**O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI**
**OLIY VA O‘RTA MAXSUS TA’LIM VAZIRLIGI**

**MIRZO ULUG‘BEK NOMIDAGI**
**O‘ZBEKISTON MILLIY UNIVERSITETI**

**I.ERGASHEV, M.ATAVULLAYEV, A.XUDAYNAZAROV**

# GLOBALLASHUV VA G‘OYAVIY-MAFKURAVIY TAHDIDLAR

**O‘QUV QO‘LLANMA**

**Toshkent**
**“Universitet”**
**2021**

**Ergashev I., Atavullayev M., Xudaynazarov A. Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar. O‘quv qo‘llanma. –T.: “Universitet”, 2021. 460 bet.**

**UO‘K: 327:005.44(075)**
**KBK: 65.5ya7**
**66.4**
**E 74**

Mazkur o‘quv qo‘llanma Respublika oliy ta’lim muassasalarida “Milliy g‘oya, ma’naviyat asoslari va huquq ta’limi” yo‘nalishi bo‘yicha tayyorlanayotgan bakalavrlar uchun mo‘ljallangan. Shuningdek, qo‘llanmadan globallashuv asoslari, dunyoda kechayotgan global o‘zgarishlar sharoitida g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlari va uning oldini olish shart-sharoitlari va omillari o‘rganilgan. O‘quv qo‘llanmadan globallashuv muammolari, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlari, uni oldini olish omillari bilan qiziqqan mutaxassislar, professor-o‘qituvchilar, ilmiy-tadqiqot ishlari olib borayotgan tadqiqotchilar foydalanishi mumkin.

**Mas’ul muharrir:**
professor A.Utamurodov

**Taqrizchilar:**
**S.f.d., professor A.Mo‘minov**
**F.f.d., professor D.Norqulov**

O‘zbekiston Respublikasi Oliy va o‘rta maxsus vazirligining 2021-yil 1-martdagi 110-sonli qaroriga asosan (ro‘yxatga olish raqami №110-043) nashrga tavsiya etildi.

**ISBN: 978-9943-7858-0-9**

**MUNDARIJA**

# KIRISH

***Globallashuv kechagina sodir bo'lgan emas. Ba'zi tahlilchilar 100 yillar oldin ham bugungi kundagidek globallashuv jarayonini bo'lganligini e'tirof etadilar.***

***O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev***

Globallashuv jarayoni hozirgi dunyoning muhim xususiyatidir. U murakkab va ziddiyatli, ayni paytda obyektiv jarayon ekanligi bilan harakterlanadi hamda ijtimoiy hayot sohalari bilan bog'liq. Bu bir tomondan, ijtimoiy hayot talablari, global yutuqlarga bo'lgan ehtiyoji bilan bog'liq bo'lsa, ikkinichi tomondan globallashuv turli xalqlar, millatlar ijtimoiy hayot sohalariga turli xil ta'sir ko'rsatmoqda.

Globallashuvning ta'sirini pozitiv va negativ ko'rinishlariga ega ekanligini ta'kidlash lozim. Buning ham o'ziga xos sabablari mavjud. Globallashuvning g'oyaviy va mafkuraviy tahdidlari ana shunday ko'rinishlari biridir. Globallashuv jarayonining g'oyaviy va mafkuraviy hayot sohalarida turli xil g'oyaviy-mafkuraviy tahdid ko'rinishlarining sabablarini hamda omillarini, namoyon bo'lish xususiyatlarini xolisona o'rganish, tahlil etish asosida yoshlarda bilim, ko'nikma va malaka hosil qilish hamda globallashuvning g'oyaviy va mafkuraviy tahdidlari bilan tanishtirish va uning negativ oqibatlarini yoritish orqali globallashuvning salbiy ta'sirining oldini olishda g'oyaviy-mafkuraviy immunitetini mustahkamlashga ko'maklashishdan iborat.

Globallashuv va g'oyaviy-mafkuraviy tahdidlar" fanini o'rganishda uning ob'ekti va predmetiga, maqsad va vazifalarini ko'rsatishga alohida e'tibor qaratiladi hamda g'oyaviy-mafkuraviy tahdidlarni globallashuvning negativ ko'rinishi sifatida asoslanadi. Undan ko'zlangan maqsadlar va vazifalarni yoritish orqali tahdidlarni geosiyosiy maqsadlar bilan aloqadorligi asoslanadi. Iqtisodiy-ijtimoiy hayot sohalarining globallashuvidan nosog'lom maqsadlardan foydalanishga bo'layotgan urinishlar qiyosiy tahlil etiladi. Globallashuv sharoitida g'oyaviy-mafkuraviy sohada bo'layotgan o'zgarishlarga e'tibor qaratilib, turli xil mafkuraviy kurashlarning kuchayish sabablari va uning ayrim guruhlar manfaati

bilan bog‘liq ekanligi va uning insoniyat oldida qo‘ygan maqsadlarga to‘g‘ri kelmasligi asoslab beriladi. Iqtisodiy globallashuv ko‘rinishlari va uning ijtimoiy ahamiyatidan turli xil g‘oyaviy va mafkuraviy maqsadlardan foydalanishga urinishlar mavjud. Shuning uchun ana shu nog‘oyaviy maqsadlar uchun turli xil ta’sir choralari, bosim o‘tkazish,  sanksiya qo‘llash yoki iqtisodiy yutuqlarni buzib talqin etish holatlari uchrab turibdi. Globallashuv siyosiy sohadagi ko‘rinishlari turli xil darajadagi siyosiy tuzilmalar, xalqaro siyosiy tashkilotlarning faoliyatlari orqali aniq namoyon bo‘layotganligi, ayni paytda, siyosiy globallashuvdan har xil g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlar yo‘lida foydalanishga bo‘lgan urinishlar, bir tomonlama ustunlikka erishish, bir qutbli dunyoga da’vo qilishlar ayrim davlatlarning geosiyosiy maqsadlari va manfaatlarining g‘oyaviy-mafkuraviy ifodasidir. Global o‘zgarishlar g‘oyaviy-mafkuraviy kurashlarning kuchayib borayotganligi bilan harakterlanadi va undagi konstruktiv g‘oyalar bilan destruktiv g‘oyalarning bir-biriga zid ekanligi asoslanadi. Turli xil mintaqaviy mojarolar, uning saqlanish sabablari, geosiyosiy maqsadlar va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar bilan bog‘liq holda ko‘rsatiladi. Agressiv millatchilik g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidning o‘ziga xos ko‘rinishi ekanligini, shovinizm va separatizmning g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlari, uning o‘ziga xos xususiyatlariga e’tibor qaratiladi. Globallashuv va liberalizm, uning yangicha ko‘rinishlari hamda jamiyat hayotida yangi liberalizm g‘oyalarining boshqa g‘oyaviy-mafkuraviy sohalar bilan aloqadorligi va farqi yoritiladi. Globallashuv va kosmopolitizm g‘oyasi o‘rtasidagi munosabat, kosmopolitizm g‘oyasining bugungi global dunyoda zararli jihatlariga e’tibor qaratiladi. Xalqaro terrorizm globallashuv sharoitida kuchayayotgan g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid sifatida uning oldini olish omillari, shuningdek, ekstremizmning g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligi , diniy aqidaparastlikning zararli oqibatlari, haqiqiy din bilan sohta din o‘rtasidagi farqli jihatlariga e’tibor qaratiladi. Shuningdek, o‘quv fanida globallashuv va ekologiya, ekologik ziddiyatlar, ekologik xavfsizlik masalalari, globallashuv va axborot xurujlari, korrupsiya va jinoyatchilikning g‘oyaviy va mafkuraviy tahdidli tomonlari

o‘rganilgan. Globallashuv va “ommaviy madaniyat” uning milliy va umuminsoniy madaniyatga zid tahdidli ko‘rinishlariga e’tibor qaratilgan. Axborot kommunikatsiya tizimidagi o‘zgarishlar, ayni paytda uning yutuqlaridan foydalanishlarga bo‘lgan urinishalr qiyosiy asoslanadi. Bunday sharoitda global xavfsizligini ta’minlash, uning turli xil ko‘rinishlarini oldini olish, yoshlarda g‘oyaviy va mafkuraviy kurashchanlikni shakllantirish dolzarb muammo ekanligiga e’tibor qaratiladi. Globallashuv, tinchlik va barqaror taraqqiyotni ta’minlash va unga erishishning muhim vazifa ekanligi va uni geosiyosiy va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar bilan aloqadorligi asoslanib, yoritilib, xavfsizligini ta’minlash, barqaror va tinch hayotni mustahkamlash umuminsoniy maqsad va manfaatlar bilan mushtarak ekanligi yoritilgan.

Mazkur o‘quv fani bugungi global o‘zgarishlarni va uning ziddiyatlarini g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidli jihatlarini bilishga  va unga baho berish, farqlash bilan bog‘liq ko‘nikma va malakalarni shakllantirishga xizmat qiladi. Yoshlarda globallashuv to‘g‘risida, uning g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidli jihatlari to‘g‘risida hamda bunday tahdidli jihatlarini oldini olishda, ijtimoiy hayot sohasidagi yutuqlarga tayanish milliy g‘oyaga bo‘lgan ishonch va e’tiqodni mustahkamlash orqali globallashuv yutuqlarida faqat ezgu maqsadlar yo‘lida xizmat qilishiga ishonch hosil qilish mumkin. Shu jihatdan bu fan muhim tarbiyaviy vazifani amalga oshiradi.

Mazkur o‘quv qo‘llanmadan, “Milliy g‘oya, ma’naviyat asoslari va huquq ta’limi ” yo‘nalishida o‘qiyotgan bakalavrlar, magistrlar hamda globallashuv va uning jamiyat hayotiga ta’siri bilan qiziqqan ilmiy tadqiqotchilar, professor-o‘qituvchilar foydalanishlari mumkin.

## 1-mavzu: “Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar” fanining obyekti, predmeti, maqsad va vazifalari

**Reja:**

1. Fanning obyekti, predmeti, maqsad va vazifalari.
2. Globallashuv va uning g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlar bilan bog‘liqligi.
3. G‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar va uning o‘ziga xos xususiyatlari.

**Fanning obyekti, predmeti, maqsad va vazifalari**

**“Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar”** fanining obyekti – dunyodagi global o‘zgarishlar jamiyatning ijtimoiy hayot sohalari, g‘oyaviy-mafkuraviy hayot ko‘rinishlari, bunyodkor va vayronkor mafkuralar, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar va uning jamiyat hayotida aks etishi.

**“Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar”** fanining predmeti – jamiyat hayotidagi global o‘zgarishlarning g‘oyaviy-mafkuraviy hayotda namoyon bo‘lishi, uni amal qilish qonuniyatlari va uning o‘ziga xos xususiyatlarini g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlarini o‘rganishdan iborat.

**“Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar”** fanining maqsadi va vazifalari – global o‘zgarishlarning mohiyatini va jamiyat hayotiga turli xil ta’siri sabablari, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarning namoyon bo‘lishi shart-sharoitlari va omillarini yoritishdan hamda vayronkor g‘oyalarning salbiy oqibatlarini ko‘rsatishdan iborat.

**“Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar” fanining** vazifasi – yoshlarga g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarning ko‘rinishlari, uning namoyon bo‘lish xususiyatlarini tahlil etgan holda ularda mafkuraviy immunitet va turli xil yot hamda zararli g‘oyalardan himoyalanish zarurligini, shuningdek, milliy g‘oyaga ishonch va e’tiqodni shakllantirish, mustahkamlash shart-sharoitlarini, vatanparvarlik, vatanga dahldorlik hissini mustahkamlashdan iborat.

**G‘oyaviy tahdid** — insonlar ongini manipulyasiya qilishga, ularning ezgu maqsad va manfaatlarini ong va dunyoqarashini o‘zgartirishga qarshi qaratilgan g‘oyaviy ta’sir va bosim o‘tkazishga urinishdir.

**G‘oyaviy tahdid** - muayyan bir jamiyat yoki millat, ijtimoiy qatlam yoki guruh, ongi va ruhiyatiga tashqaridan o‘tkaziladigan mafkuraviy ta’sir, begona va yot maqsad-manfaatlarga xizmat qiladigan g‘oyaviy bosim o‘tkazishga urinish.

Tarixda g‘oyaviy tahdid harbiy istilo, siyosiy tazyiq va iqtisodiy iskanja choralari bilan bog‘liq holda olib borilgan va olib borilmoqda. Undan bosqinchilikni oqlash, mustamlaka va qaram xalqlarni mafkuraviy asoratda saqlash maqsadida foydalanilgan. G‘oyaviy tahdidning muhim xususiyatlari haqiqatni soxtalashtirish, tarixni odamlar xotirasidan o‘chirish, milliy va umuminsoniy qadriyatlarni qadrsizlantirishdan iborat. G‘oyaviy tahdid aldash va makr bilan yoshlarni o‘z ota-onalariga, jamiyatga qarshi qo‘yish, xiyonat va sotqinlikni fidoyilik deb ko‘rsatish shaklida ham namoyon bo‘ladi. Hozirgi zamonda yuz berayotgan globallashuv jarayonlari g‘oyaviy tahdidning shakllari va yo’nalishlariga ham o‘zgartirishlar kiritmoqda. Harbiy qurol kuchi bilan o‘z g‘arazli maqsadlariga etishish imkoniyatidan mahrum bo‘lgan ekstremist va terrorchi guruhlar tobora g‘oyaviy tahdid yo‘liga o‘tmoqda. Uning yangi, yanada xavfli usul va vositalaridan foydalanmoqda. Bunday tajovuzga faqat umuminsoniy g‘oyalar va demokratik tamoyillarga asoslangan sog‘lom mafkura bilan qarshi tura olish mumkinligi tobora ayon bo‘lib bormoqda.

**Mafkuraviy tahdid** - ijtimoiy-siyosiy harakat, oqim yoki siyosiy kuch o‘z manfaatini ifodalovchi mafkurasini qo‘rqituv, zo‘rlik yo‘li bilan boshqalarga tiqishtirish. Mafkuraviy tahdid jamiyat, davlat yoki xalq, millat yoki elat taqdiriga xavf solib turgan, fojiali oqibatlarga olib kelishi mumkin bo‘lgan mafkuraviy xavf-xatarlar majmuasi.

Dunyoda ana shunday harakatlar natijasida ma’naviy yo‘qotishlar yuz berayotgani, millatning asriy qadriyatlari, milliy tafakkuri va turmush tarzi izdan chiqayotgani, axloq-odob, oila va jamiyat hayoti ongli yashash tarzi jiddiy xavf

ostida qolayotganini kuzatish mumkin. Insonparvar, demokratik jamiyat qurilayotgan hozirgi sharoitda fuqarolar ongi va faoliyatiga siyosiy ekstremizm, diniy fundamentalizm, etnik va millatlararo ziddiyatlar, korrupsiya va jinoyatchilik, mahalliychilik va urug‘-aymoqchilik, ekologik muammolar “ommaviy madaniyat” tahdidi va hokazolar mafkuraviy tahdid shaklida namoyon bo‘layotir. Ayniqsa. o‘rta asr xalifaligini qayta tiklash g‘oyasi hamda xalqaro terrorchilik va diniy ekstremizm markazlari orqali moddiy-g‘oyaviy ta’minlanayotgan aqidaparastlar mafkurasi bugun mintaqamizdagi tinchlik va barqarorlik uchun katta xavf bo‘lib turibdi.

**Globallashuv** – dunyodagi turli davlat va hududlar o‘zaro bog‘liqligining kuchayishi jarayoni. Jahondagi mamlakatlarning o‘zaro ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy va madaniy sohada o‘zaro yaqinlashuvi, birlashuvi voqea-hodisalarning bir mamlakat doirasidan chiqib, umuminsoniy miqyosga ega bo‘lishi, butun yer sharini qamrab olishi hisoblanadi[1].

Jamiyat yuksak darajada rivojlanmasin, uning ehtiyojlari ham shunchalik oshib boradi. U bugun kechagiga qaraganda, ertaga esa undan-da ko‘proq yaxshi yashashga, moddiy-ma’naviy barkamollikka erishishga va farovon hayot kechirishga intiladi. Lekin insoniyatning yuksak darajada to‘kin, farovon yashashini ta’min etuvchi tabiiy-geografik omillar inson xohish istagicha emas, balki o‘z holicha mavjud. Bu omillar farovon turmushning o‘ziga xos muhim sharti bo‘lib, yer yuzida davlatlar, saltanatlar tashkil topganidan beri bu borada ustunlik qilish uchun, o‘ziga xos qulayliklarga erishish uchun kurashlar muttasil davom etib kelmoqda. Aslida, bu insoniyat taraqqiyotining mazmuni, uning hayot kechirish qonuniyati va falsafasi hisoblanadi. Bir qaraganda bunday intilish tabiiy hisoblanadi.

Muammo, ana shu intilishlarda moddiy manfaatdorlikka bo‘lgan intilish bilan ma’naviyatni unga mos ravishda rivojlantirishga bo‘lgan zaruriyat o‘rtasidagi muvozanatning yo‘qolib borishida namoyon bo‘lmoqda. Buni yuksak

[1] “Ёш раҳбар” Энциклопедик луғати. – Т.: “Ўзбекистон миллий энциклопедияси”, 2018 й.

darajada taraqqiy qilgan mamlakatlar o‘zlarining ulkan intellektual salohiyatlari bilan fan, texnika va texnologiyaning eng zamonaviy turlarini yaratib, ular vositasida mintaqalarda mavjud bo‘lgan xom-ashyo resurslarini qo‘lga kiritishning eng jirqanch uslublaridan foydalanib, ana shu mintaqa xalqlarini, avvalo, moddiy jihatdan qaram qilish, hamda bu omil vositasida ularni o‘ziga xos ma’naviyatini ham barbod qilish yo‘li bilan uning o‘rniga o‘zlarining ma’naviyatini ommaviylashtirishga bo‘lgan urinishlarida namoyon bo‘layotganligida ko‘rish mumkin.

Albatta, ana shu yaratilayotgan fan, texnika va texnologiya bir tomondan butun insoniyatning aql –zakovatining mevasi va yer kurrasida yashayotgan barcha xalqlar manfaatlariga xizmat qilmoqda, ikkinchi tomondan esa, ulardan foydalanishdagi tengsizlik, ya’ni unga ega bo‘lmaganlarning ustidan hukmron bo‘lishga intilishlari, insonlar, millatlar va xalqlar o‘rtasidagi munosabatlarda kim moddiy jihatdan baquvvat bo‘lsa, boshqalar unga “itoatkor” uning ma’naviyatini “qabul qilishga” “majbur” degan tamoyilining yuzaga kelayotganligi insoniyat aql-zakovati yuksak darajasiga ko‘tarilgan sharoitdagi ma’naviy qashshoqlashuvning jirkanch ko‘rinishi sifatida namoyon bo‘lmoqda. Albatta, rivojlangan mamlakatlar tomonidan yaratilayotgan yuksak texnologiyalar, ta’lim-tarbiya tizimi, fan sohasidagi kashfiyotlar o‘zi yaratilgan joydagi tub xalq ma’naviyati zaminiga qurilgan bo‘lib, o‘ziga xos mentalitetni aks ettiradi. Ushbu jihatlar bu texnologiyalarning ommalashuvida ham o‘z ta’sirini saqlab qoladi. Bu jarayonning yuzaga kelishiga va avj olishiga jahon miqyosida sodir bo‘layotgan globallashuv o‘zining ta’sirini o‘tkazmoqda. Uning insonlar, millatlar, xalqlar va mamlakatlar hayotiga o‘tkazayotgan salbiy ta’sirlari bugunning o‘zida turli sohaning ko‘pchilik mutaxassislarini tashvishga solmoqda. Ular hech bo‘lmaganda insonlar va millatlarning sofligini saqlab qolishning imkoniyatlarini izlab topish dolzarb muammolardan biriga aylanayotganligini ta’kidlamoqdalar. Millat keng ma’nodagi ma’naviyati, ruhiyati va mentaliteti bir xil bo‘lgan insonlar uyushmasidan iborat bo‘lgan ijtimoiy borliq hisoblanadi. Ayni paytda u jahonda

mavjud bo‘lgan go‘zalliklarning gultoji va ma’naviy boyligidir. Uning o‘zligidan mahrum bo‘lishi oxir -oqibatda butun insoniyatning manqurtlashuviga olib keladi. Istiqbolda bu jarayonning oldi olinmas ekan, u insoniyat taraqqiyotni yana chuqur inqirozga olib boradi -deganidir. Shuning uchun ham, ayniqsa, keyingi paytga kelib globallashuv tushunchasi va uning jamiyat hayotining turli sohalaridagi ijobiy va salbiy tomonlari haqida turli yo‘nalishlarda ilmiy tadqiqot olib borilmoqda.

Globallashuvni davlatlarning, turli millatning mustaqil subyekt sifatida saqlanib qolish jarayoniga o‘tkazayotgan salbiy ta’siri bugunning o‘zida sezila boshladi. U ijtimoiy-siyosiy tizimlarning, ularning iqtisodiy hayotini, milliy-ma’naviy qadriyatlarini emirmoqda va shu yo‘l bilan millatni o‘z domiga tortmoqda. Bu jarayonning oldini olish, hech bo‘lmaganda uning oldiga to‘siq qo‘yish yo‘llari, imkoniyatlari va vositalarini izlab topish hamda ulardan samarali foydalanish strategiyasini ishlab chiqish barcha fan yo‘nalishidagi tadqiqotchilar oldida turgan dolzarb vazifalardan birini tashkil qiladi. Buning uchun, eng avvalo, “Globallashuv” tushunchasi, uning ma’no-mazmunini tushunib yetish zarur bo‘ladi.

**Globallashuv va uning g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlar bilan bog‘liqligi**

XXI asr boshlariga kelib dunyo mamlakatlari o‘rtasida ijtimoiy hayotning turli sohalaridagi o‘zaro ta’sir shu qadar kuchayib ketdiki, bu jarayondan chetda qola olgan birorta ham davlat yo‘q, deb to‘la ishonch bilan aytish mumkin. Hattoki, xalqaro tashkilotlardan uzoqroq turishga intilayotgan, ularga a’zo bo‘lishni istamayotgan mamlakatlar ham bu jarayondan mutlaqo chetda emas. Globallashuv shunday jarayonki, undan chetda turaman, degan mamlakatlar uning ta’siriga ko‘proq uchrab qolishi mumkin. “Globallashuv jarayoni hayotimizga tobora tez va chuqur kirib kelayotganining asosiy omili va sababi xususida gapirganda shuni obyektiv tan olish kerak – bugungi kunda har qaysi davlatning taraqqiyoti va ravnaqi nafaqat yaqin va uzoq qo‘shnilar, balki jahon miqyosida boshqa mintaqa va hududlar bilan shunday

chambarchas bog‘lanib boryaptiki, biron mamlakatning bu jarayondan chetda turishi ijobiy natijalarga olib kelmasligini tushunish, anglash qiyin emas”[2].

Globallashuvning jahon mamlakatlarga o‘tkazayotgan ta’siri ham turlicha. Bu hol dunyo mamlakatlarining siyosiy, iqtisodiy, axborot, ma’naviy salohiyatlari qanday ekani bilan bog‘liq. Dunyoda yuz berayotgan shiddatli jarayonlarning har bir mamlakatga o‘tkazayotgan salbiy ta’sirini kamaytirish va ijobiy ta’sirini kuchaytirish uchun shu hodisaning mohiyatini chuqurroq anglash, uning xususiyatlarini o‘rganish lozim. Bu hodisani chuqur o‘rganmay turib unga moslashish, uning yo‘nalishini tegishli tarzda o‘zgartirish mumkin emas. Globallashuv yana shunday jarayonki, uni chuqur o‘rganmaslik, undan foydalanish strategiyasi, taktikasi va texnologiyasini ishlab chiqmaslik mamlakat iqtisodi va madaniyati, ma’naviyatini tog‘dan tushayotgan shiddatli daryo oqimiga boshqaruvsiz qayiqni topshirib qo‘yish bilan baravar bo‘ladi.

Mustaqillik davrida mamlakatimiz olimlari o‘tkazgan va o‘tkazayotgan tadqiqotlarga e’tibor beriladigan bo‘lsa bu sohadagi ishlar endigina boshlanayotganini guvohi bo‘lamiz. Albatta, bu jarayon xususida, uning mohiyati to‘g‘risida, undan ko‘zlangan maqsadlar to‘g‘risida, bu jarayonni amalga oshuvini ta’minlaydigan vositalar, usullar xususida chuqur ilmiy-nazariy bilimga ega bo‘lish muhim ahamiyat kasb etadi. Va bu ilmiy – nazariy asoslardan olib borilayotgan ma’naviy- ma’rifiy sohadagi siyosatning yo‘nalishlarini ishlab chiqishda foydalanish zarur. Har qanday siyosat, jumladan, iqtisodiy siyosat va ma’naviyat sohasidagi siyosat ham ilmiy asosga ega bo‘lgandagina muvaffaqiyat keltirishini nazarda tutsak, bu masalada olimlarimiz siyosatchilarimizga etarli ko‘mak berishlarini  e’tirof  etishga to‘g‘ri keladi. Mamlakatimizning jahon maydonida olib borayotgan siyosati ko‘proq samara va muvaffaqiyat keltirishini istasak, globallashuvning mohiyati,  yo‘nalishlari, xususiyatlarini chuqurroq tadqiq va tahlil qilish zarur. Aynan shu jarayonni chuqurroq tahlil etish orqali

[2] Каримов И.А. Юксак маънавият-енгилмас куч. 77-б.

siyosatchilarning to‘g‘ri yo‘l tanlashi va qarorlar qabul qilishi uchun imkoniyat yaratish mumkin.

**Globallashuv** - turli mamlakatlarning, xalqlarning jamiyat hayotining siyosiy, iqtisodiy, ma’naviy sohalaridagi o‘zaro ta’siri va bog‘liqligining keskin kuchayishidir.

Globallashuvga berilgan ta’riflar juda ko‘p. Ularga asoslangan holda globallashuv jarayonining asosiy xususiyatlarini quyidagicha sharhlash mumkin:

- globallashuv-muttasil davom etadigan tarixiy jarayon ekanligi;
- globallashuv-jahonning gomogenlashuvi va universallashuvi jarayoni;
- globallashuv-milliy chegaralarning “yuvilib ketish” jarayoni;
- ishlab chiqarishda ishlab chiqarishning xalqaro formalariga o‘tilishi, ishlab chiqarish omillari harakatining jadallashuvi;
- jahon mamlakatlari iqtisodiyotida yagona xalqaro standartlarining joriy etilishi;
- ko‘pchilik mamlakat xalqlarining madaniyatida, kundalik hayotida evropacha turmush tarzining (vesternizatsiya), amerikacha turmush tarzining namoyon bo‘lishi;
- globallashuv investitsiyalar, kapital, texnika va tovarlarning butun dunyo bo‘ylab oqishining jadallashib va keng miqyosga ega bo‘lib borayotgan murakkab jarayon sifatida baholanishi;
- globallashuv turli xalqlarni nihoyatda yaqinlashtiradigan ommaviy madaniyat tufayli yuzaga kelgan tub o‘zgarishlar bilan bog‘liqligi;
- globallashuv demokratik jarayonlar natijasi sifatida butun er yuzida hayot darajasi yuksalib borishiga va qashshoqlik darajasining ancha pasayishiga yordam beruvchi shart-sharoit deb qaralishi;
- globallashuv ishlab chiqarish samaradorligini rag‘batlantirish va imkoniyatlarni kengaytirish, iqtisodiyotni o‘stirish evaziga qo‘shimcha ish joylarini yaratadigan integratsion jarayon sifatida qaralishi;

- globallashuv axborot sohasidagi inqilob bilan chambarchas bog‘liqligi va shu kabilar.

O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoevning “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asarining 7 bo‘limi “O‘zbekiston va umumbashariy muammolar” deb nomlangan va unda:

- Iqlim o‘zgarishlari, ekologik bo‘hronlar;
- Orol va ona tabiatni asrash zarurati:
- Radikalizm, ekstremizm va terrorizm - barqaror taraqqiyot kushandasi;
- Korrupsiyadan xoli dunyo - umumbashariy orzu;
- Kambag‘allik: umumiisoniy va milliy muammolar;
- Xavfsiz, tartibli va qonuniy mehnat migratsiyasi hamda samarali migratsiya siyosati;
- Pandemiya tahdidlari keltiriladi[3].

**G‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar va uning o‘ziga xos xususiyatlari**

Insoniyat yashayotgan ona-zamin tabiiy imkoniyatlari, zahiralari, iqlimi, hayvonot va o‘simlik dunyosi zaminning barcha hududlarida birdek tarqalgan emas. Insoniyat esa tabiatning bu ne’matlaridan birdek manfaatdor bo‘lishni istaydi. Qolaversa, davlatchilik, ilm-fan, madaniyatning rivoji ham bir tomondan geografik omillarga borib taqaladi. O‘z navbatida fan-texnikasi yuksak rivojlangan mamlakatlar erishayotgan yutuqlardan dunyo aholisining barchasi foydalanishga intiladi. Shu ma’noda globallashuvga obyektiv tarixiy hodisa sifatida qarash mumkin.

Globallashuvning mamlakatlar iqtisodiy siyosati va ma’naviyatiga o‘tkazishi mumkin bo‘lgan ijobiy va salbiy ta’siri Hindistonning mashhur davlat arbobi Mahatma Gandining quyidagi so‘zlarida yaxshi ifodalangan: «Men uyimning darvoza va eshiklarini doim mahkam berkitib o‘tira olmayman, chunki uyimga toza havo kirib turishi kerak. Shu bilan birga ochilgan eshik va

[3] Qarang: Mirziyoev Sh.M. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. –T.: O‘zbekiston, 2021. 375-b.

derazalarimdan kirayotgan havo dovul boʻlib uyimni agʻdar-toʻntar qilib tashlashi, oʻzimni esa yiqitib yuborishini ham istamayman».

Shuning uchun ham milliy istiqlol gʻoyasini bugungi globallashuv jarayonida uyimizni, hayotimizni toza havo bilan taʼminlab, ayni paytda «dovullar»dan saqlash omili ekanligini anglash muhim.

Insoniyat kishilik jamiyati rivojining mutlaqo yangicha mazmun-mohiyat kasb etadigan davriga qadam quydi. Bu davrda jahon mamlakatlari oʻrtasidagi siyosiy, iqtisodiy, ilmiy-madaniy aloqalar har qachongidan shiddat bilan kuchaymoqda. Oqibatda yuzaga kelgan globallashuv jarayonlari oʻz taʼsirini oʻtkazmagan bironta soha qolmadi. Jumladan, globallashuv jamiyatning hayotining maʼnaviy–mafkuraviy, demogratik sohalariga ham oʻz taʼsirini oʻtkazmoqda va yaqqol koʻzga tashlanmoqda. Birinchi Prezidentimiz taʼbiri bilan aytganda globallashuv «... hozirgi sharoitda mavkuraviy taʼsir oʻtkazishning nihoyatda oʻtkir quroliga aylanib, har xil siyosiy kuchlar va markazlarning manfaatlariga xizmat qilayotganini sogʻlom fikrlaydigan har odam, albatta, kuzatishi muqarrar».

Jamiyat hayotining turli sohalarida globallashuv jarayonlari qanday yoʻnalishlarda sodir boʻlmoqda degan savolga javob izlaganda quyidagilarni taʼkidlash oʻrinli boʻlardi.

**Hokimiyatning globallashuvi** - barcha xalqlarni oʻzida birlashtirishni maqsad qilib qoʻygan, aslida, hokimiyat bir hovuch gegemonlar qoʻlida boʻladigan «jahon saltanati» ni barpo etishga intilish. Bu hokimiyat, aslida, yirik moliya oligarxlari, transmilliy korporatsiyalar manfaatini ifoda etadi.

**Siyosiy globallashuv** - davlat vakolatlarining katta qismini transmilliy korporatsiyalarga, iqtisodiy birlashmalarga berishni targʻib qilgan holda muayyan hududdagi milliy davlatchilik «gegemonligi» ga barham berishni ifoda etuvchi mafkuraviy jarayon.

**Iqtisodiy globallashuv** - transmilliy korporatsiyalar, yirik moliya guruhlari tomonidan jahonni yagona bozorga aylantirish va shu tarzda unda o‘z tanho hukmronligini o‘rnatishga intilish.

**Madaniy sohada**, ommaviy madaniyatning rivojlanishi, ayniqsa, musiqa, kino, teatr, shou-ko‘rsatuvlar, kiyinish, ommaviy-axborot vositalari faoliyatlarining bir xillashuvi, turli xalqlar madaniyatining o‘zaro ta’siri, bir-birini boyitishi tufayli madaniyatlararo aloqalarning mustahkamlanishi va yangi zamonaviy an’analarning shakllanishi va h.k.lar.

**Ma’naviy-mafkuraviy jarayonlarning globallashuvi** - milliy bag‘rikenglikni, millat hayotining ahloqiy asoslarini, uning milliy o‘ziga xosligini rad etuvchi mondializm g‘oyalarini tantana qilishini ta’minlashga asoslanadi.

**Demografik globallashuv** – “global etnos” ning shakllanishini ta’min etish yo‘lida turli xalqlarning assimilatsiyasini, ularning aralashib ketishini ifoda etuvchi mudhish hodisa. Lekin u bir qator obyektiv sabablar bois kun sayin kuchaymoqda: iqtisodiy aloqalarning kuchayishi; aholi migratsiyasi; madaniyat, fan, ta’lim sohasidagi hamkorlik; urbanizatsiya; turli millat va irq vakillari o‘rtasidagi nikoh va sh.k. Ba’zi olimlarning fikriga ko’ra, XXI asr oxiriga borib yevropoid irq sifatida tugab dunyoda ikkita irq qolishi taxmin etilmoqda.

**Texnologiya sohasidagi globallashuv** dunyo miqyosida mahsulotlar ishlab chiqarishni monopollashtiruvchi moliyaviy jarayonlarni keltirib chiqarayotganligi, xalqaro maydonda moliyaviy kompyuter tarmog‘i orqali dunyoning bir burchagidan boshqasiga istalgan miqdorda mablag‘ning o‘tkazilishi, xalqaro maydonda raqobatni rivojlantiruvchi metatexnologiyalarning rivojlanishi (kosmik yo‘ldosh, kompyuter, uyali telefon, internet va h.k.) bilan belgilanadi.

Globallashuvning shu tarzda jadal sur’atlar bilan yuz berayotgan bunday sharoitda biz yoshlarimiz ongida dunyoning siyosiy-mafkuraviy manzarasini, unda kechayotgan g‘oyaviy kurashlardan ko‘zlangan tub maqsad-manfaatlarning asl qiyofasini ochib berish, yoshlarga mustaqillikni mustahkamlash, jamiyat hayotining turli sohalarida amalga oshirilayotgan islohotlarning tub mohiyatini

yoritib bergan holda ulardagi Vatanga sadoqat tuyg‘ularini yanada mustahkamlash, yoshlarda tarixiy xotira, madaniy merosga hurmat, milliy o‘zlikni anglash tuyg‘ularini mustahkamlagan holda ularda o‘z kuch va imkoniyatlariga tayanib yashash hissini shakllantirish, yoshlarda ma’naviy-mafkuraviy tahdidlarga, “ommaviy madaniyat” niqobi ostidagi turli xil xatti-harakatlarga nisbatan doimo ogoh, sezgir va xushyor bo‘lish ko‘nikmalarini shakllantirish kabi muhim vazifalarga asosiy e’tiborimizni qaratishimiz lozim.

Ko‘pgina tadqiqotlarda ba’zan globallashuv, global muammo, integratsiya atamalari bir-biri bilan aynanlashtirib yuboriladi. Globallashuv jarayonining mohiyati, uning asosiy xususiyatlari bilan shug‘ullanuvchi bo‘lg‘usi mutaxassislar, albatta, bu xususida chuqur, aniq bilimga ega bo‘lishlari talab etiladi. Shunday ekan, bu tushunchalarning mohiyatiga qisqacha to‘xtalib o‘tish lozim. Globallashuv, odatda, rivojlangan xalqlarning siyosiy, iqtisodiy, ma’naviy sohadagi yutuqlarining keng ommalashuvini anglatib, uning aks ta’siri ko‘proq rivojlanayotgan, kam rivojlangan xalqlarga qaratilgan bo‘ladi. Uning yuz berishdan kimdir manfaatdor, kimdir ... . Ko‘rinib turibdiki, globallashuvni hamma ham o‘ziga muammo, fojia sifatida qabul qilayotgani yo‘q. Uning tantanasidan manfaatdorlar ko‘p. Globallashuv qayd etib o‘tilganidek rivojlangan mamlakatlarning rivojlanayotgan, kam rivojlangan, qoloq mamlakatlarning ijtimoiy-siyosiy tizimiga, iqtisodiyotiga, ma’naviy-madaniy hayotiga qilinayotgan “ekspansiya” dir. Odatda, ijtimoiy-falsafiy adabiyotlarda tahdidi ham, yechimi ham butun insoniyatga, hayvonot dunyosiga, tabiatga birdek ta’sir etuvchi muammolar tizimiga nisbatan global muammolar atamasi ishlatiladi. Global muammoning tahdidi ham, yechimi ham mintaqa yoki millat tanlamaydi, yoki global muammolar rivojlangan davlatlar tomonidan rivojlanayotgan, kam rivojlangan davlatlarga nisbatan amalga oshirilayotgan o‘ziga xos “ekspansiya” deya baholab bo‘lmaydi. Odamzod nasli XX asrning ikkinchi yarmida shunday muammolar domiga tortildi-ki, endilikda ularning iskanjasidan qutulib ketish yoki ketmaslik bugungi kunning eng dolzarb masalasiga aylandi. Agar XX asrning

birinchi yarmi oxirlarida insoniyat qarshisida asosan bitta umumbashariy muammo — yadro halokatining oldini olish ko‘ndalang bo‘lib turgan bo‘lsa, II jahon urushidan keyin ahvol o‘zgardi. Aholi tabiiy o‘sishining yuqori darajasining saqlanib qolishi, fan va texnika yutuqlaridan tor manfaatlar yo‘lida foydlanishga ro‘ju qilinishi va bir qator mintaqalarda murakkab ekologik vaziyatning vujutga kelishi masalani chigallashtirib yubordi. Oqibatda insoniyatning kelajagi to‘g‘risida turli tipdagi bashoratlar kelib chiqdi. Ana shunday sharoitda har bir aql-zakovatli odam «Bunday yo‘lda qanday muammolar, qiyinchiliklar, sinovlarga duch kelishimiz mumkinligini yetarli darajada aniq tasavvur qilmayapmizmi?» — degan savolni o‘z oldiga ko‘ndalang qo‘yishi va unga javob topishi zarur bo‘lib qoldi. Bu savollarni butun jahon xalqlarining ishtirokisiz hal etib bo‘lmaydi.

Tabiatga kishilarning zug‘umi kuchaya borgan sari tabiiy muvozanatning buzilishi oqibatida kishilarning yashash tarzi, sog‘ligi, ijtimoiy muhitga bo‘lgan aks ta’siri tobora halokatli tus ola boshladi. Insoniyat bunday tahlikali holatdan faqatgina, har qanday siyosiy, mintaqaviy, irqiy, milliy, diniy va boshqa manfaatlarini keyinga surib, mushtarak umuminsoniy manfaatlar tevaragida jipslashish, zudlik bilan ta’sirli choralar qo‘llash orqaligina qutulishi mumkin. “Ko‘pgina xalqaro anjumanlar minbaridan, avvalo, BMT minbaridan turib, Orol muammosi – agar uni bartaraf etish chorasini ko‘rmasak, nafaqat Markaziy Osiyo, balki Yevropa, qolaversa, butun jahon havo hududini buzadigan, umumbashariy fojiaga aylanishi muqarrar, deb bejiz bong urayotganimiz yo‘q”[4].

Hozirgi paytda insoniyatga xafv solib turgan umumbashariy muammolar deganda tahdidam, shuningdek, yechimi ham butun dunyo, barcha davlatlar va xalqlarning ishtirokisiz mumkin bo‘lmagan muammolarga aytiladi. Bunday muammolar quyidagilardir:

- termoyadro urushi xavfining oldini olish va qurollanishni bartarf etish;

[4] Каримов И.А. Озод ва обод Ватан, эркин ва фаровон ҳаёт – пировард мақсадимиз. Асарлар, 8-жилд. –Т.: Ўзбекистон, 2000 йил,  105-бет

- jahon iqtisodiyoti va ijtimoiy hayotning o‘sishi uchun qulay shart-sharoit yaratish;

- iqtisodiy qoloqlikni tugatish; yer yuzida qashshoqlik va ochlikka barham berish;

- tabiiy boyliklardan oqilona va kompleks yondashgan holda foydalanish;

-insoniyatning baxt-saodati yo‘lida fan-texnika yutuqlaridan foydalanish uchun xalqaro hamkorlikni yanada faollashtirish; (eng xavfli kasalliklarga qarshi kurash, kosmosni o‘zlashtirish;

- dunyo okean boyliklari va imkoniyatlaridan unumliroq foydalanish; ozon qatlamining yo‘qolish xavfining oldini olish va h.k.

Insoniyat oldida ana shu xildagi muammolarning ko‘ndalang turib qolishining o‘ziyoq kishilik sivilizatsiyasi o‘ta murakkab, o‘ta qaltis bir jarayonni boshidan kechirayotganligidan darak beradi. Umumbashariy muammolarning ba’zi bir guruhlari mavjudki, ularni hal qilishning o‘zidayoq butun planetamizdagi ijtimoiy hayotning keyingi ming yillikdagi aniq manzarasini chizib berish uchun hal qiluvchi ahamiyat kasb etishi mumkin.

**Globallashuv sub’ektlari**. Yuqorida qayd etib o‘tilganidek insoniyatning manfaatlari, ehtiyojlari cheksiz ekan, demak, bu ehtiyojni muayyan hududning ham tabiiy-geografiy, ham fan-texnologiya sohasidagi mavjud salohiyati bilan qondirib bo‘lmaydi. Shu sabab globallashuv xalqaro munosabatlarning an’anaviy ishtirokchilari bo‘lmish davlatlardan tashqari umumdunyoviy jarayonlarga bevosita ta’sir qiluvchi yangi sub’ektlarni vujudga keltirdi: BMT, Xalqaro valyuta jamg‘armasi, Jahon banki, YUNESKO, YUNISEF, Xalqaro mehnat tashkiloti, Jahon savdo tashkiloti, “Katta sakkizlik”, YeI, SHHT, BRIKS, ASEAN va sh.k. Bipolyar tizim qulagach globallashuvning xalqaro miqyosda keng tarqalishiga to‘sqinlik qiluvchi so‘nggi “xitoy devori” quladi. Ishchi kuchi, migratsiya, savdo, kapital, turli sohalardagi hamkorlik keng quloch yoydi. Kommunistik tizim barbod bo‘lgach, AQSH dunyodagi eng qudratli mamlakatga aylandi va siyosiy, iqtisodiy, madaniy, ma’naviy mafkuraviy, axborot sohasidagi globallashuvning

harakatlantiruvchi kuchiga aylandi. Parijdagi Siyosiy tadqiqotlar institutining xodimi A.Valladaoning ta’kidlashicha, turli xalqlar, millatlar sintezi negizida shakllangan amerika jamiyatining madaniy qadriyatlari o‘zga mamlakatlar qabul qilishi uchun oson kechadi. AQSH madaniy mahsulot ishlab chiqarish industriyasining yuksak rivojlanganligi keng imkon yaratadi. Mamlakatning ma’naviy-mafkuraviy boradagi siyosati shu negizga asoslanadi: “Amerika jamiyati ko‘p jihatdan globallashib ulgurgani sababli o‘zaro mushtarak va global dunyoning tezroq shakllanishidan manfaatdor ekani shubhasizdir”. Rivojlangan G‘arbning jamiyat hayotining siyosiy, iqtisodiy, madaniy, ma’naviy – mafkuraviy sohalaridagi yutuqlari kam rivojlangan, endi rivojlanayotgan mamlakatlarga nisbatan olib borayotgan siyosatida o‘z aksini topishida turli yo‘nalishlarda faoliyat yurituvchi xalqaro uyushmalar, tashkilotlar muhim ahamiyat kasb etadi: Birlashgan Millatlar Tashkiloti, Xalqaro valyuta jamg‘armasi, Jahon banki, YUNESKO, YUNISEF, Xalqaro mehnat tashkiloti, Jahon savdo tashkiloti, “Katta sakkizlik”, Yevropa Ittifoqi, Shanxay Hamkorlik Tashkiloti, BRIKS, ASEAN va sh.k (to‘liq ma’lumot olish uchun izohli lug‘atga murojaat qiling).

Har bir davrning mazmun - mohiyatini, rivojlanish qonuniyatini to‘g‘ri anglab va tushunib yetishda, eng muhimi, davrning mazmunini belgilab beruvchi jarayonlarni, tushunchalarning mazmunini aniqlash muhim ahamiyat kasb etadi. Bugungi kunda hayotimizda ijtimoiy, siyosiy, madaniy va ma’naviy sohalarda keng qo‘llanilayotgan globallashuv tushunchasi ko‘plab siyosatchi, faylasuf olimlarni qiziqtirib kelmoqda. Chunki jamiyat taraqqiyoti bevosita ana shu jarayonni to‘g‘ri anglash bilan bog‘liq ekanligi kundan-kunga ravshan bo‘lib bormoqda. Shu nuqtayi nazardan kelib chiqib, ushbu tushunchaning mazmun – mohiyatini va uni kelib chiqish sabablarini falsafiy tahlil etish bevosita biz tanlagan mavzuning mazmunini yoritishda muhim ahamiyatga egadir. Zero, globallashuv tushunchasini bilmasdan turib, bu jarayonda ma’naviy tahdidlarga qarshi kurashning mazmuni haqida fikr bildirish mantiqqa ziddir.

Bugun biz tez sur’atlar bilan o‘zgarib borayotgan, insoniyat hozirga qadar boshidan kechirgan davrlardan tubdan farq qiladigan o‘ta shiddatli va murakkab bir zamonda yashamoqdamiz. Davlat va siyosat arboblari, faylasuflar va jamiyatshunos olimlar, sharhlovchi va jurnalistlar bu davrni turlicha ta’riflab, har xil nomlar bilan atamoqda. Kimdir uni yuksak texnologiyalar zamoni desa, kimdir tafakkur asri, yana birov yalpi axborotlashuv davri sifatida izohlamoqda. Albatta, bu fikrlarning barchasida ham ma’lum ma’noda haqiqat, ratsional mag‘iz bor. Chunki ularning har biri o‘zida bugungi serqirra va rang-barang hayotning qaysidir belgi-alomatini aks ettirishi tabiiy. Ammo ko‘pchilikning ongida bu davr globallashuv davri tariqasida taassurot uyg‘otmoqda. Bunday ta’rif, ko‘p tomondan masalaning mohiyatini to‘g‘ri ifodalaydi. Nega deganda, hozirgi paytda yer yuzining qaysi chekkasida qanday bir voqea yuz bermasin odamzot bu haqda dunyoning boshqa chekkasida zudlik bilan xabar topishi hech kimga sir emas.

Ana shunday globallashuv fenomeni haqida gapirganda, bu atama bugungi kunda ilmiy-falsafiy, hayotiy tushuncha sifatida juda keng ma’noni anglatishini ta’kidlash lozim.

Globalistlar siyosiy jarayonlarni, huquqiy munosabatlarni, fuqarolarning erkin ko‘chishi, iqtisodiy integratsiyaning chuqurlashuvini, kapital, investitsiyalar erkin harakatini qo‘llab-quvvatlashadi.

Globallashuv muxoliflari esa aksilglobalistlar nomini olgan bo’lib ular orasida ko‘proq so‘l kuchlar, milliy-madaniy uyushmalar, kasaba uyushmalari va yoshlar tashkilotining vakillari bor.

Globallashuvning ijobiy tomoni shundan iboratki, xalqlarning, davlatlarning, milliy madaniyat va iqtisodiyotlarning yaqinlashishini tezlashtiradi, ularning rivojlanishi uchun yangi imkoniyatlar ochadi.

Uning salbiy tomoni shundan iboratki, ko‘p ming mayda, qoloq etnik guruhlar va millatlarning madaniyati, tili, rasm-rusmlari jahon bo‘ylab kuchayib borayotgan globallashuv jarayonlarida katta millatlar, yirik milliy madaniyatlar,

boy tillar bilan raqobatlasha olmay, o‘z-o‘zidan faol ijtimoiy-iqtisodiy, lisoniy-zaboniy hayotdan chetga chiqib qolmoqda.

Globallashuv inson hayotining barcha jabhalarini qamrab olgan bo‘lsa-da, uning o‘zak tomirini madaniyat, madaniy globallashuv tashkil etadi, ayni madaniyat sohasida sodir bo‘layotgan o‘zgarishlar jahondagi barqarorlikni belgilovchi bosh omilga aylangan. So‘nggi yillarda dunyoning turli chekkalarida sodir bo‘layotgan voqealar uning insoniyat sivilizatsiyasi uchun xavfli tendensiyalarini ayon etmoqdaki, globallashuv ochiqlik, bag‘rikenglik emas, o‘ziga o‘xshamaganlarni, o‘zga madaniyat, o‘zgacha qadriyat egalarini tushunmaslik, inkor etish kayfiyatiga tayangan milliy-madaniy mahdudlikni yuzaga keltirishi, xususan, turli xalqlarning milliy o‘zligini anglashidagi muhim omilni tashkil etgan din, o‘zga e’tiqod egalarini tushunmaslik, millatlararo va konfessiyalararo nizo, ixtilof va to‘qnashuvlar manbayiga aylanayotganidan dalolat bermoqda. O‘z g‘arazli niyatlarini amalga oshirishga harakat qilayotgan muayyan kuch va davlatlar aralashuvi bilan bu muammolar o‘ta keskin, xavfli ko‘rinish va ko‘lam kasb etmoqda, noiloj xavotir uyg‘otmoqda.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Globallashuv tushunchasi va uning o‘ziga xos xususiyatlari nimalardan iborat?
2. Globallashuv va aksilgloballashuvni qiyosiy tahlil qiling?
3. Globallashuv sharoitida yot va zararli g‘oyalar va uning sabablari nimalardan iborat?

## 2-mavzu: Ijtimoiy hayot globallashuvi va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar

**Reja:**

1. **Globallashuv va ijtimoiy hayot tushunchasi, o‘zaro munosabati, ma’no-mazmuni.**
2. **Globallashuv va uning ijtimoiy hayot sohalari bilan bog‘liqligi.**
3. **Ijtimoiy hayot sohalari asosiy yo‘nalishlari va uning g‘oyaviy-mafkuraviy jihatlari.**

### Globallashuv va ijtimoiy hayot tushunchasi, o‘zaro munosabati, ma’no-mazmuni

**Ijtimoiy hayot** - bu shaxslar va jamoalarning maqsadga muvofiq saqlanishi, ko‘payishi va rivojlanish jarayoni bo‘lib, uning mohiyati funksional jihatdan bir-biridan farq qiladigan, ammo bir-biri bilan bog‘liq bo‘lgan quyi tizimlarning insonlar hayotiga daxldor bo‘lgan va ularning talab ehtiyojlarini qondirishga xizmat qiladigan fan, ta’lim, sog‘liqni saqlash, bandlik va boshqa sohalarda insonlarning o‘zaro munosabatlarining ta’siri majmuidir.

Ijtimoiy hayot sohalari barcha insonlar, turli ijtimoiy guruhlar, birliklar va jamoalarning hayotiy muhim manfaatlarini qamrab oladi. Ijtimoiy sohani rivojlantirish - insonlarning turar joy, oziq-ovqat, kiyim-kechak bilan ta’minlash, ta’lim, tibbiy xizmat, madaniy hordiq olish, jismoniy madaniyat va sport bilan shug‘ullanish ehtiyojini qondirishni nazarda tutadi.

2017-2021 -yillarda O‘zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo‘nalishi bo‘yicha Harakatlar strategiyasida Ijtimoiy sohani rivojlantirishning  ustuvor yo‘nalishlari bo‘yicha 2020- yilgi Davlat dasturi doirasida birinchi yarim yillikda O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 1 ta Farmoni va 5 ta Qarori qabul qilindi. Shuningdek, 12 ta chora-tadbirlar dasturi ishlab chiqilib, tegishli tartibda tasdiqlandi hamda Vazirlar Mahkamasining 2 ta qarori va 1 ta idoralararo normativ hujjati qabul qilindi. Davlat dasturida belgilangan va puxta o‘ylangan tadbirlar global pandemiya ta’sirini yumshatishga,

inqirozdan tez va samarali chiqishga ko‘maklashmoqda. Buni global pandemiyaga qaramasdan, Davlat dasturi bir qator bandlarining muvaffaqiyatli bajarilganida ham ko‘rish mumkin.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Bandlik sohasida davlat siyosatini yanada takomillashtirish va mehnat organlari faoliyati samaradorligini tubdan oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi (24.05) Farmoni qabul qilindi. Shuningdek, O‘zbekiston Respublika Prezidentining “Aholi bandligini ta’minlash bo‘yicha olib borilayotgan ishlar natijadorligi va samaradorligini oshirishda mahalliy ijro hokimiyati va iqtisodiy kompleksni hududiy organlari rahbarlarini shaxsiy mas’uliyatini oshirish chora -tadbirlari to‘g‘risida” (06.05), “Kasanachilikni yanada rivojlantirish uchun qulay sharoitlar yaratish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (24.05), “Madaniyat san’at tashkilotlari, ijodiy uyushmalar va ommaviy axborot vositalari faoliyatini yanada rivojlantirish, soha xodimlari mehnatini rag‘batlantirish bo‘yicha qo‘shimcha sharoitlar yaratishga doir chora-tadbirlar to‘g‘risida” (14.08), “2018 - 2019 -yillar, turizm sohasiki, rivojlantirish bo‘yicha birinchi navbatdagi chora-tadbirlar to‘g‘risida” (16.08) va boshqa Qarorlari chiqdi.

Ayniqsa, aholi ijtimoiy himoyasi va sog‘lig‘ini saqlash tizimini takomillashtirish bo‘yicha ham ko‘p ish qilindi.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Shoshilinch tibbiy yordamni yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (16.03), “Uy-joy kommunal xizmat ko‘rsatish tizimini boshqarishni yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (18.04), “O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasi huzurida Ichimlik suvidan foydalanishni nazorat qilish davlat inspeksiyasini tashkil etish to‘g‘risida” (18.04), “Ekologiya va atrof-muhitni muhofaza qilish sohasida davlat boshqaruvi tizimini takomillashtirish to‘g‘risida” (21.04), “Davlat veterinariya xizmati boshqaruvi tizimini tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (01.06) va boshqa Farmonlari qabul qilindi.

Shuningdek, O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Sog‘liqni saqlash sohasida xususiy sektorni yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (01.04), “Ikkinchi jahon urushi qatnashchilarini rag‘batlantirish to‘g‘risida” (04.04), “Xotira va qadrlash kuniga tayyorgarlik ko‘rish va uni o‘tkazish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (04.04), “2017 – 2021- yillarda O‘zbekiston Respublikasida onkologiya xizmatini yanada rivojlantirish va aholiga onkologik yordam ko‘rsatishni takomillashtirish chora-tadbirri to‘g‘risida” (04.04), “2017 – 2021- yillarda ichimlik suvi ta’minoti va kanalizatsiya tizimlarini kompleks rivojlantirish hamda modernizatsiya qilish dasturi to‘g‘risida” (20.04), “2018 – 2022- yillarda issiqlik ta’minoti tizimini rivojlantirish dasturi to‘g‘risida” (20.04), “2017 – 2021- yillarda ko‘p xonadonli uy-joy fondini saqlash va undan foydalanish tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (24.04), “2017 - 2021 - yillarda yer osti suvlari zahiralaridan oqilona foydalanishni nazorat qilish va hisobga olishni tartibga solish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (04.05), “Toshkent shahri aholisiga birlamchi tibbiy-sanitariya yordami ko‘rsatishni boshqarish tizimini yanada takomillashtirish hamda uning samaradorligi uchun rahbarlar va mutaxassislarning kasbiy mas’uliyatini oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (06.06), “O‘zbekiston Respublikasi aholisiga 2017 – 2021- yillarda ixtisoslashtirilgan tibbiy yordam ko‘rsatishni yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (20.06), “Aholini dori vositalari va tibbiyot buyumlari bilan ta’minlash tizimini takomillashtirish bo‘yicha qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risida” (17.07) boshqa Qarorlari hamda “Nogironlarni davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlash tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” (01.08) Farmoyishi chiqdi.

Arzon uy-joylar barpo etish mamlakatimizda ijtimoiy sohada amalga oshirilayotgan ishlarning insonparvarligini ko‘rsatib turibdi. Uy-joylar arzon narxlarda qurilsa, uni sotib oluvchilar soni ko‘payadi. Eng muhimi, bu birinchi galda aholining uy-joyga o‘ta muhtoj qatlamining manfaatlarini o‘ylagan holda yo‘lga qo‘yildi.

2017 — 2021- yillarda O‘zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo‘nalishi bo‘yicha Harakatlar strategiyasining to‘rtinchi ustuvor yo‘nalishi ham ijtimoiy sohani rivojlantirishga bag‘ishlangan. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017- yil 7- fevraldagi PF-4947-sonli “O‘zbekiston Respublikasini yanada rivojlantirish bo‘yicha harakatlar strategiyasi to‘g‘risida”gi farmoni bilan tasdiqlangan Harakatlar Strategiyasida “aholi bandligi va real daromadlarini izchil oshirib borish, ijtimoiy himoyasi va sog‘lig‘ini saqlash tizimini takomillashtirish, xotin-qizlarning ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, arzon uy-joylar barpo etish, yo‘l-transport, muhandislik-kommunikatsiya va ijtimoiy infratuzilmalarni rivojlantirish hamda modernizatsiya qilish bo‘yicha maqsadli dasturlarni amalga oshirish, ta’lim, madaniyat, ilm-fan, adabiyot, san’at va sport sohalarini rivojlantirish, yoshlarga oid davlat siyosatini takomillashtirish”[5] ijtimoiy sohani rivojlantirishning ustuvor yo‘nalishlari belgilab olingan. Harakatlar strategiyasining ushbu ustuvor yo‘nalishi ijtimoiy hayot sohalari to‘g‘risidagi tasavvurlarimizni aniqlashtiradi. Serqirra va ko‘p tarmoqli ijtimoiy hayot va uning alohida sohalarida globallashuv jarayoni ta’sirida katta o‘zgarishlar ro‘y bermoqda. Mazkur mavzu doirasida ijtimoiy hayotning fan, ta’lim, sog‘liqni saqlash, ijtimoiy himoya hamda jismoniy tarbiya va sport sohalarida kechayotgan globallashuv jarayonlariga to‘xtalib o‘tamiz.

O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asarining 4- bo‘limi “Adolatli ijtimoiy siyosat” deb nomlangan va unda mamlakatimizdagi ijtimoiy siyosatning quyidagi yo‘nalishlari ko‘rsatib berilgan va sohadagi masalalarning yechimlari ochib berilgan:

- Kuchli ijtimoiy siyosat: mohiyat va imkoniyatlar;
- Sog’liqni saqlash: muammolar va yechimlar;
- Sog’lom turmush tarzi madaniyati: jismoniy tarbiya va sport;

[5] Ўзбекистон Республикаси Президентининг 2017 йил 7 февралдаги ПФ-4947-сонли “Ўзбекистон Республикасини янада ривожлантириш бўйича ҳаракатлар стратегияси тўғрисида”ги фармони. https://lex.uz/docs/3107036 (мурожаат санаси: 12.01.2021)

- Ta’lim va tarbiya: yangi imkoniyatlar;
- Ilm-fan - innovatsion taraqqiyot asosi;
- Ayol baxtli bo’lsa, jamiyat baxtlidir;
- Yoshlar - Yangi O‘zbekiston bunyodkori.[6]

**Globallashuv va uning ijtimoiy hayot sohalari bilan bog‘liqligi**

Fan insoniyat yashayotgan duyoni anglash, fahmlash jarayonidir. Bu jarayon insoniyatni o‘rab turgan atrof-muhimni, qolaversa, insoniyatnig o‘zini turli darajalardagi modellashtirishlarga asoslangan bilim darajasida aks etadi.

Fan ilmiy bilishning shaklidir. Fan borliq va uning turli ko‘rinishlari: tabiat jamiyat, inson, inson tafakkuri to‘g‘risidagi ilmiy bilish jarayonida yuzaga kelgan bilimlar tizimlaridan iboratdir. U insonning borliqni bilishi, o‘rganishi va o‘zlashtirishining o‘ziga xos nazariy shakli bo‘lib, o‘zlarida moddiy va ma’naviy omillarni birlashtiruvchi ko‘p qirrali ijtimoiy hodisa hisoblanadi.

Fan jamiyat taraqqiyoti moddiy va ma’naviy jihatdan ma’lum yetuklikka erishgan davrda, insoniyat ilmiy bilishi borliq haqida ma’lum miqdordagi bilimlarni hosil qilishi natijasida vujudga keladi.

Biz yashayotgan dunyo keyingi yillarda nihoyatda o‘zgarib ketdi. Xususan, Vatanimiz tarixida XX asrning 90-yillarida olamshumul voqealar yuz berdi: mamlakatimiz mustaqillikka erishib, o‘ziga xos taraqqiyot yo‘lini tanladi, rivojlanishning o‘zbek modelini amalga oshirishga kirishdi, ijtimoiy hayotning turli sohalarida jahon hamjamiyati bilan keng hamkorlikni yo‘lga qo‘ydi. Xalqimizning huquqiy demokratik jamiyat barpo etish zarurati dunyoqarashni tubdan o‘zgartirish, eski aqidalardan tamoman voz kechish, istiqlol mafkurasini shakllantirish, xalq ma’naviyatini yuksaltirishni taqazo etmoqda. Bunda ijtimoiy fanlar rivoji ulkan ahamiyat kasb etadi. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov to‘g‘ri ta’kidlaganlari kabi: “Ko‘p asrlik tariximiz shuni ko‘rsatadiki, inson

[6] Qarang: Mirziyoyev Sh.M. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. –T.: O‘zbekiston, 2021. 197-b.

dunyoqarashi shakllanishida ma’rifatning, xususan, ijtimoiy fanlarning o‘rni beqiyos. Bu jamiyatshunoslik bo‘ladimi, tarix, falsafa, siyosatshunoslik bo‘ladimi, psixologiya yoki iqtisod bo‘ladimi - ularning barchasi odamning intelektual komolotga erishuvida katta ta’sir kuchiga ega”.

Ma’lumki, Markaziy Osiyo xalqlarining falsafiy dunyoqarashlari-ularning xilma-xilligi va sermazmunligi bilan ajralib turadi. Ular ko‘p qirrali milliy madaniyat, axloq-odob, imon-e’tiqod va boshqa olijanob fazilatlarimizda mujassamlashgan. Shunday ekan, yangi davr falsafasida milliy madaniyatimiz, qadriyatimiz, milliy merosimizdan, ayniqsa, islom ta’limotidan, undagi qimmatbaho falsafiy fikrlardan unumli foydalamog‘imiz lozim.

Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov qayd qilganidek, davr xalqimiz dunyoqarashini milliy istiqlol isloh qilishni qat’iy talab qilmoqda. Yangicha falsafamizni istiqlol g‘oyalari bilan uyg‘unlashtirib rivojlantirishimiz darkor. Yangi davr falsafasi-hayotdan ajralib qolgan mavhum nazariy masalalar bilan chegaralanib qolmasdan, balki mustaqil davlatimizni mustahkamlashga oid bo‘lgan masalalar bilan shug‘ullanishi kerak.

Mustaqillik sharoitida xalqimizning iqtisodiy, ijtimoiy-siyosiy, madaniy-ma’naviy hayotida ro‘y berayotgan tub o‘zgarishlar va ularning falsafiy jihatlari, milliy va millatlararo munosabatlar, ijtimoiy ziddiyatlarning kelib chiqishi va ularni bartaraf etish shakllari, inson huquq va erkinliklarini ta’minlash, inson va insoniyat taqdirining mushtarakligi, hozirgi davrda butun insoniyatga daxldor bo‘lgan umumbashariy muammolar va hokazolar shular jumlasidandir.

Fan nima? Fan ilmiy bilimlar tizimidir. Fan o‘zining ilmiy tushuncha uslublari va metodologiyasiga ega bo‘lgan, olamni bilish va o‘zlashtirishning maxsus usuli, ilmiy bilimlar tizimidir. Shuningdek, fan ijtimoiy ong shakllaridan biridir.

Fanning mohiyatini inson va jamiyat hayotidagi o‘rnini bilishda uning quyidagi xususiyatlarini e’tiborga olish muhimdir:

- inson faoliyatning o‘ziga xos turi;

- aholida ijtimoiy institut sifatida fan ilmiy bilimlar yig‘indisi;

- insoniyatning ma’naviy salohiyati, olam, tabiat, jamiyat va inson to‘g‘risidagi tasavvur va qarashlarni shakllantiradi;

- olamni o‘zlashtirish vositasi hisoblanadi.

Fan o‘z oldiga ilmiy bilimlar yaratishni maqsad qilib qo‘yadi. Ilmiy faoliyat moddiy ne’matlar ishlab chiqarish faoliyatidan keskin farq qiladi. Kishilar mehnat faoliyati siyosat, san’at, din va hokazo sohalardagi faoliyatlari ham bilim orttiradi. Lekin ilmiy bilimlar izchilligi, tizimliligi va haqiqiyligi bilan ajralib turadi.

Insoniyatning keyingi ikki yuz yillik tarixi davomida tabiatni o‘zlashtirish, inson mohiyatini bilish, jamiyatni takomillashtirish borasida erishgan yutuqlari fan taraqqiyoti bilan bevosita bog‘liqlidir. Inson tabiiy va ijtimoiy muhitga yaxshiroq moslashish, tabiatning stixiyali kuchlari oldida ojiz va chorasiz bo‘lib qolmaslik uchun fanga murojaat qiladi.

Fanni keng qamrovli hodisa sifatida qarab chiqar ekanmiz uning quyidagi funksiyalarini sanab o‘tishimiz mumkin.

1. Madaniyatning alohida bir sohasi, tarmog‘i hisoblanadi;
2. Borliqni, atrof-muhitni o‘zlashtirish (ilmiy-nazariy) uslubi;
3. Tabiiy va ijtimoy sharoitlarga moslashuvchanlik funksiyasi;
4. Sotsiumning atrof- muhitga optik xulq-atvorini shakllantiruvchi variativ funksiyasi;
5. Fanning global tizimlarini kuzatuvchisi va ijtimoiy, tabiiy jarayonlarining nazoratchisi sifatidagi monitor funksiyasi;
6. Atrof-muhit haqidagi olgan bilim va axborot beruvchi informativ funksiyasi.

Boshqa sohalar singari, maxsus o‘ziga xos institut sifatida fanining o‘ziga spetsifik belgilari mavjud.

1. **Universallik** – inson tomonidan kashf etilgan universumga xos bo‘lgan bilimlarni berish.

2. **Fragmentarlik** – borliq yaxlit holda emas, balki uning alohida bir parametrlari yoki fragmentlari tahlil etiladi. Fan falsafa singari borliqni alohida umum kategoriya sifatida qabul qila olmaydi. Fanning har bir sohasi olamning alohida bir sohasining proyeksiyasi bo‘lib shu sohani yoritishicha asoslangan bo‘ladi.

3. **Umumahamiyatga moliklik** – fan erishgan yutuqlar barchaga barobar ahamiyatga ega bo‘ladi. M. Filologiya; fiziologiya va sh.k.

4. **Egasizlik (obezlichennost)** – kashfiyotchining individual xususiyatlari, millati, kelib chiqishi ilmiy bilishi jarayonining natijasida ahamiyatsiz.

5. **Tizimlilik (sistematichnost)** – fan turli xulosalar, qismlarning oddiy mexanik yig‘indisi emas. U o‘ziga xos tuzilishga ega.

6. **Nomukammallik (nezavershennost)** – ilmiy bilish cheksiz darajada o‘sayotgan bo‘lsa-da, u hech qachon mutloq, tugal harakatga erisha olmaydi.

7. **Vorisiylik** – erishilgan har bir ilmiy yutuq, yangilik, kashfiyot mavjud baza zaminida vujudga keladi.

8. **Tanqidiylik** – fan har doim o‘zi erishgan chin bilimlarga, natijalarga shubha bilan qarashga, qayta tekshirishga tayyor bo‘lishi.

9. **Odob-axloq doirasidan chekinish.** Fan tomonidan chuqur va keng tahlil ostiga olingan jarayonlarni xususida fikr bildirish, ochiq-oydin yoritish ma’lum bir etnosning milliy-ma’naviy qadriyatlariga, ba’zan muayyan bir dinning normalariga zid kelishi mumkin.

**10. Ratsionalistik.**

**11. Hissiyot (chustvennost).**

**12. Ishonchlilik.**

Olimning vazifasi – tabiat hodisalarini boshqaruvchi qonunlarni ochib berish, uning nazariy modelini yaratish, erishilgan fakt va xulosalarni umumlashtirishdan iborat. Tabiat fanlari tabiatdagi barcha narsa va hodisalarning mohiyati va ularda mavjud bo‘ladigan o‘zgarishlarni o‘rganadi. Bu fanlar

ma’lumotlarini o‘rganishi bilan bizning tabiat haqidagi tasavvurlarimiz kengayib boradi.

Fanda haqiqat muammosini hal etishda aql va hissiyotning ahamiyati beqiyosdir. Amaliyotda tajriba yo‘li bilan o‘z ahamiyatini, chinligini isbot eta olgan bilimgina haqiqat hisoblanadi. Tabiat haqidagi bilimlar asosga ega bo‘lishi lozim – bu qoida fanning sosiy tamoyili hisoblanadi. Bu degani har alohida olingan xulosa, fikr empirik ravishda ko‘zatilishi lozim degani emas, balki tajriba qabul etilayotgan har bir nazariya uchun asosiy argument, asos bo‘lishini anglatadi.

Fanning xulosalari natijalari, ahamiyati har bir inson uchn umumiydir. Jamiyatshunoslik fanlari esa odatda ma’lum guruh a’zolarining manfaatlari, ularning subyektiv qarashlari bilan ham ish ko‘radi.

XXI asr boshlariga kelib, uning har tomonlama rivojlanishi fanning ijtimoiy ong tizimidagi o‘rni va ahamiyatini yangicha tushunishni taqazo etdi. Hozirgi zamon faniga xos bo‘lgan quyidagi xususiyatlarni ko‘rsatish mumkin:

- fan o‘zining o‘rganish sohalarini kengaytirib, mikroolam, makroolam muammolarini o‘rganish bilan shug‘ullana boshladi. Mikro va makroolamni o‘rganish uchun fan an’anaviy usullardan tashqari, yangi usullardan, maxsus asboblardan, matematik modellashtirish usulidan foydalana boshladi;
- ilmiy bilishning subyektiv jihatlariga alohida e’tibor berila boshlandi. Bu esa mutaxassisning o‘rganayotgan sohasini chuqurroq va kengroq, bilishini taqazo etdi;
- falsafa va fanda olamdagi narsa hodisa va jarayonlarning qonuniyat va tartib asosida ro‘y berishi to‘g‘risidagi qarashlardan farqli ravishda rivojlanish tartib va tartibsizlik birligidan iborat ekani e’tirof qilina boshlandi;
- globallashuv tufayli fan taraqqiyoti milliy doiradan chiqib, tobora baynalminal harakter kasb eta boshladi. Uning yutuqlari butun insoniyatning mulki sifatida anglana boshladi;

- fanning insonparvarlik va taraqqiyparvarlik mohiyati to‘laroq namoyon bo‘ldi;

- fanning rivoji olimlarning qadriyatlarni e’zozlash va baholashda yangicha mezonlarni ishlab chiqishni taqozo etdi. Bu olimlarning biror-bir fan sohasini yakka hukmronlik bilan egallab olmasligi, ilmiy yangiliklarni boshqalardan yashirmasligi, ko‘chirmachilik qilmasligi, o‘z qadr-qimmatini toptamasligi kabilarda nomoyon bo‘ldi;

- jahon miqyosida ilmiy salohiyatni, ilm-fan yutuqlarini boshqa mamlakatlarga chiqarish moddiy ne’matlar chiqarishdan ko‘ra foydaliroq bo‘lib qoldi. Bu esa jahon miqyosida informatsion jamiyatni, insoniyatning bir butun hamjamiyati shakllanishining muhim omillaridan biri bo‘lib qoldi;

- tabiiy va ijtimoiy fanlarning o‘zaro o‘zviy bog‘liqligi, ta’siri kuchaydi. Tabiatshunoslik olimlarning ijtimoiy fan yutuqlaridan foydalanishi inson va tabiat o‘rtasidagi munosabatlarni insoniylashtirishda, tabiatni muhofaza etishda muhim kasb etdi;

- fan umumbashariy va umuminsoniy muammolarni hal etish bilan jiddiy shug‘ullana boshladi;

- fan insoniyat hayotidagi qator muammolarni hal etibgina qolmay, uning hayotiga jiddiy tahdid soladigan muammolarni keltirib chiqaradi. Olimning o‘z ilmiy faoliyati uchun javobgarligini oshirish, insoniyat hayoti, tinchligi uchun tahdid soladigan ilmiy izlanishlarni ta’qiqlash, nazorat hozirgi zamon fanining muhim muammolaridan biridir.

Globallashuv zamonaviy sivilizatsiya taraqqiyotining universal qonuniyati sifatida dunyodagi mamlakatlar, mintaqalar va ularning hayot faoliyati o‘rtasida integratsion aloqalarning kuchayishi bilan birga, ijtimoiy hayotning jamiyatdagi mehnat taqsimoti tizimi ta’sirida shakllangan sohalari o‘rtasidagi qat’iy chegaralarning ham yuvilib ketishini ham nazarda tutadi. Soha ichidagi mavjud chegaralar yuvilib ketishining asosiy mazmuni muvofiqlashuv va rivojlanish uchun qo‘shimcha resurs bo‘lib xizmat qilishidadir. Fanlar taraqqiyotining

xususiyatini belgilab beradigan tushuncha sifatida fan sotsiologiyasida “global fan”, “fanning globallashuvi” jarayonlarini o‘rganish keng tarqalgan. Bu jarayonlar ilmiy muomalaga kiritilib o‘rganilishidan oldin fanning baynalminallashuvi, xalqaro ilmiy hamkorlik, akademik almashinuv deb nomlangan va ijtimoiy hayotning globallashuvi asnosida qayta ko‘rib chiqish natijasi hisoblanadi. Fanning globallashuvini o‘rganishda globallashuv hodisasidan tayyor qolip sifatida foydalanilsada, globallashuv hodisasini o‘rganishda fanni misol qilib keltirish kam kuzatiladi.

Fanda milliylik va baynalminallik masalasi u paydo bo‘lgan davrdan beri mavjud. Zamonaviy fanlar shakllana boshlagan Yangi davrdayoq fan globallashuvning sifat va belgilariga ega bo‘lgan. 1626 – yilda Frensis Bekonning o‘limidan so‘ng dunyo yuzini ko‘rgan “Yangi Atlantida” falsafiy asarida afsonaviy Bensalem oroliga kelib tushgan odamlar “o‘zga”larning kashf etgan haqiqatlariga shubha-gumon va hasadsiz hayrat bilan qaraganligi ilmiy haqiqatning umumsayyoraviy ahamiyatga egaligini anglatgan. Lui Paster aytganidek, “olimning vatani bo‘lishi mumkin, lekin fanda bo‘lmaydi” yoki A.P.Chexov ta’biri bilan aytganda, “milliy ko‘paytirish jadvali bo‘lmaganidek, milliy fan ham yo‘q”. Fanning baynalminallik xususiyati uning globallashgan hodisa ekanligiga dalolat bo‘la oladi.

Fanning globallashuvi bir fan tarmog‘ida faoliyat ko‘rsatayotgan turli ilmiy hamjamiyatlarning faoliyati, tadqiqotlari, metodologiyasi, maqsad hamda vazifalari va shu kabilardagi integratsiya bilan cheklanmaydi. O‘zaro yaqin fan tarmoqlari o‘rtasidagi almashinuvning tezlashishi natijasida global fan shakllanib bormoqda. Nature jurnalining 2014 - yil 29 - oktyabrdagi 514-sonida mualliflar Richard Van Noorden, Brendan Maher va Regina Nuzzo bibliometrik tadqiqot natijalariga asoslanib fan tarixidagi shu vaqtga qadar eng ko‘p iqtibos keltirilgan 100 ta ilmiy izlanishning ro‘yxatini keltirib o‘tadi.[7] Maqolada Web of Science

---

[7] Richard Van Noorden,Brendan Maher& Regina Nuzzo. The top 100 papers. Nature explores the most-cited research of all time. NATURE, 29 October 2014, https://www.nature.com/news/the-top-100-papers-1.16224 (мурожаат санаси: 12.01.2021)

tizimidagi 58 milliondan ortiq elementni Kilimanjaro tog‘iga qiyoslanib eng ko‘p iqtibos keltirilgan 100 ta maqola tog‘ning uchida bir santimetrni tashkil etishi, 1000 martadan ortiq iqtibos keltirilgan 14499 ta maqola cho’qqining 1,5 metrini tashkil etishi, ushbu tog‘ning qolgan qismi bir marta va taxminan yarmi umuman iqtibos keltirilmagan maqolalardan iborat ekanligi qayd etiladi. Shaxsiy kuzatishlarimizga ko‘ra, eng ko‘p iqtibos keltirilgan 100 ta maqoladan barchasi tabiiy fan tarmoqlariga oid va birorta ijtimoiy fanlarga oid tadqiqot kiritilmagan. Mazkur tadqiqotning o‘zi ham, uning xulosalari ham fanning globallashuvi jarayoniga misol bo‘la oladi.

Fanning globallashuvi darajasini belgilaydigan ko‘rsatkichlar sifatida quyidagi mezonlarni qayd etish mumkin:

1. Xorijiy olimlar bilan hammualliflikda tayyorlangan ilmiy ishlar. 2006- yilda AQSH ilmiy jamg‘armasining hisobotida 1988 -yilda xorijiy olim bilan hammualliflikda nashr etilgan maqolalar 8 %ni tashkil etgan bo‘lsa, 2003- yilda 20 % ga etganligi qayd etiladi.[8]

2. Ilmiy ishlardagi xalqaro iqtiboslilik. Bu ko‘rsatkichning yuqorilab borayotgani ilmiy hamjamiyatlardan xorijiy ilmiy tadqiqotlardan foydalanish imkoniyatining ortib borayotgani bilan izohlanadi.

3. Globallashuvga bag‘ishlangan ilmiy ishlarning ko‘payib borayotgani.

4. Fan va oliy ta’lim sohasida akademik almashinuv.

5. Xalqaro ilmiy hamjamiyatlarning faoliyati.

6. Fanga qiziqishning ortib borayotgani ham mezonlardan biri hisoblanadi.

O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining 2021- yil 2- martdagi 78-F Farmoyishi bilan O‘zbekiston Respublikasida xalqaro va respublika miqyosida 2021- yilda o‘tkaziladigan ilmiy tadbirlar rejasi tasdiqlangan.

Farmoyishga muvofiq 2021- yilda jami 8 ta yo‘nalish bo‘yicha 654 ta, jumladan, xalqaro miqyosida 278 ta (42,5%), respublika miqyosida 376 ta

---

[8] National Science Board. 2006. Science and Engineering Indicators 2006. Two volumes. Arlington, VA: National Science Foundation. Vol. 1, NSB 06-01; Vol. 2, NSB 06-01A) (http://www.nsf.gov/statistics/seind06/pdfstart.htm (мурожаат санаси: 12.01.2021)

(57,5%) ilmiy tadbirlar o‘tkaziladi. Xalqaro ilmiy konferensiyalar sonining ortib borishi ham fanlarning globallashuvi omili sifatida ko‘riladi.

Fan va texnologiya globalashuvining asosi bo‘lib texnologik tamoyillar va ilmiy bilishning maqsad, yo‘nalishlari, vazifalarining umumiyligiga xizmat qiladi. Fan va texnologiyalar globallashuvining dastlabki tarixiy shakli bo‘lib tashqi tijorat bitimlari emas, balki olimlar o‘rtasidagi fan sohasidagi erishilgan natijalar, kashfiyotlar, ilmiy g‘oyalarni almashish, boyitish, bir-biriga yetkazish ehtiyojiga xizmat qildi. XX asrga kelib fan va texnika sohasidagi yutuqlarni o‘zaro ayirboshlash tijorat, davlatlararo dasturlarni, loyihalarni amalga oshirish negizida yuz bera boshladi. Xalqaro maydondagi ilmiy sohadagi hamkorlik, ayniqsa, so‘nggi o‘n yilliklarda keskin kuchaydi: yangi texnologiyalar, patentlar, kashfiyotlar va sh.k. Fan va texnologiya sohasidagi globallashuvning tijoratda namoyon bo‘lishi bir tomondan TMK lar faoliyati bilan bog‘liq. TMK, albatta, zaminng barcha hududini tezroq o‘zlashtirish, fan noma’lum bo‘lgan elementlar xususiyatlarini o‘zlashtirish, undan ishlab chiqarishda keng foydalanish, har bir topilma joylashgan hududlardagi muammolarni yangi texnologiyalar asosida hal etilishidan manfaatdordir.

Hozirgi paytda insoniyatga xavf solib turgan umumbashariy muammolar butun dunyo, barcha davlatlar va xalqlarning ishtirokisiz yechish mumkin bo‘lmagan muammolarga aylanib ulgurdi. Unga qarshi kurashishda insoniyat o‘zining barcha salohiyatini birlashtirishi muhim ahamiyat kasb etadi.

Bunday muammolarga quyidagilar kiradi;

- termoyadro urushi xavfini oldini olish va qurollanishi bartaraf etish;

- jahon iqtisodiyoti va ijtimoiy hayotini o‘sishi uchun qulay shart-sharoit yaratish;

- tabiiy boyliklardan oqilona va kompleks yondashgan holda foydalanish;

- insoniyatning baxti-saodati yo‘lida fan-texnika yutuqlaridan foydalanish uchun halqaro faollikni yanada faollashtirish; (eng xavfli kasalliklarga karshri kurash, kosmosni o‘zlashtirsh;

- dunyo okeani boyliklari va imkoniyatlaridan unumliroq foydalanish; ozon qatlamning yo‘qolishi xavfini oldini olish; va h.k.);

- insoniyat va uning kelajagi to‘g‘risida o‘zaro hamkorlikda jiddiy tadqiqotlar olib borish; kishi organizmining juda tez sur’atlar bilan o‘zgarayotgan sun’iy va tabiiy muhitga moslashish jarayonini ilmiy tahlil qilish.

Insoniyat oldida ana shunday muammolarning ko‘ndalang turib qolishning o‘zidayoq kishilik sivilizatsiyasi o‘ta murakkab, o‘ta qaltis bir jarayonni boshidan kechirayotganligidan dalolat beradi.

Fan va texnologiyalarning faol globallashuvida AQSH tomonidan olib borilayotgan o‘ziga xos siyosat muhim ahamiyat kasb etadi. O‘z navbatida, shunday siyosatni AQSH ga qarshi boshqa davlatlar ham amalga oshirishga urinishmoqda. Bu jarayon 1950-1960- yillarda G‘arbiy Yevropa (Angliya, Fransiya, Germaniya, Italiya) mamlakatlari faol yo‘lga qo‘yildi. Bugungi kunda bunday aloqalar, Janubiy Sharqiy Osiyo mamlakatlari bilan, Lotin Amerikasi mamlakatlari ham izchil yo‘lga qo‘yilgan. Ilmiy sohadagi hamkorlik Afrika davlatlari bilan amalga oshirilmagan. Hozirda chet elda AQSH ning ximiya sanoatida, farmatsevtika sohasida, kompyuter ishlab chiqarish sohasida, ayniqsa, avtomobilsozlikka ixtisoslashgan kompaniyalariga tegishli  ilmiy markazlari o‘z faoliyatini olib boradi. Bunday ilmiy markazlarining asosiy qismi Xitoy, Singapur, Tayvan, Hindistonga to‘g‘ri keladi.

EI mamlakatlarida asosiy e’tibor Yevropa Ittifoqi mamlakatlarining siyosiy-iqtisodiy qudratini oshirishga qaratilgan yagona umumyevropa fan-texnologiyalarini shakllantirish siyosatiga qaratmoqda. Ikkinchi tomondan YeI ga yangidan qo‘shilayotgan Sharqiy Yevropa davlatalarining fan-texnologiyalari sohasidagi imkoniyatlarini integratsiyalashga qaratmoqda.

Bugungi kunda ilm-fan, texnika sohasidagi intensiv rivojlanish yo‘liga o‘tmasin bu rivojlanishda milliy omillar ustunlik qiladi: Barcha TMK o‘z kapitalining katta qismini (80-90 %) o‘z milliy davlat chegarasida ushlab turmoqda, ishlab chiqarayotgan mahsulotlarining katta qismini o‘z davlatida ishlab

chiqaradi. Shuni aytish mumkinki, hozircha ilm-fan, texnologiyalar sohasidagi globallashuv o‘z ko‘lamiga ko‘ra ishlab chiqarish sohasidagi globallashuvga nisbatan ancha ortda qolmoqda.

Ilm-fan va texnologiyalar sohasidagi globallashuv oliy ta’lim sohasidagi globallashuv bilan uzviy bog‘lanib ketgan. Ikkinchi jahon urushi arafasida AQSH da R&D (Research and Development) – ilmiy-tadqiqot va tajriba-konstruktorlik ishlanmalari tizimi paydo bo‘ldi. Bu tizim yangi texnologiyalar, yangi mahsulotlarni yaratishga qaratilgan bilimlarni, ixtirolarni yaratishni o‘z oldiga maqsad qilib qo‘ygan. Mamlakat sanoatining yuksalib borishi bilan bog‘liq ehtiyojlarni qondirish dolzarb vazifaga aylangan edi. AQSH universitetlari sanoat korxonalari uchun katta miqdorda zamon talablariga javob beradigan kadrlar tayyorlashga o‘tdi. Ayna damda R&D tizimi ilmiy xodimlar bilan ta’minlash siyosati amalga oshirila boshlandi: mamlakatning qator yetakchi universitetlarida ilmiy xodimlar tayyorlovchi  tizim ishga tushrildi; yetakchi ilmiy xodimlar Yevropaning ilg‘or universitetlariga yuborildi; Yevropaning bir qator olimlari AQSH ning ilmiy markazlariga ishga taklif etildi. Birinchi jahon urushi paytida va undan keyingi dastlabki yillarda AQSH ga Yevropaning yetakchi ilg‘or ilmiy xodimlarini o‘ziga yig‘ib olishga qulay imkoniyat paydo bo‘ldi. Yevropaning yetakchi olimlari, ilmiy markazlari AQSH ga ko‘chib ketishdi. Shunday vaziyat Ikkinchi jahon urushi arafasida, urush mobaynida, urushdan keyingi dastlabki yillarda yana takrorlandi. Bu esa AQSH ga ilmiy texnologik jihatdan G‘arbiy Yevropani quvib yetishga imkon yaratdi. TMK lar xorijiy mamlakatlarda o‘z ilmiy markazlarini tashkil etishdi. Bu ilmiy laboratoriyalar mazkur hududdagi mahalliy ilmiy markazlar hamkorlikni yo‘lga qo‘yishdi, birgalikda faoliyat yurgizishdi. Albatta, bu hamkorlik fan va ta’limning milliy tizimiga ta’sir qilmasdan qolmadi. Fan va ta’limdagi ixtirolarning, kashfiyotlarning chetga chiqib ketishi avj oldi. Mahalliy ilmiy markazlar Xorijiy korporatsiyalar tomonidan moliyalashtirilgan ilmiy- tadqiqot dasturlarida ishtirok etish imkoniga ega bo‘lishdi. Shunday ekan, yetakchi rivojlangan mamlakatlar R&D tizimini moliyalashtirishga, shu orqali

xalqaro maydonda mustahkam mavqega ega bo‘lishga alohida e’tibor qaratishmoqda. 2012- yilgi ma’lumotlarga qaraganda AQSH R&D tizimini moliyalashtirishga 385,6 mld dollar sarflagan holda (bu YAIM nisbatan 2,7 %) birinchi o‘rinda turibdi. Xitoy R&D tizimini moliyalashtirishga 153,7 mld dollar sarflagan holda (bu YAIM nisbatan 1,4 %) ikkinchi o‘rinda turibdi. Yaponiya R&D tizimini moliyalashtirishga 144,1 mld dollar sarflagan holda (bu YAIM nisbatan 3,3 %) uchinchi o‘rinda turibdi. MDH davlatlaridan Rossiya R&D tizimini moliyalashtirishga 23,1 mld dollar sarflagan holda (bu YAIM nisbatan 1 %) o‘ninchi o‘rinda turibdi[9].

Yuqorida qayd etib o‘tganimizdek, ilm-fan va texnologiyalar sohasidagi globallashuv oliy ta’lim sohasidagi globallashuv bilan uzviy bog‘liqlikda rivojlandi. Keyingi o‘n yilliklarda oliy ta’limning rivojlanishi o‘ziga xos tendensiyalarga ega bo‘ldi. Birinchidan, oliy ta’limning masshtabi yanada kengayib, u ommaviy xarakter kasb etmoqda. Universitetlar va unda ta’lim oluvchi talabalar soni keskin oshib bormoqda. Bugungi kunga kelib oliy o‘quv yurtlarining soni 14 mingdan oshib, ularda salkam 100 million talaba ta’lim olmoqda. Taqqoslash uchun aytadigan bo‘lsak, 1960- yilda talabalar soni 13 million atrofida edi. Sanoati yuksak darajada taraqqiy etgan mamlakatlarda o‘rta maktab bitiruvchilarining 60 % i oliy ta’limda o‘qish uchun kelishmoqda. Bu ko‘rsatkich AQSH va Kanadada 80 % ga yetadi. Ikkinchidan, oliy ta’limni institutsional shaklda, darajada va mazmunda diversifikatsiyalash yo‘lga qo‘yildi. Uchinchidan, oliy ta’limni tugutuvchi mutaxassislardan faollik, yuqori professional kasbiy mahorat, shuningdek, chet tillarni bilishi, yangi informatsion texnologiyalarni bilishi talab etilmoqda.

Ayni damda oliy ta’lim baynalminallashuv keskin kuchaymoqda. Oliy toifali kadrlarni tayyorlashda xalqaro hamkorlik keng quloch yoydi. Fikrimizni quyidagi ma’lumotlarga qaratamiz: 1980 -yilda dunyo bo‘yicha tayyor chet elda

---

[9] ҳттпс://ру.википедиа.орг/вики/НИОКР

ta’lim olgan talabalar 920 mingtani tashkil egan bo‘lsa, 1995 -yilda 1,5 millionni, 2000- yilga kelib esa ularning soni 2 millionga yetdi.

Tahlillar shuni ko‘rsatadiki, fan-texnika, ta’lim sohasidagi globallashuvning keng quloch yoyishi bir tomondan ob’ektiv omillar asosida ro‘y berayotganini kuzatish mumkin. YUNESKO tomonidan oliy ta’limni baynalminallashtirishga yo‘naltirilgan yagona, maqsadli siyosatni amalga oshirmoqda. Ichki va xalqaro ta’limni birdek tartibga soluvchi huquqiy normativlar ishlab chiqilmoqda, bo‘lg‘usi kadrlarning bilimiga, ko‘nikmalariga, malakalariga qo‘yiladigan talablarning umumiyligi bilan bog‘liq standartlar tizimi ishlab chiqilmoqda va joriy etilmoqda. Bu jihatlarni Sorbon deklaratsiyasida (1998- yil), Yevropa mamlakatlari ta’lim vazirlarining  Bolon qo‘shma deklaratsiyasi (1999- yil), “Kelajakni shakllantirish” konferensiyasi (2001- yil), Praga bayonoti (kommunike) va boshqa hujjatlarni misol qilib keltirish mumkin. Albatta, ushbu hujjatlar turli mamlakatlarda ta’limning umumiyligi, unga belgilangan talablarning yagonaligini, o‘quv dasturlarining, qolaversa, ta’limni olib borishda til umumiyligini ta’minlashga xizmat qilmoqda.  Yirik oliy  ta’lim muassasalari samarali faoliyatining muhim ko‘rsatkichlaridan biri unda ta’lim olayotgan xorijlik talabalar miqdori hisoblanadi. Xorijiy talabalarni o‘qitish AQSH, Kanada, Buyuk britaniya, Fransiya, Germaniya, Yaponiya universitetlari faoliyatining ustuvor yo‘nalishiga aylanib xalqaro maydonda ular o‘rtasida kuchli raqobat muhiti shakllangan. Bu sohadagi raqobat bir qator sabablarga ega: birinchidan, oliy toifali malakali kadrlarni tayyorlash ayni damda katta daromad manba hisoblanadi. Masalan, AQSH yiliga bunday bitimlardan 12 mlrd. dollar oladi. Ikkinchidan, xorijiy talabalarni katta miqdorda jalb etish universitetlardan xalqaro mehnat bozori talablaridan kelib chiqqan holda kadrlar tayyorlash sifatini muttasil oshirib borishni talab etadi. Uchinchidan, boshqa mamlakatlarga yuqori malakali kadrlar yetkazib berish, o‘z navbatida, mazkur mamlakatning ma’lum bir geosiyosiy va iqtisodiy manfaatlarini  amalga oshirishini ta’min etadi.

Davlatimiz rahbari tomonidan 2019- yilning 8 -oktyabrida “O‘zbekiston Respublikasi oliy ta’lim tizimini 2030- yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to‘g‘risida”gi Farmoni imzolandi. Ushbu muhim dasturilamal hujjatda Respublikadagi kamida 10 ta oliy ta’lim muassasasini xalqaro e’tirof etilgan tashkilotlar (Quacquarelli Symonds World University Rankings, Times Nigher Education yoki Academic Ranking of World Universities) reytingining birinchi 1 000 ta o‘rindagi oliy ta’lim muassasalari ro‘yxatiga kiritish va oliy ta’lim -muassasalarida o‘quv jarayonini bosqichma-bosqich kredit-modul tizimiga o‘tkazish” belgilab berildi.

Shuningdek, 2030- yilga qadar respublikadagi barcha oliy ta’lim muassasasi (OTM)ning 85 foizi, jumladan, 2020/2021 -o‘quv yilining o‘zida 33 ta oliy ta’lim dargohini kredit-modul tizimiga o‘tkazish ko‘rsatib o‘tildi.

Bolonya deklaratsiyasi asosida kredit-modul tizimni yaratish uchun o‘tgan asrning 70-yillaridan Yevropadagi barcha oliy ta’lim muassasalarining integratsiyasini ta’minlash, oliy ta’limning yagona standartini yaratish, talabalar va o‘qituvchilar mobilligini yo‘lga qo‘yish, diplomlarni tan olish, talabalar bilimi, malakasi hamda ko‘nikmasiga qo‘yiladigan ballarni unifikatsiya qilish bilan bog‘liq bir qator muammolarni yechishga qaratilgan sa’y-harakatlar boshlab yuboriladi.

Mazkur harakatlarning samarasi o‘laroq, 1999 yilda Italiyaning Bolonya shahrida 29 ta mamlakat vakillari tomonidan Bolonya deklaratsiyasi imzolanadi.

Bugungi kunga kelib, Bolonya jarayonida 48 ta mamlakat ishtirok etadi. Ularning orasida MDH mamlakatlaridan Rossiya, Ukraina, Ozarbayjon, Moldova, Armaniston, Gruziya, Qozog‘iston va Belarus Respublikasi ham bor.

2020- yil yakuniga ko’ra, respublikada 130 ta OTM faoliyati yo‘lga qo‘yilgan:

• davlat oliy ta’lim muassasalari – 96 ta;

• nodavlat oliy ta’lim muassasalari – 9 ta;

• xorijiy OTMlar va ularning filiallari – 25 ta.

Sog‘liqni saqlash – aholi sog‘ligini muhofaza qilishga yo‘naltirilgan ijtimoiy, iqtisodiy va tibbiy tadbirlar tizimi. Sog‘liqni saqlash kasalliklarning oldini olish va davolash, sog‘lom turmush va mehnat sharoitini yaratish, yuqori mehnat qobiliyatini va uzoq umr ko‘rishni ta’minlashga qaratilgan umumiy tadbirlarni ko‘zda tutadi; uning asosiy vazifasi bemorlarga zamonaviy, ixtisoslashgan hamda mos tarzda yordam ko‘rsatishdan iborat. Sog‘liqni saqlash global muammolardan biri hisoblanadi. Insoniyat oldida davosi topilmagan, qiyin davolanadigan va epidemiyaga aylanib mamlakatlar, mintaqalar va butun dunyoni o‘z domiga tortgan kasalliklar, viruslar, zararli bakteriyalarning mavjudligi sog‘liqni saqlash muammosini hal qilish bir mamlakat chegaralaridan chiqib globallashib borayonganidan dalolat beradi. BMTning inson immuntanqisligi virusiga qarshi kurashda hamkorlikni muvofiqlashtiruvchi UNAIDS tashkiloti bergan ma’lumotga ko‘ra:

2020 -yil iyun oyi holatiga dunyo bo‘yicha 26,0 [25,1-26,2] million kishi antiretrovirus terapiyasini qabul qildi. OIV bilan kasallanganlarning global soni 38,0 million [31,6–44,5] million kishini tashkil etdi (2019). Yangi OIV infeksiyalari soni 1,7 [1,2-2,2] million kishini tashkil etdi (2019). OITS bilan bog‘liq kasalliklardan vafot etganlar soni 690,000 [500,000-970,000]. Epidemiya boshlanganidan beri 75,7 million [55,9-100] million kishi OIV bilan kasallangan (2019). Epidemiya boshlanganidan beri 32,7 [24,8-42,2] million kishi OITS bilan bog‘liq kasalliklardan vafot etdi (2019).

2019- yilda OIV bilan kasallanganlar soni 38,0 million [31,6–44,5] million kishini tashkil etdi:

36,2 [30,2-42,5] million kattalar;

1,8 [1,3-2,2] million bola (0-14 yosh)

2019- yilda OIV bilan kasallangan odamlarning 81% (68-95%) o‘zlarining holatlarini bilishgan. Taxminan 7,1 million kishi OIV bilan kasallanganligini

bilmagan.[10] Respublika OITSga qarshi kurash markazi direktori Qahramon Yo‘ldoshevning aytishicha, O‘zbekistonda 2020- yil 1- noyabr holatiga ko‘ra, O‘zbekistonda OIV infeksiyasining 43 581 ta holati qayd etilgan.[11]

JSST ma’lumotlariga ko‘ra, davolash va oldini olish mumkin bo‘lgan kasallik hisoblangan tuberkulyoz (sil) bilan 2019 -yilda jami 1,4 million kishi vafot etdi (shu jumladan, OIV bilan kasallangan 208 ming kishi). Global miqyosda sil kasalligi o‘limning 10 asosiy sabablaridan biri va har qanday yuqumli kasallik tufayli (OIV / OITS oldida) o‘limning asosiy sababidir. 2019 -yilda dunyo bo‘ylab taxminan 10 million kishi sil kasalligi bilan kasallangan, shu jumladan 5,6 million erkak, 3,2 million ayol va 1,2 million bola. Sil kasalligi barcha mamlakatlarda va yosh guruhlarida keng tarqalgan.

Global miqyosda sil kasalligi yiliga taxminan 2% ga kamayib bormoqda, 2015 -yildan 2019- yilgacha esa jami pasayish 9 foizni tashkil qilmoqda. Bu 2015-2020- yillar oralig‘ida silni tugatish strategiyasidagi 20% maqsadning yarmidan kamini tashkil etadi. 2000-2019 -yillarda sil kasalligi diagnostikasi va davolanishidan 60 millionga yaqin hayot saqlanib qoldi.[12]

O‘zbekiston Sog‘liqni saqlash vazirining birinchi o‘rinbosari professor Bahodir Yusupaliev dunyoda har yili 1,5 milliondan ortiq odam sil kasalligidan vafot etayotganini ta’kidladi. O‘zbekiston Sog‘liqni saqlash vazirligining ma’lumotlariga ko‘ra mamlakatda har 100 ming aholiga 42,9 sil kasalligi to‘g‘ri keladi, o‘lim darajasi 1,6 ga teng. Infeksiyaga qarshi kurashga 2021 -yilgacha 118 milliard so‘mdan ortiq mablag‘ kiritiladi.[13]

---

[10] Информационный бюллетень — Глобальная статистика по ВИЧ. https://www.unaids.org/ru/resources/fact-sheet (мурожаат санаси: 12.01.2021)

[11] Кахрамон Юлдашев назвал количество ВИЧ-инфицированных граждан в Узбекистане. https://uz.sputniknews.ru/20201202/Kakhramon-Yuldashev-nazval-kolichestvo-VICh-infitsirovannykh-grazhdan-v-Uzbekistane-15518060.html (мурожаат санаси: 12.01.2021)

[12] Туберкулез. https://www.who.int/ru/news-room/fact-sheets/detail/tuberculosis (мурожаат санаси: 12.01.2021)

[13] В борьбу с туберкулезом вложат более 118 млрд сумов. https://www.gazeta.uz/ru/2019/03/26/against-tb/ (мурожаат санаси: 12.01.2021)

2019- yil 31 -dekabrda Uxan shahrida (Xitoy) birinchi marta qayd qilingan COVID-19 infeksiyasi bilan 2021 -yil 1-aprel, soat 13:46 holatiga Jons Xopkins universiteti (Baltimor, AQSH) ma’lumotga ko‘ra - 28 991 488 kishi kasallandi, 2 817 908 kishi vafot etdi.[14] O‘zbekistonda 2021 -yil 1-aprel, soat 13:46 holatiga ma’lumotga ko‘ra - 83 802 kishi COVID-19 infeksiyasi bilan kasallanib, shundan 81 763 kishi sog‘ayib ketdi, afsuski, 631 kishi vafot etdi.[15]

Globallashuv sog‘liqni saqlash sohasini xalqaro darajada tartibga soluvchi xalqaro institutlarning (BMT, JSST, OIV / OITS va silga qarshi kurash fondi, bezgak va ularning bo‘linmalari) o‘sib borishiga yordam beradi. Bu xalqaro tashkilotlar birgalikda harakat qiladi, bir-birlarining pozitsiyalarini hisobga oladi, shu bilan butun dunyo bo‘ylab sog‘liqni saqlash tarmog‘ini va tegishli global siyosatni shakllantiradi, xususan, ushbu muassasalar harakatlarni muvofiqlashtirish, Global Sog‘liqni saqlash strategiyalarini amalga oshirish uchun mablag‘ yig‘ish uchun mo‘ljallangan. Globallashuvning sog‘liqni saqlash tizimlariga ta’siri aholining umr ko‘rish davomiyligi va sog‘liqni saqlash harajatlarining oshishi bilan bog‘liq bo‘lgan sog‘liqni saqlash tizimlariningunifikatsiyalashuvida namoyon bo‘ladi. Dunyoning aksariyat mamlakatlarida sog‘liqni saqlashni xususiy va davlat tomonidan moliyalashtirishda tibbiy sug‘urta tamoyillari ustunlik qiladi.

Jahon sog‘liqni saqlash tashkiloti mutaxassislarining fikriga ko‘ra, majburiy tibbiy sug‘urta (MTS) va ixtiyoriy tibbiy sug‘urtaning (ITS) kombinatsiyasi sog‘liqni saqlashni tashkil etish va moliyalashtirishning eng muvaffaqiyatli yechimi bo‘lgan sog‘liqni saqlashning ijtimoiy sug‘urta tizimidan foydalanayotgan mamlakatlarning soni tobora ko‘payib bormoqda.

Globallashuv raqobat bosimi ostida tibbiy texnologiyalar, dori vositalari va menejmentning uzluksiz yangilanib turadigan yuqori darajada rivojlangan

[14] Коронавирус в мире: данные по странам и регионам. https://www.bbc.com/russian/news-51706538 (мурожаат санаси: 01.04.2021)
[15] Коронавирус COVID-19: статистика по Узбекистану и миру. https://www.gazeta.uz/ru/coronavirus-stat/ (мурожаат санаси: 01.04.2021)

mamlakatlarning tibbiyot yangiliklarining tarqalishiga yordam beradi. Ilmiy izlanishlarga kapitalni intensiv eksport qilish va import qilish, fan va ishbilarmon elitalarni baynalmilallashtirish, iqtisodiyotni transmilliylashtirish ilm-fan yutuqlarining boshqa mamlakatlarga tarqalishiga yordam beradi.

**Ijtimoiy hayot sohalari asosiy yo‘nalishlari va uning g‘oyaviy-mafkuraviy jihatlari**

Globallashuv intellektual mulk huquqlari sohasidagi qonunchilik va sud amaliyoti tufayli transmilliy korporatsiyalar (TMK) tomonidan global farmatsevtika bozorining monopoliyalashuvini keltirib chiqardi. Sanoatning o‘sishi va farmatsevtika gigantlari tomonidan katta daromad olinishi innovatsiyalarga va yangi dori-darmonlarni ishlab chiqarishga ulkan sarmoyalar kiritish, axborot assimetriyasiga asoslangan agressiv xalqaro marketing, tovarlarni ilgari surishda aloqalarni tezlashtirish uchun Internet-resurslardan, shu jumladan shifokorlardan foydalanish tufayli mumkin bo‘ldi.

Globallashuv va viza rejimining liberallashuvi nafaqat ijobiy, balki kambag‘al mamlakatlardan tibbiyot xodimlarining emigratsiyasi bilan bog‘liq salbiy oqibatlarini ham keltirib chiqaradi.

Globallashuv barqaror iqtisodiy o‘sishni va umuman ijtimoiy rivojlanishni saqlab qolish uchun keng imkoniyatlar yaratmoqda. Davlatning asosiy vazifasi - globallashuv yaratayotgan imkoniyatlar va aholi uchun yuzaga kelayotgan xatarlar o‘rtasidagi muvozanatga erishishdadir. Milliy sog‘liqni saqlash tizimiga salbiy omillarning ta’sir darajasi davlatning samarali ichki siyosati bilan o‘zaro bog‘liq bo‘lishi kerak.

Sport inglizcha, eski fransuz tilidagi desport- “o‘yin”, zavqlanish ma’nolarini beradi. Sport jismoniy madaniyatning tarkibiy qismi bo‘lib insonning jismoniy va aqliy salohiyatini yuksaltirib borishga, ma’lum bir musobaqalarda ishtirokini ta’minlashga qaratilgan ma’lum bir qonun –qoidalar asosida yo‘lga qo‘yilgan chora-tadbirlar, faoliyat tizimidir.

Sport ko‘pgina  fanlarning o‘rganish ob’ekti hisoblanadi. Bularga, pedagogika, psixologiya, tarix, jismoniy madaniyat nazariyasi hamda madaniyatshunoslik fanlari kiradi. Ushbu fanlarning har biri o‘zining spetsifik xususiyatlaridan kelib chiqib  e’tibor qaratadi:

- Pedagogika – jismoniy madaniyatning  metodlarini o‘rganadi.
- Tarix -  jismoniy madaniyat va sportning tarixiy bosqichlarini vujudga kelishini o‘rganadi.
- Sotsiologiya – jismoniy madaniyat va sportning  sotsial funksiyalarini tadqiq qiladi.

Sotsiologiya fani shuning bilan birga boshqa fanlardan farqli o‘laroq jismoniy madaniyat va sportni chuqur va mukammal o‘rganadi va boshqa  fanlar elementlarini  o‘z ichiga oladi.

Madaniyat, avvalo, har qanday shaklning hamda insonning yaratilishini chizib beradi. Shuningdek, binoning qanday qad ko‘tarilishi,  suratlarning chizilishi, matnlarning vujudga kelishi  ham o‘ziga xos ko‘rinishga ega hisoblanadi. Inson ham jismoniy madaniyat  va sport bilan o‘zining tanini vujudga keltiradi. Bunday holat, albatta,  sportning ma’lum bir turi orqali amalga, oshiriladi. Keyin shu holat yordamida  turli ko‘rinishdagi harakatlar kelib chiqadi.

Sport madaniyati -  umumiy madaniyatning tarkibiy qismi hisoblanib, insonning jismoniy va ma’naviy shakillanishidagi kategoriyalar umumlashuvi, qonuniyatlari, bellashuvli faoliyat doirasini anglatadi, ko‘pgina madaniy tadqiqotchilar sportni insonni o‘ziga tez tortadigan tomonlari borligini tushuntiradilar. Ammo, bunday hissiyot  nimadaligini bilmaydilar. Chunki, sport baribir  insonlarga qiziqish va xursandchilik beraveradi. Tadqiqotchi Xans Ullix Gumbert fikricha, sportdan keladigan quvonch, hayajon  insonga  salbiy ta’sir qilmaydi, ammo sportdagi muvaffaqiyat insonlar sog‘ligiga ham muvaffaqiyatlariga  ham sherik bo‘lolmaydi. Ko‘pgina faylasuflar bu holatni uning avtonomligini, alohidaligini san’at bilan qiyoslaydilar. Xans Ulrix Gumbert ham sportning san’atga yaqinligini ko‘rsatib o‘tgan. Shu o‘rinda aytish joizki, bu

narsa sport tomoshabinlari faoliyati bilan bog‘liq, ya’ni sportda sporsimenlar, trenerlar, menedjerlar qatnashadilar, ular sportni ham tashqi ham ichki tomonidan ko‘rib his qiladilar. Sportning san’at bilan o‘xshashligi shunisi bilan aniqki, xuddi arxitektor, dizayner va suvratchilar o‘z asarlari bilan insonlarni mamnun qilgandek, sport ham o‘zining yo‘nalishlari bilan insonlarga quvonch, havas uyg‘otadi.

Shuningdek, yana bir muhim mavzu doimo tadqiqotchilar diqqatini tortib kelgan, bu sportdagi qadriyat masalasi. Darhaqiqat, sport faoliyatida sportchilar qadriyatning qaysi turi bilan ko‘proq qiziqadilar, adolat bilanmi? Yoki qanday bo‘lmasin g‘alabani qo‘lga kiritish yoki zo‘rlik va go‘zallik ko‘rinishlari bilanmi?

Masalan, zo‘rlikni sportning ko‘pgina turlarida ko‘rish mumkin. Bu holat sport turidagi distansiya masofa bilan xarakterlanadi. Misol uchun golf o‘yinini oladigan bo‘lsak, bunda oraliq masofa ancha katta. Shuningdek, sportning futbol, regbi, xokkey turlarida esa bu holat o‘ta yuqoriligi bilan xarakterlanadi. Ammo, sportning kurash turida esa barcha rekordlar zo‘rlik darajasi bilan baholanadi. Sportning yana mavzularidan biri bu adolatli o‘yin mavzusidir. Adolatli o‘yin sportdagi sotsial norma va qadriyat sifatida jamoatchilikka tarqalgan o‘yinlardandir. Biz bilamizki, agar sportda natija asosiy maqsad bo‘lib qolganda, nohaq g‘alaba qilish holati kuchayadi.

Olimpiya o‘yinlarining kelib chiqishi insoniyatning uzoq tarixiga borib taqaladi. Stixiyali tarzda bo‘lsa-da, ibtidoiy jamiyat odamlari qator hayvonlarni ovlashda zarur bo‘lgan xatti-harakatlarni bajarishni mashq qilishgan, bu faoliyat jarayonini an’ana sifatida keyingi avlodga o‘tkazishgan. Qadimgi Misr, Mesopatamiya, Hindiston, Xitoy tarixiga e’tibor beradigan bo‘lsak, davlatchilik an’analari, uning himoyasi bilan bog‘liq bo‘lgan harbiy ish o‘ziga xos chaqqonlikni, kuchlilikni, epchillikni, botirlikni talab etgan. Bunga o‘xshash bir qator omillarni sportni insoniyat faoliyatining maxsus bir shakli sifatida namoyon bo‘lishini ta’minladi. Qadimgi Yunon dengiz bo‘yidagi yarimorol bo‘lgani bois,

uni himoya qilish asosan dengizda amalga oshirilgan. Shunday ekan harbiy madaniyat, harbiy san’at, epchillik, botirlik, dushman havfi paydo bo‘lganida tezkorlik bilan portdagi marralarni egallash ular uchun muhim, strategik vazifa edi. Ba’zi manbalarda sport – portga yugurish ma’nolarida ham kelgan. Shu sababli qadimgi Yunonda sportning bir qator turlari keng rivojlangan bo‘lib ular amalda harbiy soha bilan bog‘liq edi: yugurish, kurash, disk uloqtirish, nayza uloqtirish. Miloddan avalgi 776- yildan boshlab Peloponnesning Olimp shahrida har to‘rt yilda Olimpiada o‘yinlari o‘tkazilib kelgan. Olimpiya o‘yinlarining Olimp xudolari sharafiga o‘tkazilishi dastlabki xristianlik aqidalariga to‘g‘ri kelmay qoldi. Va olimpiya o‘yinlari milodiy 396 -yilga kelib o‘tkazilmay qoldi.

XIX asr insoniyat qo‘l mehnatiga asoslangan ishlab chiqarishdan sanoatlashgan ishlab chiqarishga o‘tish asri bo‘lib qoldi. Boshlangan sanoat to‘ntarishi o‘z nihoyasiga yetdi. Chetga kapital chiqarish, tovar chiqarish keskin oshdi. Jahon mamlakatlari o‘rtasida jamiyat hayotining turli sohalarida aloqalar kuchaydi. Ayni damda bu davr jahonning yetakchi mamlakatlari o‘rtasida dunyoni tenglikka asoslanmagan holda bo‘lib olinishining yakuniga yetayotgan bir payt edi. Siyosiy-harbiy sohalardagi qarama-qarshiliklarga to‘lib toshgan dunyo turli sohalardagi hamkorliklarning yanada kuchayishiga to‘sqinlik qilardi. Jahon mamlakatlari o‘rtasidagi tinchlikka, adolatga, hamkorlikka, sog‘lom muloqot madaniyatga asoslangan vaziyatni yaratish tinchlikparvar kuchlar tomonidan, gumanistlar tomonidan  adabiyot sohasida, tasviriy san’at sohasida, musiqa sohasida keng ilgari surila boshladi. Albatta, bunday ijobiy mazmundagi xatti-harakatdan sport ham chekkada qolmadi. 1894 -yil 23- iyunda Parijda Baron P’er de Kuberten tashabbusi bilan Xalqaro Olimpiada qo‘mitasi tashkil etildi. Bu o‘yinlar jahonning etakchi antogonistik davlatlarini jang maydonida emas, sport arenalarida kurashishga chaqirishi zarur; bu o‘yinlar turli millatlarni irqidan qat’iy nazar do‘stlikka, inoqlikka chorlashi zarur edi; bu o‘yinlar turli din vakillarini, diniy konfessiyalarni e’tiqoddan qat’iy nazar bag‘rikenglik asosida ahillikka etaklashi zarur edi.   Yunon shoiri Demetrius Vikelas Afina olimpiya o‘yinlari

tiklanar ekan, an’ananing hurmati bois, vorisiylik nuqtayi nazaridan birinchi olimpiada o‘yinlarini o‘tkazish joyi sifatida Afina shahrini taklif etadi. Dastlabki olimpiya o‘yinlarida 13 davlatdan 300 dan ortiq sportchi ishtirok etdi. O‘tgan davr mobaynida globalashuv tufayli bir qator omillar sababli sportning ommamiylashuvini keltirilgan jadval misolida ko‘rish mumkin[16].

| № | Bo‘lib o‘tgan joyi | Sanasi | Ishtirokchi davlatlar | Sportchi lar soni |
|---|---|---|---|---|
| **I** | Afina (Gretsiya) | 1896- yil 6-15 –aprel | 13 | 311 |
| **II** | Parij (Fransiya) | 1900 -yil 20- may – 28 oktyabr, | 21 | 1300 |
| **III** | Sent-Luis (AQSH) | 1904- yil 1 -iyul - 23 - noyabr, | 12 | 600 |
| **IV** | London (Buyuk Britaniya) | 1908 -yil 27 -aprel – 31- oktyabr | 22 | 2000 |
| **V** | Stokgol’m (SHvetsiya) | 1912 -yil 5 -may – 22- iyul | 28 | 3000 |
| **VI** | Berlinda (Germaniya) | 1916 –yil | - | - |
| **VII** | Antverpen (Bel’giya) | 1920- yil 20- 12 – sentyabr | 29 | 2600 |
| **VIII** | Parij (Fransiya) | 1924 -yil 4 – 27- iyul | 44 | 3000 |
| **IX** | Amsterdam (Gollandiya) | 1928- yil 17- may – 12- avgust | 46 | 3000 |
| **X** | Los-Anjeles (AQSH) | 1932-yil 30- iyul – 14- avgust | 37 | 1400 |
| **XI** | Berlin (Germaniya) | 1936- yil 1-16- avgust | 49 | 4000 |
| **XII** | Xel’sinki (Finlyandiya) | 1940- yil | - | - |
| **XIII** | London (Buyuk Britaniya) | 1944- yil | - | - |
| **XIV** | London (Buyuk Britaniya) | 1948- yil 29- iyul – 14- avgust, | 59 | 4000 |
| **XV** | Xel’sinki (Finlyandiya) | 1952 -yil 19- iyul - 3 - avgust | 69 | 5000 |
| **XVI** | Mel’burn (Avstraliya) | 1956-yil 22- noyabr – 8- dekabr | 67 | 3178 |
| **XVII** | Rim (Italiya) | 1960- yil 25 -iyul- 11 - avgust | 84 | 5313 |

16 https://ru.wikipedia.org/wiki/Letnie_Olimpiyskie_igri

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| **XVIII** | Tokio (YAponiya) | 1964- yil 10-24 –oktyabr | 93 | 5140 |
| **XIX** | Mexiko (Meksika) | 1968- yil 12-27- oktyabr | 112 | 5500 |
| **XX** | M’yunxen (Germaniya) | 1972 -yil 26- avgust – 11- sentyabr | 121 | 7000 |
| **XXI** | Monreal (Kanada) | 1976- yil 17 - 1 –avgust | 121 | 7121 |
| **XXII** | Moskva (SSSR) | 1980- yil 19- iyul – 3-avgust | 81 | 6000 |
| **XXIII** | Los-Anjeles (AQSH) | 1984- yil 28- iyul – 12 –avgust | 140 | 7000 |
| **XXIV** | Seul (Janubiy Koreya) | 1988- yil 17-sentyabr - 2 –oktyabr | 160 | 9141 |
| **XXV** | Barselona (Ispaniya) | 1992 -yil 25- iyul - 9 -avgust | 173 | 9368 |
| **XXVI** | Atlanta (AQSH) | 1996- yil 19 - 4- avgust | 197 | 10 000 |
| **XXVII** | Sidney (Avstraliya) | 2000-yil 16-sentyabr – 1-oktyabr | 199 | 11 147 |
| **XXVIII** | Afina (Gretsiya) | 2004- yil 13 - 29 -avgusta | 201 | 10 625 |
| **XXIX** | Pekin (Xitoy) | 2008-yil 8-24- avgust | 204 | 11 028 |
| **XXX** | London (Angliya) | 2012 -yil 27-iyul - 12 -avgust | 202 | 11 056 |
| **XXXI** | Rio-de- Janeyro | 2016 -yil 5-avgust-21-avgust | 206 | 11544 |

Jadvaldan ko‘rinib turibdiki, jahon urushlari sababli oltinchi, o‘n ikkinchi, o‘n uchinchi olimpiya o‘yinlarini o‘tkazish imkoni bo‘lmagan. Uchinchi olimpiya o‘yinlari o‘tkazilishi belgilangan Sent-Luisga (AQSH) chiptalarning qimmatligi sababli ko‘pgina sportchilar kela olmagan. Unda ishtirok etgan 600 ta sportchidan 500 tasi AQSH vakillari edi. XXII olimpiya o‘yinlari Moskva (SSSR) da o‘tkaziladi. Olimpiada o‘tkazilishidan bir yil oldin sovet qo‘shinlari SSSR ning geosiyosiy manfaatlarini amalga oshirish uchun qo‘shni Afg‘onistonga bostirib kirishadi. Bunga javoban G‘arbning yetakchi davlatlari AQSH boshchiligida Moskvada o‘tkazilishi belgilangan olimpiya o‘yinlariga nisbatan boykot e’lon qilishadi. Sporti yuksak rivojlangan davlatlardan 56 tasi olimpiya o‘yinlarida ishtirok etishmadi. O‘z navbatida, 1984- yil Los-Anjelosda (AQSH) o‘tkazilgan XXIII olimpiya o‘yinlarida SSSR va uning bir qator sheriklari ishtirok etishmadi.

**Sport globallashuvining asosiy omillari va uning ijobiy tomonlari** Yuqorida aytib o‘tilgan qator fikrlarni umumlshatirgan holda sportning globallashuvida asos bo‘lib xizmat qiladigan omillarni tahlil etadigan bo‘lsak, ular sirasiga quyidagilarni kiritish mumkin:

Birinchidan, sport insonni jismonan yetuklikka, epchillikka undaydi. Insonning ijtimoiy hayotdagi barcha xatti-harakatlarining negizida uning jismoniy holati yotadi. Shunday ekan, inson paydo bo‘libdiki, epchillikka intiladi, chaqqonlikka intiladi, jismonan baquvvat bo‘lishga intiladi va, albbatta, sport bilan doimiy oshno bo‘lishga harakat qiladi.

Ikkinchidan, sport insonni faqatgina jismoniy yetuklikka emas, balki ma’naviy yetuklik sari ham yetaklaydi. Lev Tolstoyning mashhur so‘zi bilan aytganda: “Ma’nan sog‘lom bo‘lish uchun jismonan bardam bo‘lmoq kerak”. Sport nafaqat jismoniy, balki ma’naviy kamolotga eytishishda ham muhim omildir. U irodani toblaydi, aniq maqsad sari intilish, qiyinchiliklarni bardosh va chidam bilan yengishga o‘rgatadi. Inson qalbida g‘alabaga ishonch, g‘urur va iftixor tuyg‘ularini tarbiyalaydi. Yurtboshimiz ta’kidlaganlaridek, sog‘lom, bilimli va fidoyi farzandlari bo‘lgan xalq, albatta, o‘zining buyuk kelajagini barpo etadi. Haqiqatdan ham “Hech bir narsa mamlakatni sport kabi tezda dunyoga mashhur qila olmaydi”. “Sport odamni mard, matonatli, bardoshli qilib tarbiyalaydi”.

Uchinchidan, sportning globallashuvida bir qator institutsional tashkilotlar muhim ahamiyat kasb etadi- XOQ, FIFA, OOQ, OFK, FIDE, UEFA va shu kabilar. Ushbu xalqaro tashkilotlar o‘z faoliyatini samarali yo‘lga qo‘yish maqsadida qator tadbirlar rejasini ishlab chiqishgan va shu asosda o‘z faoliyatini yuritishmoqda: turli musobaqalar uyushtirish, sport inshootlari barpo etish, sohaga tegishli qonun-qoidalar ishlab chiqish, soha kadrlarni tayyorlash tizimini yaratish, reklama va sh.k.

To‘rtinchidan, iqtisodiy manfaaatdorlik. Yuqorida sanab o‘tilgan xususiyatlaridan tashqari sport bugungi kunda katta daromad manbayi ham bo‘lib xizmat qiladi. Xalqaro musobaqani o‘tkazish uchun zarur bo‘lgan sport inshootlari

qurish, mukofot fondi, saralash o‘yinlari, muxlislar, translyasiya, sport kiyimlari savdosi, sport jihozlari ishlab chiqish va sh.k. Yaqinda Braziliyada bo‘lib o‘tgan futbol bo‘yicha jahon chempionatining mukofot jamg‘armasi 576 million dollarni tashkil etigan.

Beshinchidan, shuningdek, sportning globallashuvida ommaviy axborot vositalarining chiqishlari muhim ahamiyat kasb etadi.

**Sport globallashuvining salbiy tomonlari.** Sportning globallashuvi sabab XXI asrda sportning eng dolzarb va muhim falsafiy-ijtimoiy muammolaridan biri bu insonparvarlik muammosidir. Ushbu muammo asosan sportning bellashuvli faoliyati bilan chambarchas bog‘liqdir. Ma’lumki, ko‘pgina ta’limotlarda e’tirof etilishicha har qanday qarama-qarshi bellashuvlar (antiguman) insonparvarlikka zid faoliyatlar hisoblanadi.

1706 -yilda Bernarden Sen-P’er o‘zining “Tarbiya to‘g‘risida fikrlar”deb nomlagan asarida, “har qanday raqobatli faoliyat yaxshilikdan xabar bermaydi” deb yozadi. Shuningdek, buyuk rus yozuvchisi L.N.Tolstoy ham bunga salbiy munosabat bildirgan. U shunday degan edi: “Shuni hech unutmangki, qarama-qarshilikdan yaxshi natija chiqmaydi, huddiki manmanlikdan oliy himmatlikka erishib bo‘lmaganidek”. Xuddi shunday fikrni jismoniy tarbiya ilmiy usulining asoschilaridan bo‘lgan Rossiyalik bir qator olimlar P.F.Lesgaft P.De Kubertenlar ham bolalar olimpiya bellashuvlarini xavfli va noamaliy faoliyat deb baho beradilar. To‘g‘ri, kuni kecha bo‘lib o‘tgan ispan La ligasidagi Madridning “Real” klubi azaliy raqibi “Barselona” ustidan erishgan g‘alabasi bilan o‘z muxlislariga qanchalik quvonch ulashgan bo‘lsa, “Barselona” klubining million-million muxlislariga shuncha miqdorda g‘am-g‘ussa keltirdi. Lekin sportning insonlarda shakllantirishi zarur bo‘lgan raqibni hurmat qilish, mag‘lubiyatni tan olish singari ko‘nikmalarni unutmaslik darkor. Bu masalaning bir tomoni.

Ikkinchidan, sport turlari cheksiz. Ularni barchasini ham insonni jismoniy va ma’naviy etuklikka undaydi deb bo‘lmaydi. “Qoidasiz jang” singari sport turlari (agar ularni sport deyish mumkin bo‘lsa) yoshlarda qanday axloqiy

fazilatlarni shakllantirishi mumkin. Prezidentimiz “Yuksak ma’naviyat-yengilmas kuch” asarida ta’kidlaganidek «ommaviy madaniyat» degan niqob ostida ahloqiy buzuqtik va zo‘ravonlik, individualizm, egotsentrizm g‘oyalarini tarqatish, kerak bo‘lsa, shuning hisobidan boylik orttirish, boshqa xalqlarning necha ming yillik an’ana va qadriyatlari, turmush tarzining ma’naviy negizlariga bepisandlik, ularni qo‘porishga qaratilgan xatarli tahdidlar odamni tashvishga solmay qo‘ymaydi.

Uchinchidan, sport globallashuvining salbiy tomonlaridan yana biri katta sport musobaqalarini tashkil etish, o‘tkazish daromad ketidan quvish bo‘lib qolmasligi lozim.

To‘rtinchidan, sportchilarning chetga chiqishi. Sporti yuksak rivojlangan, iqtisodiyoti ustun mamlakatlar yosh sportchilarni o‘ziga chaqirib olish holatlari kuchaymoqda. Bu yosh sportchilar o‘zga mamlakatning bayrog‘i ostida maydonga chiqishmoqda. Braziliyada o‘tkazilgan JCH ning g‘olibi Germaniya terma jamoasining olti nafar a’zosi ajnabiy sportchilar edi. Sochi-2014 olimpiya o‘yinlarida Rossiya qo‘lga kiritgan medallarning 14% i chet eldan kelgan sportchilar hissasiga to‘g‘ri kelgan. Rossiya hukumati mamlakat jamoalarida xorijlik sportchilar soni umumiy sportchilar sonining chorak qismidan oshmasligini belgilab beruvchi hujjat qabul qildi[17].

Beshinchidan, sportni mafkuralashtirish. Jahonning yetakchi tashkilotlari, yetakchi mamlakatlari turli sohadagi kelishmovchiliklarini hal etishda sportni vosita qilish, sportning xalqaro maydondagi mavqeidan foydalanishga intilishga urinishmoqda. Albatta, bu ijobiy holat. Doimiy raqobatda bo‘lgan davlatlar sport maydonlaridagi uchrashuvlar sabab do‘st davlatga aylansa, turli xil irq, din, mazhab vakillari ahil, inoq bo‘lib ketishsa buning nimasi yomon? Lekin sport jazo vositasi sifatida foydalanish teskari natija berishi ham mumkin. Antverpenda (Bel’giya) o‘tkazilishi belgilangan VII olimpiada o‘yinlariga Olimpiya qo‘mitasi qaroriga binoan I jahon urushi sababchisi hisoblangan Germaniya va unga ittifoqdosh bo‘lgan mamlakatlarning olimpiada o‘yinlarida ishtirok etishi ta’qiqlab

[17] http://ria.ru/sport/20120417/628733993.html#ixzz3HMUxWaFI

qo‘yildi. Shuningdek, Sobiq ittifoq vakillarining ham olimpiada uchrashuvlaridagi ishtiroki man etildi. 1952 -yil Xel’sinkidagi (Finlyandiya) XV olimpiada o‘yinlarida ilk marotaba SSSR (300 ga yaqin sportchilar bilan) ishtirok etdi. Yuqorida aytib o‘tilgan 1980- yil Moskvada (SSSR), 1984 yil Los-Anjelosda (AQSH) o‘tkazilgan olimpiya o‘yinlarini ham bunga misol qilib aytish mumkin. Bolqon, Kavkazdagi, Sharqiy Yevropadagi ba’zi kelishmovchilik tufayli Rossiya-Ukraina, Rossiya-Gruziya, Armaniston-Ozarbayjon, Ispaniya-Gibraltar terma jamoalarining o‘zaro guruh bosqichlarida uchrashuvi man etilgan. Lekin negadir oktyabr oyining (2014 -yil) o‘rtalariga belgilangan doimiy raqobatda bo‘lgan Serbiya-Albaniya uchrashuviga ruxsat berilishi tushunarsiz holat. O‘yinning 42 daqiqasiga kelib maydon uzra Buyuk Albaniya banneri, alban millatchilarining bayrog‘i ilingan uchuvchisiz boshqariladigan vertolyotning ucha boshlashi serb futbolchilarining jiddiy noroziligiga sabab bo‘ldi. Serblar kapitani Stefan Mitrovich aytishiga qaraganda u janjalga sabab bo‘lishi mumkin bo‘lgan bu bayroqni shunchaki olib tashlashga harakat qilgan. Natijada katta janjal kelib chiqdi[18]. O‘yinni davom ettirish imkoni bo‘lmadi.

Ijtimoiy hayot sohalari insonlar hayoti, kundalik turmush munosabatlari bilan bevosita aloqador bo‘lganligi uchun ham undagi pozitiv o‘zgarishlar insonlar ongi va tafakkuri, dunyoqarashi va ijtimoiy kayfiyatiga o‘zining ta’sirini ko‘rsatadi. Ijtimoiy hayot o‘zgarishlarini xolisona baholash, uni yot va zararli g‘oyalar ta’siridan xoli bo‘lishi muhim ahamiyatga ega. Ijtimoiy hayot g‘oyalar va mafkuralar xilma-xilligiga asoslanishi uning biror-bir sohasi mafkuralashtirilmasligi zarur. Lekin bugungi global dunyoda uni ayrim geosiyosiy va mafkuraviy maqsadlar yo‘lida foydalanishga urinishlar mavjudligini ta’kidlash lozim, bunda iqtisodiy bosim o‘tkazish, noxolis sanksiyalar qo‘llash, ayrim yoshlarning ong va tafakkurini manipulyatsiya qilishga urininshlar, “vatansizlik” g‘oyasini targ‘ib qilish yoshlarni vatanga bo‘lgan dahldorlik hissiga

[18] http://www.championat.com/football/article-207575-match-serbija-albanija-sorvan.html

sakbiy ta’sir ko‘rsatadi. Ijtimoiy hayot sohalaridagi muammolarning hal etib borilishi esa ularni g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlaridan himoya qiladi.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Globallashuv va ijtimoiy sohaning uzviy bog‘liqligi, undagi global o‘zgarishlar.

2. Ilm-fan sohasida globallashuvning namoyon bo‘lishi va integratsiya jarayonlari.

3. Ijtimoiy sohada global o‘zgarishlarning turli xalqlar va insonlar hayotiga ta’siri.

4. Globallashuv sharoitida ijtimoiy hayot sohalaridagi muammolar va uning oldini olish imkoniyatlari.

## 3-mavzu: Globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy hayotdagi o‘zgarishlar

**Reja:**

**1. Globallashuv va bugungi dunyo mafkuraviy manzarasining o‘ziga xos xususiyatlari.**

**2. Globallashuv va dunyodagi turli xil g’oya va mafkura ko’rinishlari.**

**3. Mafkuraviy plyuralizmning turli xalqlarga xos xususiyatlar, maqsad va manfaatlar bilan aloqadorligi.**

**Globallashuv va bugungi dunyoning mafkuraviy manzarasining o‘ziga xos xususiyatlari**

Insoniyat yashayotgan ona zaminning biologik, fizik, tabiiy-geografik imkoniyatlari, iqlimi, zahiralari, ularning joylashuvi turlicha bo‘lib insonning xohish irodasiga bog‘liq emas. Uni insoniyat o‘z hoxishiga asosida o‘zgartira olmagan, albatta. Lekinin son unga egalik qilish borasida o‘zining bir necha ming yillik tarixi davomida doimiy kurashib keldi: davlatlar tashkil etildi, saltanatlar tashkil etildi, harbiy ittifoqlar tashkil etildi. Bu jarayon to‘xtovsiz harakat, mehnat, jangu-jadallar asosida yuz berib keldi. Oldiniga dunyoni yirik mamlakatlar o‘z manfaatlari doirasida bo‘lib olishga, keyin esa bo‘lib olingan dunyoni qayta bo‘lib olishga harakat qilishdi. O‘tgan asrning o‘zida ikki bor jahon urushi bo‘lib o‘tdi. Jamiyat hayoti rivojlangani sari, murakkablashgani sari uning ehtiyojlari gurkirab o‘smoqda: iqtisodiy, siyosiy, ijtimoiy, madaniy, ma’naviy, diniy, axborot va sh.k. Jamiyat vujudga kelibdiki, unda yashayotgan xalqlar ona zaminning unumdor yerlariga, tabiiy zahiralariga ko‘proq egalik qilishga harakat qilishadi, kuchli markazlashgan davlatlar, saltanatlar tuzishga, o‘zlarining huquqiy-siyosiy tizimlarini mutloqlashtirishga harakat qilishadi, harbiy-siyosiy bloklar tuzishgan, diniy tashkilotlar, ordenlar, mazhablar o‘zlari e’tiqod qilayotgan dinining kengroq makonda tarqalishiga zo‘r beradi. Natajada, ular kurashga otlanishadi, o‘z manfaatlariga xizmat qiladigan dasturlar, geostrategiya ishlab chiqishadi, uni amalga oshiradigan siyosatni yo‘lga qo‘yishadi, bu xatti-harakatlarini

ta'sirchanligini, qo'llab-quvvatlanishini ta'min etuvchi o'z mafkuralarini yaratishadi.

XXI asr bo'sag'asiga kelib dunyoning siyosiy manzarasi tubdan o'zgardi, ikki qutbli dunyo barxam topdi, nisbiy muvozanat buzildi. Dunyodagi ikki qutbning biri bo'lgan sobiq sotsialistik lager tarqalib ketdi. SSSR deb atalmish davlat o'tmishga aylandi. Bu davlatning o'rniga mustaqil mamlakatlar yuzaga keldi. Lekin, ming afsuski, hozirgi vaqtda dunyoning mafkuraviy manzarasida turli vositalar orqali o'z ta'sir doirasini kengaytirishga intilayotgan tojovuzkor millatchilik, shovinizm, neofashizm, irqchilik, diniy ekstremizm kabi siyosiy kuchlar va oqimlar bor. Bugungi kunda nafaqat inson ongini, balki qalbini ham egallash mafkuraviy kurashning bosh maqsadidir. Natijada, dunyoda inson qalbi va ongini egallash uchun kurash tobora kuchayib bormoqda. Bu xol bugungi kunda dunyonining mafkuraviy manzarasini belgilab bermoqda.

Jamiyat hayoti rivojlangani, murakkablashgani sari unga qiyofa baxsh etuvchi dunyoning mafkuraviy manzarasi ham murakkablashib, o'zgarib kelgan. Mavzuga doir adabiyotlar tahliliga e'tibor bersak, mazkur tushunchaga berilgan quyidagi ta'riflarni guvohi bo'lamiz. **Dunyoning mafkuraviy manzarasi** - jahonda ro'y berayotgan g'oyaviy jarayonlar, mavjud mafkura shakllari, ularning mohiyati, maqsadlari va o'zaro munosabatlari bilan bog'liq holat, xususiyat va faoliyatini yaxlit tarzda aks ettiruvchi tushuncha[19]. Dunyoning mafkuraviy manzarasi tushunchasi muayyan davrda jahon davlatlari va xalqlari, er yuzining turli mintaqalari va hududlarida mavjud bo'lgan xilma-xil g'oya va mafkuralar, ta'limot va nazariyalar, siyosiy doktrinalar, shu sohada ro'y berayotgan g'oyaviy-mafkuraviy jarayonlar, mazkur masalaga bag'ishlangan qarashlar, ma'lumotlar va dalillarda aks etgan bilimlar majmuasini ifodalaydi. Jahonda ro'y berayotgan g'oyaviy jarayonlar, mavjud mafkura shakllari, ularning mohiyati, maqsadlari va o'zaro munosatlari bilan bog'liq holat, xususiyat va faoliyatni yaxlit tarzda aks

[19]Маънавият: асосий тушунчалар изоҳли луғати. –Т.: Ғафур Ғулом номидаги нашриёт-матбаа ижодий уйи, 2009. 145-146 б

ettiruvchi tushuncha[20]. Shunday ekan, dunyoning mafkuraviy manzarasi tushunchasi muayyan davrda jahon davlatlari, xalqlari, turli uyushmalari tomonidan iqtisodiy, siyosiy, madaniy, mafkuraviy sohalarda o‘z manfaatlarini himoya qilishga intilishilari bilan bog‘liq jarayonni ifoda qiluvchi xatti-harakatlar, olib borilayotgan siyosiy faoliyat, uning ta’sirchanligiga xizmat qiluvchi mafkuralar, siyosiy doktrinalar, ta’limot va nazariyalar, uning zaminida ro‘y berayotgan g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlar majmuasini ifodalaydi. Aytib o‘tilganidek, “sovuq urush” ning tugashi bilan dunyo ko‘pchilik kutganidek tinch bo‘lib qolgani yo‘q. Ikki qutbli tizim barham topgach yangi ko‘p qutbli dunyoning barham topishi qiyinchilik bilan kechmoqda. Kurashuvchi tomonlar, ularning soni, manfaatlari, kurash olib borish strategiyasi, usul va vositalari o‘zgardi. Shu bilan birga hozirgi vaqtda turli ta’sir etish vositalari orqali jahonda o‘z ta’sir doirasini kengaytirishga intilayotgan siyosiy kuchlar va harakatlar ham ko‘pchilikni tashkil etadi. Agressiv millatchilik, shovinizm, neofashizm, terrorizm mafkuralari shular jumlasidandir. Shu bois, dunyoda inson qalbi va ongi kurash har doimgidanda kuchayib muhim ahamiyat kasb etmoqda. Ushbu holatlar bugungi dunyoning mafkuraviy manzarasini belgilab bermoqda. G‘oya, mafkura, targ‘ibot sohasiga doir bilimlarni, o‘z navbatida inson ongi va qalbiga ta’sir etishning turli xil vositalari, targ‘ibot usullarining takomillashib borishi bilan dunyoning mafkuraviy manzarasi atamasi ham mazmunan boyib, kengayib, murakkablashib boradi. Dunyoning mafkuraviy manzarasi keng ma’no, serqirra mazmunga ega bo‘lib, muayyan davr kishilarining tafakkur tarzi va fikrlash uslubini, davlatlar va turli xalqlarning o‘zaro munosabatlari, taraqqiyot modellari va tamoyillarini belgilaydigan aniq bilimlarni o‘zida ifoda etadi.

**Markaziy Osiyo mintaqasidagi mafkuraviy jarayonlar:**

- Bugungi dunyoning mafkuraviy manzarasi o‘zgarib bormoqda;
- Mafkuraviy jarayonlarning globallashuvi ro‘y bermoqda;
- Jahon maydonlarini mafkuraviy jihatdan bo‘lib olishga urinishlar kuchaymoqda;

[20] Назаров Қ. Ғоялар фалсафаси. Тошкент “Академия”-2011. 256-б

- Ko‘p qutbli dunyoning  mafkuraviy tizimi to‘la barqarorlashmagani aniq bo‘lib bormoqda;
- Geosiyosiy maqsadlar va mafkuraviy siyosat uyg‘unlashmoqda;
- Markaziy Osiyo mintaqasidagi mafkuraviy jarayonlar har xil g‘oya va mafkuralar ko‘rinishida  o‘ziga xos xususiyat kasb etmoqda.

Bugungi dunyo turli xil mafkuralar va ular o‘rtasidagi kurashning saqlanib turgaligi bilan xarakterlanadi.

**Mafkuraviy plyuralizm** (lot. “pluralik” – xilma-xillik, rang-baranglik) – ijtimoiy-siyosiy hayotda turli qatlam, partiya, guruhlar manfaatlarini ifoda etuvchi g‘oyaviy rang-baranglikni, qarashlar va fikrlar xilma-xilligini ifodalaydigan tushuncha. Mamlakatda ilg‘or g‘oyalar, mafkuralar qancha ko‘p bo‘lsa, ya’ni mafkuraviy plyuralizm hukmron bo‘lsa, taraqqiyotning samarali yo‘lini tanlab olish uchun imkoniyat shunchalik keng bo‘ladi. Fikriy kurash mafkuralarning ma’no va mazmun jihatidan boyishiga, birbirini to‘ldirishiga xizmat qiladi.

Mafkuraviy plyuralizm ijtimoiy taraqqiyotga xizmat qiladigan yangidan-yangi g‘oyalarning paydo bo‘lishiga, turli xalqlar, elatlar, millatlar va siyosiy guruhlarning manfaatlarini umumiy tarzda ro‘yobga chiqishiga sharoit yaratadi. U muqarrar suratda ko‘ppartiyaviylik tizimini taqozo etadi. Siyosiy partiyalar esa o‘zlari mansub bo‘lgan qatlamlar, siyosiy guruhlarning manfaatlari, intilishlari, orzu-umidlarini umumlashtirgan holda o‘z harakat dasturlari orqali namoyon qiladi.

**Globallashuv va dunyodagi turli xil g’oya va mafkura ko’rinishlari**

XX asr nihoyasiga kelib salkam yarim asr davom etgan “sovuq urush” tugadi, ikkita qarama-qarshi tizim o‘rtasidagi ziddiyat o‘z yakuniga yetdi. Lekin dunyo ko‘pchilik kutganidek osoyishta bo‘lib qolgani yo‘q. Bugun ikki qutbli mafkura o‘rtasida kurashga barham berilgan bo‘lsada, ammo dunyoda mafkuraviy kurashlar to‘xtab qolgani yo‘q. Aksincha,  jahon maydonlarini mafkuraviy bo‘lib olishga urinishlari turli yo‘llar bilan sodir bo‘lmoqda. Jahon geosiyosatida

xalqlarni ma’naviy-mafkuraviy jihatdan tobe etishga va dunyoni shunday asosda bo‘lib olishga urinishlar davom etmoqda. Buning uchun ular hozirgi zamon ommaviy axborot vositalari, ularning yutuqlaridan, hamda turli xil markazlar, ayni paytda o‘zaro hamkorlikka yo‘naltirilgan ijtimoiy, madaniy, iqtisodiy vositalardan foydalanish orqali dunyoning turli hududlarida o‘zlariga mos mafkuraviy muhitni shakllantirish maqsadlarini ham ko‘zlamoqda.

Bugungi dunyoda:

- axborot xurujlari:
- ommaviy madaniyat;
- missionerlik;
- prozelitizm;
- agressiv millatchilik, ksenofobiya;
- yangi irqchilik;
- shovinizm va kosmopolitizm;
- odam savdosi;
- rusofobiya va islomofobiya ko’rinishlari;
- radikalizm;
- ekstremizm va terrorizm;
- aqidaparastlik ko‘rinishidagi g ‘oyalar va mafkuralarning mavjudligi uning mafkuraviy manzarasini murakkab va ziddiyatli tuzilishga ega ekanligini ko‘rsatadi. Bular aniq g‘oyaviy maqsadlarni ko‘zlaydi. Dunyoning barqaror taraqqiyotiga emas, beqaror taqqiyotiga sabab bo‘ladi. Ularga qarshi kurashda konstruktiv, bunyodkor g ‘oyalarga tayanish muhim ahamiyatga ega.

Jahonni mafkuraviy jihatdan bo‘lib olishga urinishlar qanday kechmoqda?

Bunday urinishlardan biri buyuk davlatchilik shovinizmidir. Buyuk davlatchilik shovinizmini Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov ta’kidlaganidek: “Muayyan kuchlar va davlatlar tomonidan bo‘ladigan siyosiy, mafkuraviy va iqtisodiy hukmronlik deb yoki millatlararo va davlatlararo, mintaqaviy munosabatlarda unga intilish deb ta’riflash mumkin”. Shovinizm ba’zi ko‘p sonli

millatlarning nafaqat ko‘p millatli imperiya doirasida, balki uni o‘rab turgan jo’g‘rofiy-siyosiy makonda ham o‘zining mutlaq hukmronligini o‘rnatish uchun kurashda namoyon bo‘ladi”.[1]

Ko‘rinib turibdiki, buyuk davlatchilik shovinizmi g‘ayriinsoniy xarakterga ega. Zero, u o‘z mohiyatiga ko‘ra milliy tengsizlikni oqlash, targ‘ib qilish hamda himoya qilishning o‘ziga xos shaklidir. Buyuk davlatchilik shovinizmi va agressiv millatchilik tahdidlariga e’tibor beradigan bo‘lsak, birinchidan, davlatlararo va elatlararo ziddiyatlarni keltirib chiqarishga urinadi; ikkinchidan davlat suverenitetini ro‘yobga chiqarishga to‘sqinlik qiladi; uchinchidan tashqi aloqalarni cheklashga, uni teng bo‘lmagan sharoitga solishga intiladi; to‘rtinchidan, OAV orqali mafkuraviy tazyiq o‘tkazishga urinadi; beshinchidan, mintaqa mamlakatlari o‘rtasida o‘zaro ishonchsizlikni keltirib chiqaradi.

Diniy mansublik asosida bo‘lib olishga urinishlar. Inson ongi va qalbi uchun kurash keskin tus olayotgan vaqtda xilma-xil qarashlarning mafkura maydonida hukmronlik qilishga intilishi tabiiy. Bunga e’tiqod umumiyligiga asoslangan holda yakka mafkura hukmronligini ta’minlash orqali jahon maydonlarini mafkuraviy jihatdan o‘ziga qaram qilishga bo‘layotgan hatti-harakatlarni misol keltirish mumkin. Diniy ekstremizm shular jumlasidandir. Masalan, ular ijtimoiy, milliy xususiyati, qaysi davlatga mansubligidan qat’iy nazar, barcha musulmonlarning birlashuvi g‘oyasini ilgari suradilar. Ular hech qanday ma’muriy-jo‘g‘rofiy hududni tan olmaydilar, yer yuzidagi barcha mamlakatlarda yagona musulmonlik birligi va ularning diniy va dunyoviy hokimiyatini o‘zida mujassamlashtirgan “xalifa” rahbarligidagi yagona musulmon davlati qurishni ko‘zlaydilar. Bu shartni bajarmoq, niyatga yetmoq uchun har qanday xunrezlikka va birodar kushlikka fatvo beradilar. Diniy ekstremizm va terrorizmning davlatimiz mustaqilligiga tahdidi quyidagilarda namoyon bo‘lmoqda. Birinchidan, ular fuqarolarning islohotchi davlatga ishonchini yo‘qotishga urinishadi; ikkinchidan, odamlarni haqiqiy va soxta dindorlik belgilari bo‘yicha bo‘lishga urinishadi; uchinchidan

[1] Каримов И. «Ўзбекистон XXI аср бўсағасида: хавфсизликка таҳдид, барқарорлик шартлари, тараққиёт кафолатлари” – Т.: 1997 йил, 53-бет.

odamlar ongida barcha muammolarning yechimi din degan tushunchani qaror toptirishga urinishadi.

Jamiyat hayotida mafkuraviy omillarning sezilarli ta’siri mavjudligini bir qarashdayoq sezish mumkin. G‘arazli geosiyosiy maqsadlarga erishish yo‘lida mafkuraviy ta’sir o‘tkazishda, eng avvalo, bo‘lib tashla va hukmronlik qil degan qadimiy tamoyilga amal qilishga urinishni ta’kidlash zarur.

Bu tamoyilni ro‘yobga chiqarishning birinchi yo‘li mamlakat ichida ijtimoiy parokandalikni keltirib chiqarishdir. U jamiyat hayotining ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy va ma’naviy sohalarida o‘ziga xos ko‘rinishda namoyon bo‘lmoqda. Masalan, mamlakatimizga nisbatan bu usul o‘tish davridagi ijtimoiy-siyosiy qiyinchiliklarni bo‘rttirib ko‘rsatish orqali aholining mavjud holatdan noroziligini uyg‘otish, o‘z nog‘oralariga o‘ynaydigan muxolifatchi kuchlarni yuzaga keltirish yo‘li bilan siyosiy beqarorlikni keltirib chiqarishga bo‘lgan harakatlarda namoyon bo‘ldi. Bu yo‘lda diniy omildan ham foydalanishga urinishlar ham kuzatildi. Ana shu holat ham “maqsad vositani oqlaydi” degan aqidaning geostrategik manfaatlarni ro‘yobga chiqarishning asosiy qoidasiga aylanayotganini ko‘rsatadi.

“Bo‘lib tashla va hukmronlik qil” tamoyilini amalga oshirishning ikkinchi yo‘li mintaqa davlatlari o‘rtasida turli ziddiyatlarni yuzaga keltirishdir. Bu yo‘lning eng keng tarqalgan usuli go‘yoki mintaqada gegemonlikka talabgor bo‘lgan davlatning borligini asoslash, ta’bir joiz bo‘lsa, shunday davlat obrazini yaratishdir. Bunday obrazlarning yaratilishi yer yuzining turli nuqtalaridagi nizoli, kam deganda davlatlararo munosabatlarda tanglikni yuzaga keltirganligi to‘g‘risidagi misollarni keltirish mumkin. Bunday “obrazlar” yaratilishi natijasida mamlakatlarning moddiy-moliyaviy, ma’naviy-intellektual salohiyati jamiyat taraqqiyotini ta’minlash o‘rniga ana shu “obraz” ta’sirining oldini olishga yo‘naltirilmoqda. Natijada, ikkinchi asosiy maqsadga – muayyan davlatni zaiflashtirish orqali o‘z “ittifoqchisiga” aylantirishga erishilmoqda.

“Bo‘lib tashla va hukmronlik qil” tamoyilini amalga oshirishning uchinchi yo‘li xalqaro maydonda muayyan mamlakat haqida noto‘g‘ri, noxolis

tasavvurlarni shakllantirishdir. Xalqaro munosabatlar maydonidan ayrim mamlakatlarning vaqti-vaqti bilan “quvg‘in” qilinib turilishi ana shunday harakatlar natijasidir.

Imtiyozli hamkorni belgilash muayyan mintaqada geostrategik manfaatlarni amalga oshirishga xizmat qiladigan yana bir tamoyildir. Albatta, muayyan sabablar, aytaylik, diniy, etnik birlik, madaniy yaqinlik yoki boshqa sabablarga ko‘ra har bir davlat qaysidir davlat bilan imtiyozli hamkorlik qilishi mumkin. Bu tabiiy holat. Ammo gap “imtiyozli hamkor”dan mintaqa davlatlari o‘rtasida ayirmachilikni shakllantirish, “nomaqbul” davlatlar imkoniyatlarini cheklash yo‘lida foydalanish, shu bilan birga “hamkor” davlatning mintaqadagi boshqa davlatlardan qaysidir jihatdan ustunligini ta’minlashga qaratilgan intilishlar haqida bormoqda. Aslida, u yoki bu ko‘rinishdagi ustunlikni ta’minlash ham asosiy maqsad emas. Bosh maqsad – muayyan mintaqaga ta’sir o‘tkazish platsdarmga ega bo‘lishdir. Bunday platsdarmga ega bo‘lishga intilish, o‘z navbatida, ushbu mintaqaning geostrategik imkoniyatlari bilan belgilanadi, imtiyozli hamkorlikni belgilashda ana shunday uzoqni ko‘zlovchi g‘arazli geosiyosiy va geostrategik maqsadlar ham yotishi mumkinligini unutmaslik lozim. Shu nuqtayi nazardan qaraganda, “imtiyozli hamkor” tamoyili “bo‘lib tashla va hukmronlik qil” tamoyilining to‘ldiruvchisi sifatida yuzaga chiqadi. Bunday harakatning zararli oqibatlarini Sharqiy Yevropa va Shimoliy Afrika davlatlari misolida ko‘rish mumkin.

Teng huquqli va o‘zaro hamkorlik tamoyiliga amal qilish – geostrategik manfaatlarni ro‘yobga chiqarish va davlatlararo aloqalarni mustahkamlashning eng oqilona va to‘g‘ri yo‘lidir. O‘zbekiston o‘z mustaqilligining birinchi kunlaridanoq ana shu tamoyilga amal qilib kelmoqda. Negaki, bu tamoyil geostrategik manfaatlardagi uyg‘unlikka erishish va jahon miqyosida taraqqiyotni ta’minlash omilidir.

Shunday ekan, voyaga etayotgan yoshlarni, umuman, xalqimizni ma’naviy barkamol, irodasi baquvvat, iymoni butun, kuchli mafkuraviy himoyaga ega shaxs

sifatida tarbiyalash ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot barpo etishning asosiy shartlaridan biri bo‘lib qolaveradi. Zero, ularni millat, davlat, Vatan sha’ni daxlsizligi uchun istagan paytda namoyon bo‘ladigan ishonchli fazilatlar bilan qurollantirish lozim.

Yangi ming yillikning boshlariga kelib vaziyat ancha o‘zgardi. Geosiyosiy harakatlar payt ham, joy ham, soha ham tanlamayapdi. Kuchlar balansidagi o‘zgarishlarda ustunlikni da’vo etuvchi kuchlarning xatti-harakati, turli mintaqalardagi keskin kuchayotgan davlatlar, tashkilotlar dunyoning mafkuraviy manzarasiga keskin ta’sir etishmoqda. Bunday ko‘rinishdagi voqea-hodisalarga quyidagilarni kiritish mumkin:

1. Shimoliy Atlantika Shartnomasi Tashkiloti (NATO) ning hududi, ta’sir doirasi geografiyasining keskin o‘zgarishi. 1949 -yil 4 -aprelda AQSH tashabbusi bilan G‘arbiy Yevropani kommunizm xavfidan himoya qilish maqsadida tuzilgan ushbu harbiy-siyosiy blokka 12 mamlakat kirgan edi. “Sovuq urush” tugashi arafasida uning a’zolari 16 taga yetib deyarli Koreya urushini hisobga olmaganda yirik harbiy operatsiyalarda ishtirok etishmagan. Qiziq tomoni bu tashkilotning kommunizm xavfi tugaganidan keyin ta’sir zonasi oshib ketdi. Bugungi kunda uning a’zolari 28 ta, “Tinchlik yo‘lida hamkorlik dasturi” doirasida 22 davlat ishtirok etadi. Iroq, Afg‘oniston, Yugoslaviya, Liviya inqirozlarini hal etishda faol ishtirok etdi.

2. Sharqiy Yevropaning Polsha, Chexiya, Ruminiya hududlarida AQSHning havo hujumidan mudofa strategik tizimining barpo etilishi yo‘lidagi dastlab qadamning qo‘yilishi. Pentagon tomonidan bunday tizim Fors qo‘ltig‘ida, Yaponiyada, Janubiy Koreyada, Avstraliyada ham barpo etilishi mumkin. Bu holat jahon uzra nazoratning yangi instrumenti sifatida baholanmoqda. Va birinchi galda Rossiyaning geosiyosiy manfaatlariga to‘la qarama-qarshi kelmoqda.

3. Jahon geosiyosatida, global iqtisodiyotda “Xitoy omili” ning keskin kuchayishi. Davlat vositachiligida, nazoratida amalga oshirilayotgan iqtisodiy islohotlar sabab keyingi 30-35 yil davomida iqtisodiy o‘sish kuzatilmoqda. Yangi

“jahon ustaxonasi” jahonning turli mintaqalari bilan savdo va iqtisodiy munosabatlarni chuqurlashtirib bormoqda. Xalqaro maydonda iqtisodiy hayotning barcha muhim yo‘nalishlarida “tinch intervensiya” amalga oshrilmoqda.

4. Yaqin Sharq, Shimoliy Afrika, Sharqiy Yevropadagi konfliktlar, urushlar, harbiy-siyosiy inqirozlar xalqaro maydondagi harbiy-siyosiy vaziyatni, geosiyosiy manzarani keskin o‘zgarishiga olib kelmoqda. Iroqda 1990-1991 -yillardagi, 2000-2011- yillardagi urush mamlakatni vayronaga aylantirdi. Iroq hududi 435 052 km/kv (dunyoda 57-o‘rin), aholisi 36 milliondan ortiq (39-o‘rin), neft-gaz zahiralari bo‘yicha kuchli beshlikka kiradi. Lekin urush mamlakatning mintaqadagi mavqeyiga keskin putur yetdi. Saddam Huseyn hokimiyatdan chetlashtirilganidan keyin navbatdagi parchalanish boshlandi. Mamlakat Shialar, Sunniylar va Kurdlar o‘rtasida bo‘linib ketish arafasida turibdi. Shunday manzarani Liviya misolida ko‘rish mumkin. Qirol Idris I davrida AQSH va Buyuk Britaniya Liviyani Shimoliy Afrikadagi tayanch nuqtaga aylantirishgan. Harbiylar Kaddafi boshchiligida AQSH va Angliya bazalariga chek qo‘yishdi. Monarxiya tugatildi. Liviya 1 759 540 km/kv (16-o‘rin), aholisi 7.7 milliondan ortiq. Neft va gaz zahiralariga boy bu mamlakatda AQSH va G‘arbiy Yevropa fuqarolar urushini keltirib chiqarishdi. Kaddafi o‘limidan keyin mamlakatda xaos boshlandi. Boshlanib ketgan fuqarolar urushi, hokimiyat talashayotgan tomonlarning bahslarining keti ko‘rinmayapdi. Shunday holat Sharqiy Yevropada ham kuzatildi. Ukrainaning Yevropaga integratsiyasi sabab mamlakatda fuqarolar urushi kelib chiqdi. Mintaqada YeI va Rossiya o‘z geosiyosiy manfaatlarini ko‘zlab faoliyat yuritishi vaziyatni chigallashtirib yubordi.

6. Osiyo-Tinch okeani mintaqasidagi vaziyat. Koreya yarim orolida harbiy-siyosiy kelishmovchiliklar o‘z yechimini topmadi. KXDR ning o‘z harbiy salohiyatini oshirishga intilishi (atom sinovlari) vaziyatni chigallashtirmoqda. Shuningdek,  Xitoy-Tayvan munosabatlari o‘z yechimini topmadi.

Dunyoning mafkuraviy manzarasi tahlil ostiga olingan adabiyotlar, chiqishlar, OAV xabarlarni tahlil qilganda quyidagi xulosalarga kelish mumkin:

Birinchidan, jahon hamjamiyati yangi mingyillik arafasida kuchlar balansiga, atom quroliga tayangan bipolyar tizimdan voz kechsa-da, AQSH va NATO yetakchiligida bir qutbli dunyo undani jobiy bo‘lib chiqmadi. O‘z liderligini turli vositalar bilan yanada mustahkamlashga intilishi AQSH ning ko‘p qutbli dunyo tarafdori emasligini yaqqol ko‘rsatadi. SHHT, BRIKS, YeI, Osiyo va Lotin Amerikasida yangi liderlar paydo bo‘lishi ko‘p qutbli dunyo shakllanishini ko‘rsatmoqda.

Ikkinchidan, G‘arb arab davlatlari ustidan o‘z nazoratini kuchaytirmoqda. Bu yo‘lda ular zaruriyat tug‘ilsa islom fundamentalistlarini ham qo‘llab-quvvatlashmoqda. Bu “hisobli muhabbat” qancha davom etishi noaniq. Negaki G‘arb davlatlari bu yo‘sindagi siyosati eskirganini Suriya voqealari ko‘rsatmoqda.

Bugungi dunyoda g‘oyaviy ta’sir o‘tkazish imkoniyatlari tobora kengaymoqda. Biron bir hudud yoki mamlakatda paydo bo‘layotgan g‘oyalar tez fursatda butun jahonga yoyilmoqda. Natijada, odamzot ma’lum bir davlatlar va siyosiy kuchlarning manfaatlariga xizmat qiladigan turli mafkuraviy markazlarning muttasil bosimini doimiy sezib yashamoqda.Ana shunday sharoitda milliy istiqlol g‘oyasini egallash orqaligina bunday mafkuraviy maydonlarda olib borilayotgan kurashlar mohiyatini to‘g‘ri tushunish va oldini olish mumkin.

**Mafkuraviy plyuralizmning turli xalqlarga xos xususiyatlar, maqsad va manfaatlar bilan aloqadorligi**

Mafkuralarning xilma-xilligi - demokratik jamiyatning tabiiy holati.

Shubhasiz, ma’lum bir mafkurani jamiyat a’zolari ongiga majburan singdirish na unga rioya qilishni barchadan talab qilish — jamiyat hayotidagi eng jiddiy xatolardan biridir. Ma’lumki, mafkura muayyan bir ijtimoiy guruhning, millatning, xalqning manfaatlarini o’zida mujassamlashtirgan qarashlar tizimidir. Bu tizim o’zining falsafiy, siyosiy, huquqiy, axloqiy, diniy, badiiy qirralariga ega. Demak, mafkura o’z mohiyati va vazifasi jihatidan nihoyatda rang-barang bo’lishi tabiiydir. Xuddi jamiyat hayoti turli qatlamlar, yo’nalishlar va darajalarga ega bo’lganidek, mafkura ham xilma-xil bo’lishi mumkin.

Yangi ming yillik intiqosida dunyo xaritasida yangi mustaqil davlatlar paydo bo‘ldi. Bu davlatlar mustabit tizimdan voz kechib mustaqil rivojlanish va ijtimoiy munosabatlarni yangilash yo‘liga qadam qo‘ydi. Ular jahon miqyosida o‘z mavqeyini mustahkamlashga intilmoqda. Bu davlatlar oldida sobiq ittifoqdan qolgan muvaffaqiyasiz, chippakka chiqqan tarixiy tajribaning fojiali oqibatlarini tezda bartaraf etish vazifasi turibdi. Ular zamonaviy bozor iqtisodiyotiga ega bo‘lgan,  munosib turmush kechirishni ta’minlay oladigan, insonning huquq va erkinliklarini himoya qila oladigan chinakam demokratik jamiyat qurishdek murakkab vazifani hal etishi zarur. Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov o‘z davrida ta’kidlaganidek, xavfsizligimizga tahdid bo‘lib turgan muammolarga nimani qarshi qo‘ya olamiz? Jamiyatimiz to‘xtovsiz va barqaror rivojlanishiga, biz istiqomat qilayotgan mintaqada jo‘g‘rofiy-siyosiy muvozanat saqlanishiga nimalar kafolat bo‘la oladi?

Mamlakatimiz yangi ming yillikda mustahkam, og‘ishmay va barqaror rivojlanishni kafolatlaydigan qanday imkoniyatlarga ega? Jahonning barcha mamlakatlari bilan o‘zaro manfaatli, har tomonlama keng hamkorlik qilish uchun nimalarni taklif eta olamiz?[21]

Salkam yarim asr hukm surgan totalitar tuzum yemirilgach, dunyoning qutblarga bo‘linishi barham topdi. Lekin shu tufayli u xavfsizroq, barqarorroq, sobit qadamroq bo‘lib qolgani yo‘q. Keyingi yillarda butun dunyo miqyosida va mintaqalar darajasida vujudga kelayotgan tashqi munosabatlarni tanqidiy tahlil qilish quyidagi xulosalarni ilgari surishga asos bo‘ladi:

Bir qancha mamlakatlarda keskin siyosiy kurash borayotgan bir vaqtda demokratiya asoslarining ba’zan qiyinchilik bilan qaror topayotgani;

Milliy o‘zlikni anglashning faol jonlanishi hamda millatlar va ayrim elatlarning o‘z taqdirini o‘zi belgilashga intilishi;

Etnik va millatlararo ziddiyatlarning saqlanib qolayotganligi;

[21] Қаранг: Каримов И. «Ўзбекистон XXI аср бўсағасида: хавфсизликка таҳдид, барқарорлик шартлари, тараққиёт кафолатлари”.  6-7 бетлар.

Qotib qolgan mafkuraviy aqidalarning qadrsizlanishi hamda siyosiy va diniy ekstremizmning turli shakllari kuchayib borayotganligi;

Dunyoning katta qismida iqtisodi zaif, aholisi qashshoq yashayotgan mamlakatlar saqlanib qolayotganligi;

Mamlakatlar, xalqlar o'rtasida, bir mamlakatichida esa ayrim ijtimoiy guruhlar o'rtasida iqtisodiy va ijtimoiy tabaqalanish kuchayib borayotganligi.

Markaziy Osiyoda umumiy xavfsizlikni ta'minlash va muvozanatga erishish, umumiy manfaatlarni hisobga olgan holda tashqi siyosat olib borish, milliy va mintaqaviy taraqqiyot istiqbolini uyg'un holda ko'rish, yangi mustaqil davlatlarning xavfsizligi va barqaror rivojlanish muammolarini keng tahlil qilish ulkan ahamiyat kasb etmoqda. Xalqaro maydondagi vaziyat va kuchlar nisbati shiddatli o'zgarib bormoqda. Bu esa hozirgi kunda davlatlar va xalqlarning barqarorligini ta'minlash uchun yangicha yondashuvlarni izlab topishni, xavfsizlikning yangicha modellarini ishlab chiqishni tobora qattiq talab qilmoqda. "O'tgan yillarning mantiqiy bizni hozirgi kunda uchta asosiy savolga murojaat qilishga undamoqda. O'zbekistonning kelajagi ana shu savollarga qanday javob berishimizga bog'liq. Bular quyidagilardir: xavfsizlikni qanday saqlab qolish lozim? Barqarorlikni qanday ta'minlash darkor?  Taraqqiyot yo'lidan sobit qadam rivojlanishga nimalar hisobiga erishish mumkin?"[22].

Bugun O'zbekiston tabiiy – geografik jihatdan juda boy tabiiy-xom ashyo zahiralari, cheksiz bozor va sarmoya sarflanadigan mamlakat hisoblanadi. Shuningdek, mamlakatimiz g'oyat aql-zakovat, ma'naviy va madaniy imkoniyatlarga ega. Bularning barchasi dunyoda yangi siyosiy va iqtisodiy tartib faol shakllanib borayotgan bir sharoitda, yurtimizning noyob jo'g'rofiy o'rni bilan qo'shilgan holda juda katta jo'g'rofiy-siyosiy va jo'g'rofiy-strategik qiziqish uyg'otadi. Dunyoda yangi siyosiy va iqtisodiy tartib shakllanishiga avvalo rivojlangan mamlakatlarda sanoatning keskin yangi sur'atlar bilan, yangi texnologiyalar asosida izchil rivojlanishi nitajasi o'laroq tabiiy zahiralarga

---

[22] Каримов И.А. Ўзбекистон XXI аср бўсағасида: хавфсизликка таҳдид, барқарорлик шартлари ва тараққиёт кафолатлари.  7-бет.

ehtiyojning keskin ortishi bilan izohlanadi. Sanoatning yangi sur’atlar bilan keskin o‘sishi sifatli xom-ashyoni, yuksak texnologiyalarni, yangi bozorlarni, shuningdek, arzon ishchi kuchi, investitsiya bop o‘lkalarni taqozo etadi. Jahonning aksariyat rivojlangan mamlakatlari (G‘arbiy Yevropa) bo‘lib o‘tgan ikkita jahon urishida o‘zining xom-ashyo zahiralarini deyarli tugatishdi. Shuningdek, energetika zahiralarining tugab borishi global muaamoga aylanganligini e’tiborga oladigan bo‘lsak o‘lkaga bo‘lgan qiziqish yanada ortishi turgan gap.

Jahon maydonida kuchlar nisbati ko‘p jihatdan Markaziy Osiyodagi yangi mustaqil davlatlar qaysi yo‘ldan borishlariga bog‘liq. Ana shuni tushunish O‘zbekiston Respublikasining va butun Markaziy Osiyoning taqdiri va rivojlanish istiqbollari xususidagi tadqiqotlarning, izlanishlarning tayanch nuqtasi bo‘lib qolishi kerak. Bunday farazlar va tahliliy materiallarning har qaysisi, albatta, hurmat bilan munosabatda bo‘lishga sazovor. Shunisi aniqki, barqarorlik va jo‘g‘rofiy-siyosiy muvozanat saqlanib qolgan sharoitdagina bu mintaqa jo‘shqin va sobitqadam rivojlanadi, jahon hamjamiyati uchun munosib sherik bo‘la oladi. Markaziy Osiyo mintaqasida turli siyosiy, iqtisodiy, harbiy, transportga va ekologiyaga oid muammolar to‘planib qolgan.

O‘zbekiston uchun, Markziy Osiyo rivoji uchun g‘ov bo‘layotgan omillar tahlil etilganida quyidagilarni keltirish mumkin:

Birinchidan, "Sovuq urush" barham topganidan keyin yalpi xavfsizlikka asosiy tahdidni geosiyosiy ustunlikka intilishlar, etnik, mintaqaviy, mahalliy mojarolar va davlatlar ichidagi jangari separatizm solmoqda. Sharqiy Yevropa, Shimoliy Afrika, Old Osiyo, Bolqon, Kavkaz va boshqa hududlar bunga misol bo‘la oladi.

Ikkinchidan, O‘zbekiston o‘zining jo‘g‘rofiy-siyosiy holati jihatidan kollektiv xavfsizlik tizimi izchil yo‘lga qo‘yilmagan mintaqada joylashgan. O‘zbekiston amalda Fors ko‘rfazi, Kaspiy dengizi havzasining neft va gazga juda boy konlari joylashgan yarim halqaning strategik markazidir. Ya’ni, bu yarim halqa atrofida butun dunyoda energiya taqchilligi sharoitida yaqin yillarda

Yevropa, Xitoy, Sharqiy Osiyo va jahon kelajagi uchun hal qiluvchi rol o‘ynaydigan energiya zaxiralari mavjud. Yana bir tahdid manbai shu bilan bog‘liqki, O‘zbekistonni etnik, demografik, iqtisodiy va boshqa muammolar yuki ostida qolgan mamlakatlar qurshab turibdi. Buning ustiga, yurtimiz mintaqadagi diniy ekstremizm, etnik murosasizlik, narkobiznes va har xil tashqi kuchlar tomonidan rag‘batlantirib kelinayotgan, ichki mojaro avj olgan Afg‘oniston kabi beqarorlik o‘chog‘i bilan chegaradosh. Oldiniga SSSR, keyin AQSH etakchiligida NATO qo‘shinlari mamlakatda tinchlik qaror toptira olmadi.

Uchinchidan, Global masshtabga ega bo‘lgan ekologik muammolar. Bular ichidagi eng dahshatlisi Orol dengizi bo‘yidagi halokatdir. Bir avlodning ko‘z o‘ngida dengizning yo‘q bo‘lishini insoniyat guvohi bo‘lmagan. Orol dengizi falokati ham jahon miqyosidagi ulkan muammodir. U dunyodagi ancha mamlakatlar aholisining manfaatlariga daxldor bo‘lib, ko‘plab millatlarning avlodlari uchun halokatli oqibatlarga olib kelishi mumkin.

Suvdan ratsional foydalanmaslik, reja ketidan quvish, rivojlanishning ekstensiv yo‘li dengizni shu kuyga soldi. Bundan tashqari erning sho‘rlanganligi, cheklanganligi, suvning sho‘rlanganligi, cheklanganligi muammolari ham o‘z yechimini kutmoqda. Shunday bir sharoitda qaysidir markazlar Rog‘un va Qambarota GES larini qurish masalasini ilgari surishmoqda.

To‘rtinchidan, Mintaqaviy nizolar ko‘pincha terrorizm va zo‘ravonlik, narkobiznes va qurol-yarog‘ bilan qonunsiz savdo qilish, inson huquqlarini ommaviy suratda poymol etish kabi xavfli tahdidlarning doimiy manbaiga aylanib bormoqda. Bunday hodisalar davlat chegaralarini tan olmaydi. Terrorizm bir mamlakatning muammosi emas. U boy davlatlarga ham, kuchli davlatlarga ham, demokratiya rivojlangan mamlakatlarga ham, rivojlanish yo‘liga endi kirgan mamlakatlarga birdek chang soladi. Markaziy Osiyoda terroristik harakatlarning paydo bo‘lishi ham ichki, ham tashqi omillar bilan bog‘liq.

Beshinchidan, Geosiyosiy raqobat. Ma’lumki hududimizdan qadimdan buyuk ipak yo‘li o‘tgan. U doimo Sharq va G‘arbni bog‘lab turgan. Bugungi

kunda katta ishlab chiqarish salohiyatiga ega bo‘lgan Xitoyni tabiiy zahiraga boy bo‘lgan Fors ko‘rfazi va Old Osiyo bilan, Hindistonni Rossiya va Sharqiy Yevropa bilan bog‘laydigan transport kommunikatsiyasini Markaziy Osiyosiz tasavvur etib bo‘lmaydi. Bu rejaning amalga oshishidan manfaatdorlar bilan bir qatorda amalga oshishidan manfaatdor bo‘lmaydigan kuchlar ham topiladi. Mintaqada o‘z ta’sir doirasini o‘rnatish uchun “Yangi katta o‘yin” boshlandi.

Oltinchidan, harbiy raqobat va ommaviy qirg‘in qurollari. Afg‘onistonga tinchlik o‘rnatish maqsadida kirgan har qanday kuchga nisbatan muxolifat topilmoqda. Qolaversa, Hindiston va Pokiston o‘rtasidagi, Eron va G‘arb o‘rtasidagi munosabatlarga ham xavas qilib bo‘lmaydi. Shu bilan birga Markaziy Osiyoni qurshab turgan Rossiya, Xitoy, Pokiston, Hindiston, Eron kabi davlatlarning barchasi yadro quroliga ega.

Biz mavjud real xavf-xatarlarga jiddiy qarashimiz zarur. Ayni vaqtda imkoniyatlarimizni, ta’bir joiz bo‘lsa, jozibali jihatlarimiz va afzal tomonlarimizni ham bilamiz. Bizning mineral-xom ashyo, insoniy va ishlab chiqarish zahiralarimiz ichki barqarorligimizning va xalqaro nufuzimizning mustahkam kafolati bo‘lib xizmat qiladi. Mamlakatimiz XXI asrda jahon iqtisodiyoti, madaniyati va siyosatida munosib o‘rin olish uchun tarixiy imkoniyatlarga ega.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Globallashuv sharoitida turli xil mafkuraviy ko‘rinishlar.
2. Mafkuraviy kurashlarning geosiyosiy maqsadlar bilan bog‘liqligi nimada?
3. Radikalizm, ekstremizm va terrorizmning g‘oyaviy maqsadlari nimalardan iborat?
4. Globallashuv sharoitida turli xil mafkuraviy kurashlarni oldini olishda inson omili.
5. “Fikrga qarshi fikr, g‘oyaga qarshi g‘oya, jaholatga qarshi ma’rifat” bilan kurashish zarurligi va uning mohiyati.

## 4- mavzu: Iqtisodiy globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar

**Reja:**

**1. Iqtisodiy globallashuv va g’oyaviy mafkuraviy tahdid tushunchalarining ma’no-mazmuni.**

**2. Xalqaro mehnat taqsimotida TMK.**

**3. Iqtisodiy globallashuv jarayonining salbiy va ijobiy tomonlari.**

**4. Globallashuv sharoitida iqtisodiy xavfsizlik va g ‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarning oldini olish.**

**Iqtisodiy globallashuv va g’oyaviy mafkuraviy tahdid tushunchalarining ma’no-mazmuni**

Jamiyat hayotining turli sohalarida bo‘lgani kabi jahon iqtisodiyotida ham XX-XXI asrlar bo‘sag‘asida globallashuv degan tushuncha paydo bo‘ldi.

**Iqtisodiy globallashuv** - transmilliy korporatsiyalar, yirik moliya guruhlari tomonidan jahonni yagona bozorga aylantirish va shu tarzda unda o‘z tanho hukmronligini o‘rnatishga intilish.

Hozirgi kunda qayd etib o‘tilganidek, ushbu tushuncha tarixchilar, iqtisodchilar, texnologlar, faylasuflar, shunindek, ko‘plab mamlakatlarning hukmron doiralari hamda jamiyat vakillari tomonidan keng muhokama qilinmoqda. Globallashuv tarafdorlari va unga qarshi bo‘lganlarning mavjudligi ushbu tushuncha turlicha talqin qilinishini anglatadi. Uning tarafdorlari fikricha, globallashuv iqtisodiy o‘sishni rag‘batlantiradi, aholi farovonligini oshiradi, yangi ish o‘rinlari yaratilishiga imkon beradi. Unga qarshi bo‘lganlar esa savdo ekspansiyasining kuchayishiga, iqtisodiy jinoyatlarning ortishiga (qalbaki mahsulotlar ishlab chiqarish, noqonuniy reeksport, narkotik moddalar savdosining oshishi va h.k.lar) atrof-muhit ifloslanishiga, texnik xavfsizligiga amal qilmaslikka, bolalar mehnatidan foydalanishga va boshqa noxush hodisalar bilan bog‘liq muammolar rivojlananishiga olib keladi deb hisoblaydilar. Umuman olganda, globallashuv jarayoni obyektiv xarakter kasb etadi,uni to‘xtatib bo‘lmaydi. Tahlilchilar globallashuv jahon iqtisodiy rivojlanishining u yoki bu

ijtimoiy - iqtisodiy, texnologik va ekologik tendensiyalarga qanday ta’sir ko‘rsatishini o‘rganishlari lozim bo‘ladi.

**Globallashuv** – jahon xo‘jaligi rivojlanishining obyektiv jarayoni bo‘lib, juda ko‘p ijobiy xususiyatlarga egadir: bular asosan turli mamlakatlar xo‘jaligining o‘zaro aloqasi, investitsiyalar, xorijiy sarmoyalarni jalb qilish, ilm – fan texnika texnologiya yutuqlari almashuvini tezlashishni hamda davlatlarni ilmiy texnikaviy taraqqiyotiga ko‘maklashuv bilan tasdiqlanadi.

**Globallashuv** — butunjahon iqtisodiy siyosiy, madaniy integratsiya va unifikatsiya (bir -biriga yaqinlashuv) jarayonidir. Asosiy xususiyatlari xalqaro mehnat taqsimoti, kapital, ishchi kuchi va ishlab chiqarish resurslarining erkin harakati, qonunchilik, iqtisodiy va texnologik jarayonlarni standartlashtirish, shuningdek, turli mamlakatlarning madaniyatini qo‘shilishi va yaqinlashuvidir. Bu obyektiv jarayon bo‘lib jamiyatning barcha sohalarini qamrab oluvchi tizimli xususiyatga ega. Globallashuvga qarshi harakatlar ham mavjud bo‘lib, ular globallashuv natijasida yuzaga keladigan va kelayotgan muammolarni oqibati salbiy deb e’tirof etishadi. Bunday tashkilot, uyushma, harakatlarga Green, Anti Daos kabi bir necha antiglobilistlarni kiritish mumkin.

Iqtisodiy globallashuvning asosiy xususiyatlari:

- xalqaro mehnat taqsimoti;
- kapital, ishchi kuchi va ishlab chiqarish resurslarining erkin harakati;
- qonunchilik, iqtisodiy va texnologik jarayonlarni standartlashtirish;
- turli mamlakatlarning iqtisodiyoti yaqinlashuvidir.

Globallashuv tarafdorlari va unga qarshi bo‘lganlarning mavjudligi ushbu tushuncha turlicha talqin qilinishini anglatadi. Uning tarafdorlari fikricha, globallashuv iqtisodiy o‘sishni rag‘batlantiradi, aholi farovonligini oshiradi, yangi ish o‘rinlari yaratilishiga imkon beradi.

Unga qarshi bo‘lganlar esa, savdo ekspansiyasining kuchayishiga, iqtisodiy jinoyatlarning ortishiga (qalbaki mahsulotlar ishlab chiqarish, noqonuniy eksport, narkotik moddalar savdosining oshishi va h.k.lar) atrof-muhit ifloslanishiga,

texnika xavfsizligiga amal qilmaslikka, bolalar mehnatidan foydalanishga va boshqa noxush hodisalar bilan bog‘liq muammolar rivojlananishiga olib keladi deb hisoblaydilar.

Globallashuvdan kim foyda ko‘radi, degan savol turli munozaralarga sabab bo‘lmoqda.

Zamonaviy globallashuv jarayonlari, eng avvalo, sanoati rivojlangan mamlakatlar mavqeyini mustahkamlab, ularga qo‘shimcha afzalliklar beradi. Xalqaro mehnat taqsimoti doirasida globallashuv jarayonining kengayishi iqtisodiy kam rivojlangan mamlakatlar mavqeyi salbiy o‘zgarishiga sabab bo‘lib, ularni globallashuv jarayoni sub’ektlariga emas, balki obyektlariga aylantirishi mumkin.

Jahon xo‘jaligi va xalqaro mehnat taqsimotidagi asosiy rivojlanish tendensiyalari haqida chuqur bilimga ega bo‘lmasdan turib iqtisodiy xavfsizlik muammosini tadqiqot qilish mumkin emas.

Mahsulotlarning erkinlashuvi va baynalminallashuvi chegaralarda yirik kompaniyalarni tashkil etilishiga va transmilliy korporatsiyalarning tobora iqtisoddan baquvvat va rivojlanishiga sabab bo‘lmoqda. Kapitallarning almashinuvi esa xalqaro korporatsiyalar taraqqiyotida alohida vosita bo‘lib xizmat qilmoqda.

Transmilliy korporatsiyalar o‘ziga xos xususiyatlarga ega bo‘lib, ular xalqaro mehnat taqsimoti va uning rivojlanishida faol rol o‘ynaydi. TMK xalqaro mahsulot tizimida dunyoning ko‘plab mamlakatlarida mahsulot ishlab chiqarishni va xizmat ko‘rsatuvchi sho‘ba kompaniyalar tashkil etishni amalga oshiradi.

Global rejalarning yuzaga kelish tamoyili sifatida esa globallashuv xalqaro iqtisodiy aloqalar borasida yangi qulaylik va imkoniyatlar yaratish bilan bir qatorda turli-tuman tahdid va ziddiyatlarni ham keltirib chiqarmoqda.

**Birinchidan,** global bog‘liqlik tamoyillari kuchaygan sayin jahon xo‘jalik tizimining rivojlanishidagi nomutanosiblik tobora oshib bormoqda. Rivojlangan

mamakatlar va rivojlanayotgan davlatlardagi ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiy etish ko‘rsatkichlari o‘rtasidagi tafovut yanada ortib bormoqda.

**Ikkinchidan,** mamlakatlar iqtisodiy rivojlanishi intensivligi turli-tuman yo‘nalishlar, mezonlar bo‘yicha xilma-xil tarzda namoyon bo‘lmoqda.

**Uchinchidan,** erkin iqtisodiyotni barpo etishda xo‘jalik yuritishning jahon qoidalarini unifikatsiyalashga urinilmoqda. Lekin bunda xalqaro tashkilotlarning harakatlari muvaffaqiyasiz chiqmoqda deyish qiyin. Chunki, har bir davlat iqtisodiyotini tartibga solish, uni erkinlashtirish va tashqi iqtisodiy faoliyatini rivojlantirishda o‘ziga xos vosita va uslublarni qo‘llamoqda.

Tahlillar natijasi shuni ko‘rsatadiki, globallashuv jarayonlari quyidagilarni o‘ziga jalb qiladi:

- mintaqa mamlakatlari o‘rastidagi integratsiya jarayonlarini jadallashtiradi;
- xo‘jalik yuritishni to‘liq erkinlashtirmagan davlatlar iqtisodiyotining ochiqligini ta’minlaydi, proteksionistik tizimga chek qo‘yadi;
- barcha bozorlarda talab va taklifninng to‘siqlarsiz qatnashuvini ta’minlaydi;
- moliyaviy va savdo operatsiyalari chegaralarini universallashtiradi;
- bozorlarni tartibga solish va nazorat qilishni bir me’yorga keltiradi, ya’ni unifikatsiya qiladi;
- kapital joylashtirish, investitsiya jarayonlari va umumjahon to‘lov-hisob tizimlarini standartlashtiradi.

Makroiqtisodiy darajadagi globallashuv davlatlar va integratsiya uyushmalarining iqtisodiy faollikka tortib, savdo va investitsiya to‘siqlarini olib tashlaydi, erkin savdo hududlarini tashkil qilish asosida paydo bo‘ladi. Globallashuv jarayonlari davlatlararo xo‘jalik yuritish uchun iqtisodiy, huquqiy, axborot va siyosiy miqyosdagi o‘zaro kelishuvlarni ham qamrab oladi.

Mikroiqtisodiy darajadagi globallashuv kompaniyalar faoliyatining ichki bozordan tashqarida kengayishi natijasida paydo bo‘ladi. Ko‘pgina yirik TMK lar

global miqyosda harakat qiladi. TMK lar globallashuv jarayonining subyekti bo‘lib, globallashuvning asosini, ya’ni uni harakatga keltiruvchi asosiy kuchidir.

Globallashuv jahon hamjamiyatini turli sohalarda harakatlarini faollashtirib, insoniyat uchun umumiy muammolarni, eng avvalo, ekologik muammolarni hal etish uchun jiddiy asos yaratadi. Xullas, ko‘pchilik mutaxassislar, globallashuvning pirovard natijasi jahondagi mamlakatlarda farovonlikning oshishiga olib keladi, deb umid qiladilar.

Jahon iqtisodiyotida globallashuv jarayonlar rivojlangan mamlakatlarda xayrxohlik bilan, rivojlanayotgan mamlakatlarda esa xavotir bilan qabul qilinmoqda. Buning sababi shundaki, globallashuv jarayonining afzalliklari barcha mamlakatlarga teng taqsimlanmaydi. Shuning uchun ham globallashuvdan kim foyda ko‘radi, degan savol turli munozaralarga sabab bo‘lmoqda. Zamonaviy globallashuv jarayonlari, eng avvalo, sanoati rivojlangan mamlakatlar mavqeyini mustahkamlab, ularga qo‘shimcha afzalliklar beradi. Xalqaro mehnat taqsimoti doirasida globallashuv jarayonining kengayishi iqtisodiy kam rivojlangan mamlakatlar mavqeyi salbiy o‘zgarishiga sabab bo‘lib, ularni globallashuv jarayoni subyektlariga emas, balki obyektlariga aylantirishi mumkin. Demak, globallashuv jarayonlarining alohida mamlakatlar iqtisodiyotiga ijobiy ta’sir darajasi ushbu mamlakatlarning jahon iqtisodiyotida tutgan o‘rniga bog‘liq. Amalda afzalliklarning asosiy qismi boy davlatlarga yoki individlarga tegadi.

Globallashuv sharoitida markazlashtiruvchi kuchlarning markazlashishi bilan bog‘liq bo‘lgan buzg‘unchilik ta’siri yuzaga chiqishi mumkinki, bu mamlakat ichidagi an’anaviy aloqalar uzilishiga, ijtimoiy muammolar kuchayishiga, mazkur jamiyat uchun begona bo‘lgan salbiy oqibatlar tufayli barcha mamlakatlarda yuzaga keladigan muammolar sifatida quyidagilarni keltirish mumkin: globallashuvdan keladigan afzalliklarning milliy iqtisodiyotning alohida tarmoqlari o‘rtasida bir xil taqsimlanmasligi; milliy iqtisodiyotda sanoatlashishning sekinlashuvi va boshqalar.

Globallashuv jarayoni bilan yonma-yon hududlashtirish jarayonlari ham rivoj topib bormoqda. Yevropa Ittifoqi (YeI), Shimoliy Amerika Erkin Savdo Assotsiatsiyasi (SHAESA), Osiyo Tinch Okeani Iqtisodiy Hamjamiyati (OTIH), Mustaqil Davlatlar Hamdo‘stligi (MDH), SHHT, BRIKS kabi integratsiyalashgan tuzilmalar vujudga keldilar. Shunday qilib jahon iqtisodiyotida ikki yonma-yon jarayon – globallashuv va hududiylashtirish jarayonlari borayapti. Ular bir-birlarini to‘ldirib, sayyoramizni yagona iqtisodiy kenglikka aylantirmoqda.

**Xalqaro mehnat taqsimotida TMK**

O‘zbekistonda olib borilayotgan iqtisodiy islohotlar strategiyasi iqtisodiyotning hamma bo‘g‘inlarida yangi xo‘jalik munosabatlarini majmuaviy rivojlantirish, boshqaruvning ta’sirchan, samarali tizimini shakllantirish, tadbirqorlik faoliyati uchun zarur shart-sharoitlarni yaratish, aholining iste’mol tovarlari va xizmatlariga bo‘lgan talablarini yuksak darajada qondirishdan iboratdir. O‘tgan yillar davomida mamlakatimiz iqtisodiyotining jahon iqtisodiyotiga integrallashuvi kuzatilmoqda. XX asrning 60-yillaridan boshlab Ikkinchi jahon urushidan so‘ng ixtiro qilingan axborot texnologiyalar, aloqa va transport vositalari mehnat unumdorligini oshirishni ta’minlashda toboro katta ahamiyatga ega bo‘lib bormoqda. Ular investitsiyalar, xususan, ommaviy ishlab chiqarish rentabelligini oshirish uchun katta imkoniyatlarni ochdi. Yangi texnologiyalarni yaratish va tadqiq etish jarayonlari tez sur’atlarda oshdi va tovarning hayotiylik siklini qisqartirdi. Ammo bunday texnologiyalardan foydalanish faqatgina etarli darajada mukammal va texnologik egiluvchan ishlab chiqarish uchungina samarali bo‘ldi. Iqtisodiyotning nisbatan qoloq sektorlarida yangi texnologiyalar past darajada qo‘llanuvchan va foydali bo‘ldi, ularning ommaviy tadqiq etilishi esa juda qimmat va samarasiz bo‘lib chiqdi. Yangi voqelikka kirisholmagan iqtisodiyotlar tezda qoloqlashib yakkalana boshladi.

Jahon iqtisodiyotining yangi nisbatan kuchli jihati sifatida yangi resurslar – axborot resurslari, hamda ularni yetkazish va tarqatish kanallarining salmog‘i

toboro ortib bordi. Ushbu kanallardan insonlar ongiga ta’sir etishda keng ko‘lamda foydalanila boshlandi. Tijoriy reklamada boshlangan bu holat o‘tgan asrning so‘nggi choragiga kelib ommaviy xarakterga ega bo‘ldi, hamda siyosiy, diniy va ijtimoiy tashkilotlarni qamrab oldi.

Yuqorida sanab o‘tilgan barcha jarayonlar XX asrning oxiriga kelib kuchli sinergetik holat – globallashuvni yuzaga keltirdi. Globallashuv favqulotda tez ravishda atrof olamni o‘zgartirib yuborib, bunda yer yuzi aholisining ko‘pchilik qismining ko‘nikishiga fursat bermadi. Noan’anaviy va beqaror muhitda maqsadsiz qolgan ko‘pchilik globalizatsiyani mulkdorlar va “tilla millarderlar”ning fitnasi sifatida yoxud, tabiiy ofat sifatida baholab bordi, ammo kuchsiz choralarni qo‘llab kurashmoqdalar. Ammo bu urinishlar besamardir, chunki globallashuv –bu sifat jihatidan yangi holat bo‘lib, uni alohida anglash va o‘rganishni hamda shu yo‘l bilan uning salbiy oqibatlari oldini olishni taqozo etadi.[23]

Jahon xo‘jaligining shakllanishi uzoq tarixga ega bo‘lib, u, ayniqsa, buyuk geografik kashfiyotlar (XV-XVI asrlar) davrida, sanoat inqilobidan keyin jadal rivojlanib bordi. Ishlab chiqarishda tovar ishlab chiqarishga o‘tilishi, tovar xo‘jaligining yuksalishi, mamlakatlar o‘rtasida tovar almashinuvi natijasida xalqaro huquqiy me’yorlar ham yuksalib bordi. XIX asrdan boshlab jahonda kapital va moliyaviy vositalarni bir mamlakatdan boshqa bir mamlakatlarga chiqarish oqimi jadallashdi. Bu munosabatlarni tartibga solish, yanada yuksaltirish, xalqaro savdoga yanada qulayliklar yaratish zamonaviy valyuta tizimini taqozo qildi. Birinchi transmilliy korporatsiya (TMK)lar paydo bo‘ldi. Ular o‘zlarining operatsiyalarining asosiy qismlarini xom -ashyo va arzon ishchi kuchi mavjud bo‘lgan joylarda - mamlakatdan tashqarida amalga oshira boshladilar. Jumladan, o‘zlariga qaram korxonalar, filiallar, bo‘lim tarmoqlari ro‘yxatga olingan bir necha mamlakatlarda faoliyat olib bordilar. TMKlar xalqaro

---

[23]Марченко.А.В. Глобализация мировой экономики. www.политлаб.орг

mehnat taqsimotini chuqurlashtirish va baynalminallashtirish jarayonlari negizida mamlakatlar o‘rtasida o‘zaro hamkorlikni kuchaytira bordilar.

Transmilliy korporatsiyalar - xorijiy aktivlarga ega bo’lgan, amalga oshirayotgan operatsiyalarining kamida to’rtdan bir qismini mamlakat tashqarisida ro’yxatga olingan chet mamlakatlarda amalga oshirayotgan yirik korporatsiyalardir.

Birinchi TMKga 1118- yilda asos solingan. 1131- yilda TMKlar moliya muassasasi sifatida faoliyat olib bora boshlagan.

Transmilliy korporatsiyalar o’ziga xos xususiyatlarga ega bo’lib, ular xalqaro mehnat taqsimoti va uning rivojlanishida faol rol o’ynaydi. TMK xalqaro maxsulot tizimida dunyoning ko’plab mamlakatlarida maxsulot ishlab chiqarishni va xizmat ko’rsatuvchi sho’ba kompaniyalar tashkil etishni amalga oshiradi.

"Transmilliy korporatsiya" atamasi 1974- yilda Birlashgan Millatlar Tashkilotining mandati bo’yicha hukumatlararo muzokaralar natijasida yuzaga kelgan.

1970-1990- yillarda Birlashgan Millatlar Tashkilotining nashrlarida yillik aylanmasi 100 million AQSh dollaridan oshadigan va dunyoning kamida olti mamlakatida filiallari bo’lgan yirik kompaniyalargina xalqaro korporatsiyalar deb atalgan, so’nggi yillarda bu ta’rif kengaygan.

TMK - bu dunyoning ikki yoki undan ortiq mamlakatlarida bo’linmalari bo’lgan kompaniya; bir yoki bir nechta qaror qabul qilish markazlari orqali kelishilgan siyosatni olib borishga qodir bo’lib, bunda bosh kompaniya o’z mamlakatidan tashqari, o’zga mamlakatidagi boshqa iqtisodiy birliklarning aktivlarini ham nazorat qiladi, odatda kapitalda ishtirok etadi. Bunday ishtirokning pastki chegarasi kamida 10%ni tashkil etadi, bu aktivlar ustidan nazorat o’rnatish uchun yetarli deb hisoblanadi. Bu yondashuvga muvofiq, ularning soni ko’paygan.

Hozirgi kunda dunyoda 810 ming xorijiy sho’ba korxonalari bo’lgan 82 mingga yaqin transmilliy korporatsiyalar mavjud. XIX asr oxirlariga kelib,

davlatlar o‘rtasidagi iqtisodiy va siyosiy munosabatlar tizimi rivojlana bordi va bu jarayon yaxlit jahon xo‘jaligining shakllanishiga olib keldi.

**Jahon xo‘jaligi** – bu xalqaro iqtisodiy aloqalar (tashqi savdo aloqalari, kapital chiqarish, valyuta-kredit munosabatlari, ishchi kuchlari migratsiyasi, iqtisodiy integratsiyalar va h.k.) orqali bir-birlari bilan uzviy chambarchas bog‘langan turli milliy xo‘jaliklarni o‘z ichiga olgan global xo‘jalik mexanizmidir.

Hozirgi zamon jahon xo‘jaligi bir xil bo‘lmasdan, unga o‘zining ijtimoiy tarkibi, siyosiy tuzimi, ishlab chiqarish kuchlarining rivojlanish darajasi, ishlab chiqarish munosabatlari, shuningdek, xalqaro iqtisodiy munosabatlar ko‘lami, xarakteri va shakllari bilan milliy xo‘jaliklar kiradi. Jahon milliy xo‘jalik iqtisodiyoti ob’ektlari esa hududiy ishlab chiqarish majmua (kompleks)lari, transmilliy korporatsiyalar, firmalar va h.k. dir. XX asrga kelib jahon hamjamiyati manfaatlari har qanday xususiy manfaatlar (milliy, sinfiy, ijtimoiy) dan ustun tura boshladi. Tinchlik, iqtisodiy barqarorlik, ijtimoiy-siyosiy faoliyat, ekologik xavfsizlik, shaxs fidoyiligi kabi qadriyatlarning yangi tizimi paydo bo‘la boshladi.

Jahon xo‘jaligining global boshqaruv tizimini yaratish imkoniyatlari tug‘ildi. Global boshqaruv deyilganda ozodlik va demokratiya sharoitida atrof-muhit taraqqiyotini birgalikda saqlash, butunjahon xavfsizligi va barqarorligini ta’minlash uchun qulay shart-sharoitlar yaratish, o‘zgarishlarni to‘g‘ri yo‘lga solish usullari va imtiyozlari tushuniladi. XX asrga kelib xalqaro mehnat taqsimoti va jahon xo’jaligining taraqqiy etishi, xo’jalik hay’atining doimiy baynalminallashuvi orqali yuzaga keladi. Mazkur jarayonga esa turli xildagi omillar o‘z ta’sirini ko‘rsatadi:

**Birinchidan**, geografik omillar, yer sharida tabiiy zahiralarning notekis taqsimlanganligi, shu jumladan, o‘simlik va hayvonot olamining, shuningdek, tabiiy-iqlim sharoitlarining turli xildaligi. Mahsulotlar ishlab chiqarilish hajmining ortishi, yangi ishlab chiqarish tarmoqlarining paydo bo‘lishi, tabiiy shart-sharoitlar tufayli egalik qilinishi qiyin bo‘lgan xom ashyo tovarlariga bo‘lgan ortiqcha talabning paydo bo‘lishiga olib keladi. Bu esa yetarli zahiralarga ega bo‘lgan

mamlakatlardagi xom ashyo mahsulotlarini qazib chiqarish imkonini beradi. Bulardan tashqari, ma’lum bir iqlimiy sharoitlardagina yetishtirilish imkoniyatiga ega boʻlgan oziq-ovqat mahsulotlariga boʻlgan talab ham ortib boradi;

**Ikkinchidan,** ishlab chiqarish kuchlarining rivojlanish darajasi. Yirik mashinalashgan ishlab chiqarish, odatda, chuqur ixtisoslashuvga va keng qamrovli mahsulot bozorlariga ega boʻlgan bir paytda oʻz samarasini bera oladi va, albatta, tashqi bozorga chiqish zaruratini maqsad qilib qoʻyadi;

**Uchinchidan,** ilmiy-texnika taraqqiyoti. Ishlab chiqariladigan mahsulotlar va texnologiyalarning toʻxtovsiz yangilanib turilishi oqibatida, bitta mamlakat doirasida barcha turdagi mahsulotlar ishlab chikarilishini me’yoriy darajada rivojlantirish imkoniyati mavjud emasdir, shuning uchun ham mahsulotlar, xizmatlar va ishlab chiqarish omillari faol almashinuvini jadallashtirish lozimdir.

Fortune Global 500 - daromadlari boʻyicha dunyodagi eng yirik 500 kompaniyalarning global reytingi hisoblanadi. Amerika biznes jurnali Fortune tomonidan 1955 yildan nashr etib kelinadi. Roʻyxat har yili tuziladi, qoida tariqasida iyul-avgust oylarida e’lon qilinadi va eng yirik korporativ ishtirokchilarni ko’rsatadi, shu bilan iqtisodiy rivojlanish va bozor tendentsiyalarini global miqyosda baholashga imkon beradi. Umuman olganda, Fortune Global 500 kompaniyalari jahon iqtisodiyoti yalpi ichki mahsulotining qariyb uchdan bir qismiga toʻgʻri keladi va barcha transmilliy savdoning asosiy qismini tashkil etadi.

Reytingdagi barcha kompaniyalar quyidagi ko’rsatkichlar boʻyicha joylashtirilgan:

- Umumiy daromad.
- Foyda.
- Aktivlar.
- Ustav kapitali.
- Soʻnggi 10 yil ichida har bir aksiyaga toʻgʻri keladigan daromad dinamikasi.
- Barcha investorlarning yillik umumiy daromadi.

- So‘nggi 10 yil davomida investorlarning umumiy daromadining o‘rtacha yillik darajasi.

**Xalqaro valyuta fondi.** XVF 1944 -yil iyulda Bretton-Vuds (AQSH, Nyu-Gempshir shtati) da tashkil topgan, qarorgohi Vashingtonda joylashgan. XVF — hukumatlararo korporativ valyuta-moliyaviy tashkilot bo‘lib, faoliyati davlatlararo vujudga keladigan, to‘satdan ro‘y beruvchi va oldindan bilish mumkin bo‘lmagan milliy valyutalarning o‘zgaruvchanligi, davlatlarning milliy valyutalarini almashtirish doirasidagi muammolarni bartaraf etishga qaratilgandir.

XVFning maqsadi quyidagilardan iborat:

1. Xalqaro savdoning o‘sishiga yordam ko‘rsatish;
2. Milliy valyutalar qadrini bir me’yorda ushlab turishga ko‘maklashish;
3. Jamg‘armaga a’zo davlatlarning joriy hisob-kitoblarini amalga oshirish jarayonida ko‘p tomonlama tizimni tashkil etishga ko‘maklashish;
4. Xalqaro savdoning rivojlanishiga to‘sqinlik qiluvchi omillar, valyutalar borasidagi to‘siqlar vujudga kelmasligiga yordam berish;
5. Savdo va to‘lovlar doirasidagi to‘siqlar vujudga kelmasligi uchun a’zo davlatlarga kredit resurslartni berish;
6. Xalqaro valyuta doirasida vujudga keluvchi muammolarni echish borasida maslahat-forumlar o‘tkazish.

O‘zbekiston Respublikasi 1992- yil 21- sentyabrda XVF ga a’zo bo‘lib kirdi. XVF yuqorida qayd etilgan TMK bilan bir qatorda iqtisodiy jarayonlarning globallashuvi sharoitida muhim ahamiyat kasb etadi.

O‘zbekistonda byudjet daromadlari ko‘p jihatdan yirik soliq to‘lovchi korxonalar iqtisodiy holatiga bog‘liq bo‘ladi va 2022- yilda ularning eng yiriklarining davlat byudjeti tushumlaridagi ulushi quyidagicha:

- «Navoiy kon-metallurgiya kombinati» DK – 17,82 foiz;
- «Olmaliq kon-metallurgiya kombinati» AJ – 9,4 foiz;
- «O‘ztransgaz» AJ – 1,89 foiz;
- «O‘zbekneftgaz» AJ – 1,7 foiz;

- «Uzbat» AJ – 1,5 foiz;
- «Hududgazta’minot» AJ – 1,26 foiz;
- «Uz-KorGasChemicalQK» MChJ – 0,78 foiz;
- «O‘zbekiston metallurgiya kombinati» AJ – 0,76 foiz;
- «Uzauto Motors» AJ – 0,73 foiz;
- «Buxoro neftni qayta ishlash zavodi» MChJ – 0,6 foiz.

Ma’lumot uchun, 2021- yilning birinchi yarmida yirik soliq to‘lovchilar tomonidan to‘langan soliqlar jami soliq tushumlarining 66,2 foizini tashkil etgan.

O‘zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asari investitsiyalarning mamlakat taraqqiyotidagi o‘rniga alohida e’tibor qaratib: “Bizning iqtisodiy strategiyamiz iqtisodiyotga katta hajmdagi investitsiyalarni jalb qilishga qaratilgan.

Investitsiyalarning o‘sish sur’atlari 10 yilda yalpi ichki mahsulotning kamida 25 foizini tashkil etishi uchun zarur sharoit yaratamiz”[24]- deb ta’kidladi.

O‘zbekistonda 2020- yil yakunlari bo’yicha jalb etilgan to‘g‘ridan to‘g‘ri xorijiy investitsiyalar hajmi avvalgi yildagiga nisbatan oshib, 6,6 mlrd dollarga yetishi va eksport ko‘rsatkichi 15,1 mlrd dollar miqdorida bo‘lishi prognoz qilinmoqda.

Prognozga ko’ra, 2021- yilda to’g’ridan to’g’ri xorijiy investitsiyalar miqdori 7,5 mlrd dollarni, eksport hajmi esa 17 mlrd dollarni tashkil etadi.

Jahon bankining yangilangan prognozlariga ko’ra, 2020 -yilda O‘zbekiston yalpi ichki mahsulotining o’sish darajasi keskin pasayib, 1,6 foizni tashkil etadi.

## Iqtisodiy globallashuv jarayonining salbiy va ijobiy tomonlari

Globallashuvning ijobiy taraflarini baholash mushkuldir: insoniyatning imkoniyatlari ortib bormoqda, uning hayotining barcha jabhalari hisobga olinmoqda, o‘zaro uyg‘unlashuv sharoitlari tug‘ilmoqda. Jahon iqtisodiyotining globallashuvi umuminsoniy muammolarni hal

[24] Mirziyoev Sh.M. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. –T.: O‘zbekiston, 2021. 135-b.

etishning jiddiy asoslarini yaratmoqda. Globallashuv jarayonlarining ijobiy tomonlari sifatida quyidagilarni e’tirof etish mumkin:

1. Globallashuv mehnatning ixtisoslashuvi va xalqaro taqsimotining chuqurlashuviga ko‘mak beradi. Bu sharoitlarda vosita va resurslar samarali taqsimlanadi, aholi o‘rtacha turmush tarzining ortishiga va aholi hayotiy istiqbollarining kengayishiga olib keladi.

2. Globallashuv jarayonlarining muhim ustuvorliklaridan ishlab chiqarish ko‘lamida iqtisod qilish bo‘lib, bu xarajatlarning qisqarishi va narxlarning pasayishiga, natijada barqaror iqtisodiy o‘sishga olib keladi.

3. Globallashuvning ustuvorliklari shuningdek, barcha taraflarni qoniqtiruvchi o‘zaro manfaatdor asosda erkin savdodan yutish bilan bog‘liqdir.

4. Globallashuv raqobatni kuchaytirgan holda, yangi texnologiyalarning rivojlanishi va ularning boshqa davlatlarda tarqalishini rag‘batlantiradi. Bunda to‘g‘ridan-to‘g‘ri investitsiyalar o‘sish sur’atlari jahon savdosi o‘sish sur’atlaridan bir necha barobar ustun bo‘ladi, bu esa milliy iqtisodiyotlarga bevosita ta’sir etuvchi sanoat texnologiyalari qo‘llanilishi, TMK vujudga kelishining muhim omili hisoblanadi.

5. Ishlab chiqarishni global miqyosda ratsionalizatsiya qilish va ilg‘or texnologiyalarni tarqatish, hamda jahon miqyosida innovatsiyalarni doimiy tadbiq etish uchun raqobat bosimi natijasida globalizatsiya mehnat unumdorligining oshishiga olib kelishi mumkin.

6. Globallashuv davlatlarga katta hajmdagi moliyaviy resurslarni jamlash imkoniyatini beradi, chunki sarmoyadorlar keng moliyaviy imkoniyatlarni ko‘plab  bozorlarga jalb etadilar.

7. Globallashuv umuminsoniy muammolarni hal etishning jiddiy asoslarini yaratadi, avvalo, ekologik muammolar bo‘lib, u jahon hamjamiyatining umumiy xatti-harakatlari, resurslarning jamlanishi, turli sohalardagi xatti-harakatlarning muvofiqlashtirilishini talab etadi.

Umuman olganda, ko‘plab mutaxassislarning umid qilishicha, globalizatsiya pirovard natijada dunyodagi umumiy iqtisodiy holatning o‘sishiga olib keladi.

Globallashuv jarayonlari rivojlangan mamlakatlarda qo‘llab-quvvatlanadi, ammo rivojlanayotgan va qoloq davlatlarda qarshilikka uchraydi. Demak globallashuv jarayonlari kim uchun foydaliligi ham muhim ahamiyatga egadir.

Ishlab chiqarish ne’matlarining adolatsiz taqsimlanishi mintaqaviy, milliy va xalqaro darajada nizolarni keltirib chiqaradi. Daromadlarning mutanosiblashuvi emas, ularning qutblashuvi yuzaga keladi. Bu jarayonlarda rivojlanayotgan davlatlar boy davlatlar qatoriga kiraveradi, nochor mamlaktlar esa ulardan ortda qolaveradi. “Milliy iqtisodiyotlarning jahon tizimiga integratsiyalashuvi tengsizlikni yo‘qotish va yumshatish o‘rniga, aksincha, uni kuchaytiradi va ko‘p hollarda uni keskinlashtiradi.”

Globallashuv jarayonlari natijasida barcha mamlakatlarda yuzaga kelishi mumkin bo‘lgan potensial salbiy oqibatlar sifatida quyidagilarni keltirish mumkin:

- milliy iqtisodiyotning alohida tarmoqlari bo‘yicha xalqaro savdo, ishlab chiqarish natijalarini nomutanosib taqsimlanishi;
- milliy iqtisodiyotlarning noindustriallashuvi;
- alohida davlat iqtisodiyoti nazorati suveren hukumatlardan boshqa kuchli davlatlar, TMK yoki xalqaro tashkilotlarning qo‘liga o‘tib ketishi;
- moliyaviy sohaning ehtimoliy beqarorligi, milliy iqtisodiyotning jahon darajasidagi bog‘liqligi sababli potensial mintaqaviy yoki global beqarorligi. Alohida davlatdagi mahalliy iqtisodiy siljishlar yoki inqirozlar mintaqaviy yoki global oqibatlarga olib kelishi mumkin.

Globallashuvning og‘riqli oqibatlarini o‘zlarida kam rivojlangan davlatlar his qiladilar. Ularning asosiy qismi xalqaro miqyosda xom -ashyo yetkazib beruvchi va ko‘p mehnat talab qiluvchi sohalarni yurituvchi davlatlar sifatida ishtirok etib, har jihatdan yetakchi davlatlarga bog‘liq bo‘lib qoladilar, daromadalari esa kam va beqaror jahon bozori konyunkturasiga bog‘liq bo‘lib

qoladi. Bunday davlatlarga globalizatsiya jarayonlari yuqorida sanab o‘tilgan muammolardan tashqari quyidagilarni ham paydo qiladi:

- rivojlangan mamlakatlardan texnologik jihatdan tobelik va ortda qolishning ortishi;
- ijtimoiy-iqtisodiy nomutanosiblikning ortishi;
- aholi asosiy qatlamining qashshoqlanishi;
- kam rivojlangan davlatlarning jahon xo‘jaligi tizimi barqarorligi va me’yoriy ishlashiga bog‘liqligining ortishi;
- TMK tomonidan davlatning milliy iqtisodiy rivojlanishga qaratilgan siyosatini cheklashi;

Yuqorida ta’kidlanganidek, globallashuvdan asosan sanoati rivojlangan mamlakatlar yutuqqa erishadi. Ammo ularda ham tanganing ikki tarafi bo‘lgandek o‘ziga xos muammolar yuzaga keladi. Bunday ijtimoiy-siyosiy muammolar qatoriga quyidagilarni keltirish mumkin bo‘ladi:

Mamlakat ichida ishsizlikning ortishi, bunga sabab:

- yangi texnologiyalarning joriy etilishi sanoatda ish o‘rinlarining qisqarishiga olib keladi va ijtimoiy keskinlikni kuchaytiradi;
- ishlab chiqarish tuzilmasining o‘zgartirilishi va ko‘p mehnat talab qiluvchi tovarlarni ishlab chiqarishni rivojlanayotgan mamlakatlarga ko‘chirish bu davlatlar an’anaviy tarmoqlariga jiddiy zarba bo‘ladi va ko‘plab ishlab chiqarishning yopilishiga sabab bo‘ladi;
- ishchi kuchining kuchli jamlanganligi.

Birinchi darajaga o‘tib olgan TMK ko‘pincha o‘z manfaatlarini davlat manfaatlaridan ustun qo‘yadi, natijada milliy davlatchilik zaiflashadi va ba’zi funksiyalar turli davlatusti tashkilot va uyushmalarga o‘tadi.

Jiddiy muammolardan yana biri globalizatsiyadan keladigan afzalliklarning nafaqat davlatlar o‘rtasida, balki tarmoqlararo ham kuzatish mumkin bo‘ladi. Tashqi savdodan foyda oluvchi va eksportga yo‘nalgan tarmoqlarga ommaviy ravishda kapital va malakali ish kuchi oqib keladi. Boshqa tarmoqlar esa

bozorning ochiqligi sababli raqobatga chiday olmay qoladilar. Bunday tarmoqlar o‘zgargan xo‘jalik sharoitlariga moslashishlari uchun qo‘shimcha tadbirlarni amalga oshirishlariga to‘g‘ri keladi. Insonlar ish o‘rinlarini yo‘qotadilar va yangi ish o‘rinlarini qidiradilar yoki qayta malakalarini oshiradilar. Bu esa yirik ijtimoiy harajatlarni qisqa muddatlarda talab etadi. Oxir oqibat ish kuchining qayta taqsimlanishi amalga oshadi, ammo ijtimoiy xarajatlar yuqori bo‘ladi.

Demak, rasmdan ma’lum bo‘ladiki, zamonaviy jahon iqtisodiyoti globallashuv jarayonlari quyidagilarda namoyon bo‘ladi:

- ishlab chiqarishning internatsionallashuvi pirovarddagi tovarni yaratish uchun turli bosqichlarda va turli shakllarda jahonning ko‘plab mamlakatlaridagi ishlab chiqaruvchilar ishtirok etishini nazarda tutadi. Xalqaro savdo bitimlarida yarim tayyor mahsulotlar salmoqli o‘rinni egallaydi. Ishlab chiqarishning internatsionallashuvi instituti sifatida TMK lar ishtirok etadi;
- kapital internatsianallashuvi chuqurlashuvida kapitalning xalqaro harakati davlatlar o‘rtasida to‘g‘ridan-to‘g‘ri investitsiya ko‘rinishida, fond bozorining internatsionallashuvida namoyon bo‘ladi;
- ishlab chiqarish kuchlarining globallashuvi ishlab chiqarish, ilmiy texnik, texnologik bilimlar almashinishi, hamda ishlab chiqarish hamkorligi, ishlab chiqarish resurslari xalqaro harakatidan yuzaga keladi;
- xalqaro hamkorlikni ta’minlovchi global moddiy, axborot, tashkiliy – iqtisodiy infratuzilmani shakllantirish;
- xalqaro mehnat taqsimotini chuqurlashtirish asosida almashinuv internatsionallashuvini kuchaytirish. Xalqaro hamkorlikning muhim yo‘nalishi sifatida moddiy ishlab chiqarishga qaraganda xizmatlar sohasi ilgarilamoqda;
- ishchi kuchi xalqaro migratsiyasi ko‘lamining ortishi. Qoloq davlatlardagi ishchi kuchi rivojlangan mamlakatlardagi past malakali ishlarga jalb etilmoqda. Shuningdek, zamonaviy texnologiyalar kompyuterlarga aloqador dasturiy ishlarni boshqa yurtdagi ishchiga buyurtma qilish imkoniyatlari tug‘ildi;

- ishlab chiqarish va iste’molning atrof-muhitga ta’siri internatsionallashuvining o‘sishi global muammolarni xalqaro hamkorlikda bartaraf etishni taqozo qilmoqda.

**Globallashuv sharoitida iqtisodiy xavfsizlik va g ‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarning oldini olish**

Iqtisodiy xavfsizlik g‘oyalari va u bilan bog‘liq bo‘lgan «iqtisodiy xavfsizlik» tushunchasi mamlakatimizga respub-likamiz mustaqilligi e’lon qilinganidan so‘ng kirib kela boshladi. Mustaqillikdan oldin bunday tushunchalar mutaxassislarning tor doirasigagina ma’lum edi. Sobiq Ittifoq davrida ushbu masalaga bir qator sabablar bois unchalik e’tibor berilmagan: kuchli davlat monopol iqtisodiyoti, rejalashtirilgan ishlab chiqarish, ichki va tashqi savdoning davlat tomonidan tartibga solinishi va sh.k. Rossiyaning iqtisodiy xavfsizligi muammolari bo‘yicha birinchi maqolalar «O voprosax ekonomiki» jurnalida bosilib chiqa boshladi. Masalaning nazariy tomonlari L.Abalkin, A.Arxipov kabi taniqli rossiyalik iqtisodchi olimlarining maqolalarida keng yoritib berildi. Keyinchalik rossiyalik boshqa yirik iqtisodchilar ham ushbu muammoni o‘rganish bo‘yicha munozaralarga qo‘shildilar. 1997- yilda E.A.Oleynikovning tahriri ostida «Osnovы ekonomicheskoy bezopasnosti. (Gosudarstvo, region, predpriyatie, lichnost), V.S.Zagashvilining «Ekonomicheskaya bezopasnost Rossii» deb nomlangan kitoblari Rossiyada nashr etildi..

Mustaqillik tufayli O‘zbekiston jahon iqtisodiyotining to‘laqonli subyektiga aylandi. Jahon iqtisodiyoti bilan chuqur integratsiya jarayonlari kechmoqda. Mamlakatimizda raqobatbardosh korxonalar tizimi vujudga keltirilmoqda. Ichki ishlab chiqaruvchilarni himoya qilish, mamlakat iqtisodiy xavfsizligi masalalari o‘z navbatida kun tartibidan joy oldi. Demak, aytish mumkinki, «Iqtisodiy xavfsizlik» tushunchasi o‘zbek iqtisodiyotini boshqaruv organlarining leksikasida yangidir. Ayni paytda ushbu ibora xorijiy mamlakatlar boshqaruv tizimlari faoliyatida yaxshi tanish bo‘lgan

tushunchadir. Iqtisodiy xavfsizlik davlatning milliy xavfsizligini asosiy tashkil etuvchilaridan biridir va mamlakatning iqtisodiy ehtiyojlari kafolatlanishi va uni ta’minlashning yo‘llari, vositalari va usullariga asos soluvchi qarashlarning yig‘indisidir. Konseptual ko‘rinishda u davlatning iqtisodiy potensialining holatidan kelib chiqadigan iqtisodiy xavfning asosiy omillarini tahliliga asoslangan. Davlatning xavfsizligi kuchsiz va samarasiz iqtisodiyotda ta’minlanishi mumkin emas, ayniqsa, globallashuv jarayonidagi ijtimoiy nizolarga to‘la jamiyatda, chunki hammasi o‘zaro bog‘langan va biri ikkinchisini to‘ldiradi.

Iqtisodiy xavfsizlikni asosida rivojlanish va rivojlanishni barqarorligiga o‘xshash bo‘lgan muhit tashkil etuvchilari yotadi — bu material, inshootning, uni yangi sifat holatiga, ya’ni tarkib yoki tuzum o‘zgarishiga keltiradigan, zarur bo‘lgan yo‘naltirilgan qonuniy o‘zgarishidir. Rivojlanishsiz iqtisodiy taraqqiyot bo‘lishi mumkin emas. Barqarorlik — bu jamiyatning favquloddagi holatlarda ham o‘z manfaatlarini qoniqtirish qobiliyati, holatni tiklash imkoniyati.

Asosiy iqtisodiy xavfsizlik tahdidlari-mamlakatning iqtisodiy holatiga salbiy ta’sir ko‘rsatuvchi jarayon bo‘lib, mamlakat, jamiyat va shaxs iqtisodiy manfaatlarini chegaralaydi.

Birinchi marta iqtisodiy xavfsizlik termini resurslarni chegaralanganligi to‘g‘risidagi savol keskin turgani bilan bog‘liq bo‘lgan holda paydo bo‘lgan bo‘lsa, globallashuv sharoitida uning subyektlari ortib, uni turkumlashni taqazo etmoqda. Iqtisodiyot subyektlari nuqtayi nazaridan iqtisodiy xavfsizlik quyidagi shakllarda namoyon bo‘ladi:

- shaxsning iqtisodiy xavfsizligi;
- korxonaning(firma) iqtisodiy xavfsizligi;
- davlatning iqtisodiy xavfsizligi.

Shaxsning iqtisodiy xavfsizligi uning hayotiy manfaatlarining, ya’ni yashash va shaxsiy daxlsizlik, erkin mehnat qilish, tadbirqorlik faoliyati bilan

shug‘ullanish, mulkdor bo‘lish, hayotiy iste’mol ehtiyojlarini qondirish, salomatligini saqlash, bilim olish va kasbga ega bo‘lish, qariganda va mehnat layoqatini yo‘qotganda ijtimoiy ta’minot olish huquqlanganini ifodalaydi. Bunda shaxsning bozor iqtisodiyotida iste’molchi va ishchi, xizmatchi, tadbirqor sifatidagi ijtimoiy-iqtisodiy huquq va erkinliklarining, manfaatlarining himoyalangani, kafolatlangani nuqtayi nazaridan iqtisodiy xavfsizlikni ikki turga ajratish mumkin.

Korxonalarning(firma) iqtisodiy xavfsizligini tahlil qilganda ularni ishlab chiqarish, xizmat ko‘rsatish, moliyaviy, savdo-tijorat hamda notijorat va jamoatchilik tashkilotlari sifatida faoliyat yuritishi nuqtayi nazaridan turkumlash maqsadga muvofiq. Korxonaning(firma) ixtisosligiga ko‘ra xavfsizligini ta’minlash xususiyatlari ham turlicha bo‘lishi tabiiydir.

Davlatning iqtisodiy xavfsizligi uning mamlakat ichki muammolari va tashqi iqtisodiy faoliyati hamda xalqaro moliyaviy tashkilot va uyushmalarda ishtirok etish bilan bog‘liq xavf-xatarlar nuqtayi nazaridan tahlil etiladi.

Iqtisodiy xavfsizlik milliy xavfsizlikning tarkibiy qismiga kirganligi uchun milliy xavfsizlikning  tashkil etilishi va shakllanishi bilan bog‘liq  masalalar bilan ko‘rib chiqilishi lozim. Iqtisodiy xavfsizlik milliy xavfsizlikning tarkibiy qismi va uning moddiy asosi hisoblanadi. Shuning uchun, iqtisodiy xavfsizlik mamlakat milliy xavfsizlik genezisi va shakllanishiga doir masalalar qatorida o‘rganilib chiqilishi darkor. Iqtisodiy xavfsizlik asosiy paradigmasini quyidagi elementlar tashkil etadi:

- Xalqaro munosabatlar tuzumiga o‘tish, ya’ni ishchi kuchi konsepsiyasidan manfaatlar konsepiyasiga qarab;
- Iqtisodiy xavfsizlikning bir -biriga qarshi tipdagi g‘oyalar va tuzilmalardan xalqaro iqtisodiy hamkorlik va xalqaro  munosabatlarga asoslangan model tomon harakatlanishi;
- Hudud daxlsizligini ta’minlash tamoyiliga qo‘shimcha qilib mintaqa, korxona, oila va shaxs iqtisodiy xavfsizligi tamoyilini kiritish;

- Iqtisodiy sohadagi tahdidlar kompleks xususiyatga ega bo‘lib, avvalo, YAIMning sezilarli darajada qisqarishi, investitsion va innovatsion faoliyat hamda ilmiy-texnikaviy salohiyatning pasayishi, qishloq xo‘jaligi sektoridagi inqiroz, yoqilg‘i xom-ashyosi va energetik komponentlarni eksporti sur’atining oshishi, importda esa birlamchi va iste’mol mollarining o‘sishi kuzatiladi.

Davlatning tashqi iqtisodiy faoliyatida esa quyidagi masalalar muhim o‘rin tutadi:

- Milliy iqtisodiyotning xalqaro integratsiyalashuviga qulay sharoit tashkil etish;
- Milliy ishlab chiqaruvchilarning mahsulotlari sotish bozorlarining kengayishi;
- Milliy ishlab chiqaruvchilarning manfaatlarini himoya qilish;
- Barqaror kredit-moliyaviy siyosatini tashkil etish, boshqa davlatlardan tashqi kredit olishni kamaytirish orqali ularga bog‘lanib qolishni oldini olish;
- Chet el banklari, sug‘urta va investitsion kompaniyalarni boshqarishda davlatning rolini oshirish.

Iqtisodiy xavfsizikning quyidagi darajalari mavjud:

- Xalqaro (global va mintaqaviy)
- Milliy
- Lokal (mintaqaviy yoki mamlakat ichidagi tarmoqlar)
- Xususiy (korxonalar va shaxs).

**Xalqaro iqtisodiy xavfsizlik** - shartnomalar va institutsional tuzilishni amalga oshirish borasidagi barcha xalqaro shartlar majmuasi bo‘lib, unda har bir jahon hamjamiyatidagi a’zo davlatning erkin saylash va o‘zining ijtimoiy–iqtisodiy taraqqiyot strategiyasini ishlab chiqishi, tashqi bosim uchramasligi, boshqalarni ishiga aralashmasligi, o‘zaromanfaatli va o‘zaro muvofiqlik asosida jahondagi boshqa davlatlar bilan hamkorligi.

Xalqaro iqtisodiy xavfsizlik taraqqiyot modellarning bog‘lanib qolishini, shuningdek, har bir xalqning o‘z yo‘lini tanlashda huquqini tan olish, manfaatlari hurmat qilinishi orqali iqtisodiy va siyosiy qaramlikni rad etadi.

**Tashqi qarz** - kredit olish orqali mamlakatning byudjet xarajatlarini moliyaviy qoplash natijasida shakllanadigan mamlakatning qarz summasi. Tashqi qarz mamlakatning iqtisodiyoti uchun og‘ir yuk bo‘lib, iqtisodiy konyunkturasining yomonlashuviga olib keladi. Biroq, tashqi qarz iqtisodiyotning o‘sishi uchun rag‘bat vazifasini ham bajarishi mumkin. Bu bilan birga mamlakatning real imkoniyatlarini hisobga olmay, haddan tashqari olingan tashqi qarzlar malakatni inqirozga va suverenitetining yo‘qotilishiga sabab bo‘lishi mumkin.

Amaliyotda deyarli barcha mamlakatlar tashqi moliyalashtirish manbalarni jalb qilishga harakat qiladilar, aks holda ularning ko‘pchiligida ichki kapital qo‘yilmalarini qo‘yish, ijtimoiy iqtisodiy islohotlarni o‘tkazish, tashqi qarzlar majburiyatini bajarish uchun byudjet taqchilligi-yu, ichki resurslar tanqisligiga uchraydi.

Yana bir iqtisodiy xavfsizlikka tahdid soladigan omil bu iqtisodiyotning haddan tashqari ochiqligi. Iqtisodiyot ochiqligi-jahon xo‘jaligi aloqalar va xalqaro mehnat taqsimotida maksimal qatnashishga ko‘zlangan iqtisodiy sistemadir. U boshqa davlatlar iqsodiyotiga bog‘liq bo‘lmagan avtarkiya iqtisodiy tuzumga qarshidir. Shuning uchun, iqtisodiyot ochiqligi normal holat va obyektiv zaruriyatdir. Biroq, mamlakatning ishlab chiqaruvchi, moliyaviy, bank tizimi va pul aylanishi kabi strategik sohalarni himoyalanganlik darajasini hisobga olgan holda ish ko‘rish lozim.

Iqtisodiy xavfsizlik turlarining mohiyatini vujudga kelish sabablarini o‘rganish, milliy manfaatlarga tahdidlarni aniqlash, ularning oldini olish va ulardan muhofazalanish chora-tadbirlari, mexanizmlarini ishlab chiqish hamda vujudga keltirishga imkon beradi. Buning uchun ushbu xavf-hatarlarni va

xavfsizlik darajasini aniqlash, ularning ko‘rsatkich mezonlarini o‘rganishga zarurut tug‘iladi.

**Tashqi iqtisodiy xavfsizlik** - shartnomalar va institutsional tuzilishni amalga oshirish borasidagi barcha xalqaro shartlar majmuasi bo‘lib, unda har bir jahon hamjamiyatidagi a’zo davlatning erkin saylash va o‘zining ijtimoiy - iqtisodiy taraqqiyot strategiyasini ishlab chiqishi, tashqi bosimga uchramasligi, boshqalarni ishiga aralashmasligi, o‘zaro manfaatli va o‘zaro muvofiqlik asosida jahondagi boshqa davlatlar bilan hamkorligi.

Globallashuv sharoitida tashqi iqtisodiy xavfsizlikni ta’minlash uchun quyidagilar taqoza etiladi:

Birinchidan, jahon xo‘jalik aloqalarida ishtirok etib, milliy ishlab chiqarish uchun qulay sharoitlar yaratish;

Ikkinchidan, jahonda sodir bo‘layotgan iqtisodiy, siyosiy noxush hodisalar salbiy oqibatlarining milliy iqtisodiyotga ta’sirini kamaytirishga erishish. Alohida ta’kidlash joizki, ochiq iqtisodiyot sharoitida tashqi tahdidlar ta’sirini butunlay yo‘q qilish, unga barham berish mumkin emas.

Mustaqillikning dastlabki yillarida iqtisodiy xavfsizlikka tahdid soluvchi quyidagi tashqi omillar mavjud edi:

1) eksport tarkibidagi xom- ashyo tovarlarining ustuvorligi, an’anaviy mashinasozlik tovarlari bozorlarining yo‘qotilishi, sobiq ittifoqdosh hududlar bilan aloqalarning yo‘qotilishi;

2) mamlakatning ko‘p turdagi mahsulotlar, shu jumladan, strategik ahamiyatdagi va oziq-ovqat mahsulotlari importiga qaramligi;

3) eksport va valyuta nazoratining yaxshi yo‘lga qo‘yilmaganligi, bojxona chegaralarining ochiqligi;

4) raqobatga bardoshli eksportni qo‘llab-quvvatlovchi moliyaviy, tashkiliy va axborot infratuzilmalarning rivojlanganligi va import tarkibining ratsional emasligi;

6) eksport - import operatsiyalariga xizmat ko‘rsatuvchi transport infratuzilmalarining rivoj topmaganligi;

7) ilmiy salohiyat oqimi;

8) kapital oqimi;

9) tashqi qarzlarning o‘sishi;

10) tijorat va iste’mol mollari bo‘yicha import qaramlikning ortishi.

Eksport tovarlariga narxlarning keskin pasayib ketishi yoki aksincha, import tovarlariga narxlarning keskin ko‘tarilib ketishi tashqi bozorga bog‘liq bo‘lgan iqtisodiyot uchun o‘ta xavfli hisoblanadi. Bu holat jahon moliyaviy inqirozi davrida yaqqol namoyon bo‘ldi.

Bundan tashqari, bozorlarda savdo qilish yoki mahsulot yetkazib beruvchi mamlakat yoki mamlakatlar guruhi tomonidan embargo kiritilishi ham iqtisodiyotning rivojiga xavf tug‘diradi. Shuningdek, bir mamlakatdan yoki mamlakatlar guruhidan ayrim turdagi mahsulotlarni keltirishda yuqori darajadagi qaramlikka, bog‘liqlikka yo‘l qo‘yib bo‘lmaydi. Chunki bu iqtisodiy qaramlikdan siyosiy jihatdan ta’sir ko‘rsatishdan foydalanishlari mumkin.

Milliy iqtisodiyot uchun uning eksporti tarkibida ikki-uch xil tovarning ustuvor o‘rinni egallashi, hatto eksport hajmining yarmidan ko‘pini tashkil etishi o‘ta xavfli holatlarni tug‘dirishi mumkin. Ko‘pgina rivojlanayotgan mamlaktlar tajribasi shuni ko‘rsatadiki, eksportning bunday tarkibi bunday tarkibi jahon bozori konyukturasi yomonlashgan sharoitda, ularga bo‘lgan talabning kamayishi oqibatida  iqtisodiyot halokatiga olib kelishi mumkin.

Mamlakat eksport qilayotgan xom- ashyo resurslarining jahon bozridagi narxlarning tushib ketishi oqibatida uning tashqi savdo aylanmasi pasayib ketadi. Natijada, valyuta tushumi kamayadi va bu hol mamlakat uchun zarur investitsiya loyihalarining bajarilishiga salbiy ta’sir ko‘rsatadi. Hatto milliy valyuta qadrning tushib ketishiga ham olib kelishi mumkin. Shuningdek, xom-ashyo ishlab chiqaruvchi milliy korxonalarning iqtisodiy - moliyaviy ahvoli

yomonlashadi. Ularning ba’zilari xonavayron bo‘ladi, ko‘pchiligi esa ishlab chiqarish hajmini kamaytirishga majbur bo‘ladi. Oqibatda, ish bilan band xodimlar soni qisqarib, ishsizlar soni oshadi. Davlat byudjetidan aholini ijtimoiy himoyalashga ajratilgan mablag‘ ko‘payib, ijtimoiy muammolar ham birmuncha keskinlashadi. Milliy iqtisodiyotning rivojlanish sur’atlari sekinlashadi yoki turg‘unlikka, tanglikka yuz tutadi.

Ochiq iqtisodiyotga o‘tish o‘ta darajadagi proteksionizmdan voz kechishni taqazo etadi. Ammo mamlakatni jahon xo‘jaligiga kirib borishi nuqtayi nazaridan istiqbolli bo‘lgan tarmoqlar va ishlab chiqarisharni himoya qilish, ya’ni selektiv proteksionizm zarurdir. Bu davrda iqtisodiy xavfsizlik nuqtai nazaridan vatanimizda ishlab chiqarilgan tovarlarni sotish bozorlarini, import xom- ashyo va sanoat mahsulotlari manbalarini diversifikatsiyalash, ko‘plab mamlakatlar bilan yomonlashgan munosabatlar o‘rniga boshqa mamlakatlar bilan bo‘ladigan iliq munosabatlar rivojlantiriladi.

Mamlaktning nafaqat iqtisodiy, shuningdek, siyosiy ahvoliga ham jiddiy xavf tug‘diruvchi tahdidlardan bir tashqi qarz muammosidir. Tashqi qarzning yuqori darajadaligining o‘ziyoq tashqi siyosat yuritishni shubha ostiga qo‘yadi. Mamlakat qarz bergan yirik kreditor mamlaktlarga qaram bo‘lib qoladi. Tashqi qarzlarni to‘lash uchun mamlakat qarzlardan kreditlarni belgilangan muddatlarda to‘lashni kafolatlaydigan ishlab chiqarish loyihalarini moliyalashtirishda foydalanishi hamda yangi obyektlarni ishlab chiqarilgan mahsulotlar eksportini kengaytirish mumkin.

Iqtisodiy globallashuvning g’oyaviy-mafkuraviy jihatlari:

- Iqtisodiy globallashuvdan bir tomonlama g’oyaviy-mafkuraviy maqsadlarni ko’zlash;
- Iqtisodiy globallashuvdan bir tomonlama ustunlikka erishishga intilish; Malakatlarning mustaqil iqtisodiy taraqqiyotiga halaqit qilish;
- Mamlakatlarning mustaqil iqtisodiy xususiyatlarini hisobga olmaslik;

- Iqtisodiy sanksiyalar qo’llash orqali mamlakatlarning iqtisodiy taraqqiyotiga ta’sir ko’rsatish;
- Iqtisodiy ustunlikdan foydalanib o’zining hayot tarzini eksport qilishga urinish;
- Umume’tirof etilgan demokratik prinsiplarga to’liq amal qilmaslik;
- Fuqarolarning ongini o’zgartirishga urinish;
- Mamlakatlarni obro’sizlantirishga urinish(rusofobiya, islomofobiya).

Ko‘rinib turibdiki, globallashuv sharoitida davlat iqtisodiy manfaat va xavfsizlikka tahdidni aniqlab, ularning oldini olish uchun iqtisodiy siyosat, maqsad va strategiyalarini ishlab chiqarishi muhim masalardan biridir.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Iqtisodiy hayotning globallashuvi va uning mohiyati.
2. Iqtisodiy globallashuvning ko‘rinishlari.
3. Iqtisodiy hayotning integratsiyalashishi va undan ko‘zlangan turli xil g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlar.
4. Jahon hamjamiyati iqtisodiy taraqqiyotidagi xilma-xillik va dunyoda iqtisodiy ustunlikka erishish maqsadlarining g‘oyaviy mohiyati.

## 5-mavzu: Globallashuv va uning siyosiy sohaga g‘oyaviy-mafkuraviy ta’siri

**Reja:**

1. **Siyosiy globallashuv tushunchasi, ma’no-mazmuni.**
2. **Siyosiy hayotda globallashuvning ta’siri, uning namoyon bo‘lish xususiyatlari va xalqaro siyosiy tashkilotlar.**
3. **Siyosiy globallashuvning g‘oyaviy-mafkuraviy soha bilan bog‘liqligi, uning turli xil ko‘rinishlari.**

**Siyosiy globallashuv tushunchasi, ma’no-mazmuni**

**Siyosiy globallashuv** - davlat vakolatlarining katta qismini transmilliy korporatsiyalarga, iqtisodiy birlashmalarga berishni targ‘ib qilgan holda muayyan hududdagi milliy davlatchilik «gegemonligi» ga barham berishni ifoda etuvchi mafkuraviy jarayon.

Siyosiy globallashuv – xalqaro siyosiy tuzilmalarning institutsionallashuvida namoyon bo’ladi.

Siyosiy globallashuv – milliy davlatchilik negizlarini e’tirof etgan holda, umuminsoniy demokratik prinsiplar, siyosiy tuzilmalar orqali xalqaro hamjamiyatning subyekti sifatida faoliyat yuritish prinsiplarida aks etadi.

Mustaqillikning dastlabki kunlaridayoq O‘zbekiston o‘zining milliy manfaatlariga mos keladigan puxta tashqi siyosiy yo‘lni belgilash, jahon hamjamiyatiga qo‘shilish, xorijiy mamlakatlar bilan siyosiy, diplomatik, iqtisodiy, ilmiy-texnikaviy, madaniy aloqalar o‘rnatish masalalariga katta e’tibor berdi va faol tashqi siyosat olib bordi.

O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti I.A.Karimov o‘zining “O‘zbekistonning o‘z istiqlol va taraqqiyot yo‘li” (1992 y.), “O‘zbekiston XXI asr bo‘sag‘asida: xavsizlikka tahdid, barqarorlik shartlari va taraqqiyot kafolatlari” (1997 y.), “Bizning bosh maqsadimiz-jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir” (2005 y.) va boshqa asarlarida mustaqil tashqi siyosat yuritish qoidalarini belgilab berdi.

O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasida mamlakat tashqi siyosati qoidalari qonunlashtirildi va bu jahondagi ko‘plab mamlakatlar bilan hamkorlik jarayonlari ortga qaytmasligining huquqiy kafolati bo‘lib xizmat qilmoqda. Bosh qomusimizning 17-moddasida shunday deyilgan, “O‘zbekiston Respublikasi xalqaro munosabatlarning to‘la huquqli subyektidir. Uning tashqi siyosati davlatlarning suveren tengligi, kuch ishlatmaslik yoki kuch bilan tahdid qilmaslik, chegaralarning daxlsizligi, nizolarni tinch yo‘l bilan hal etish, boshqa davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik qoidalariga va xalqaro huquqning umume’tirof etilgan boshqa qoidalari va normalariga asoslanadi”.[1]

O‘zbekistonni xalqaro huquq subyekti sifatida belgilaydigan, Respublikaning tashqi siyosiy va tashqi iqtisodiy aloqalarining tartibga soladigan qonunlar qabul qilindi. “O‘zbekiston Respublikasi tashqi siyosiy faoliyatining asosiy prinsiplari to‘g‘risida”gi, “chet el investitsiyalari va xorijiy investorlar faoliyatining kafolatlari to‘g‘risida”gi, “tashqi iqtisodiy faoliyat to‘g‘risida”gi, “O‘zbekiston Respublikasining tashqi siyosiy faoliyati konsepsiyasi to‘g‘risida”gi va boshqa qonunlar hamda normativ hujjatlar ana shular jumlasidandir.

Mamlakatimizning jahon xalqaro tinchligi va xavfsizligiga mos bo‘lib tushgan tinchliksevar tashqi siyosati,uni jahonda mustaqil davlat sifatida tezda tan olinishini ta’minladi. Bugungi kunda O‘zbekiston Respublikasining Davlat Mustaqilligini dunyodagi 180 dan ortiq davlat rasman tan oldi. 131 mamlakat bilan diplomatik aloqalar o‘rnatildi. Toshkentda 44 mamlakat o‘z elchixona va vakolatxonalarini ochgan. 30 dan ortiq mamlakatda O‘zbekistonning diplomatik vakolatxonalari ishlayapti. Respublikamizda 80 dan ortiq chet el vakolatxonalari va 20 dan ortiq hukumatlararo muassasalar faoliyat ko‘rsatayapti.[1]

Mustaqil O‘zbekiston diplomatiya sohasida o‘z salohiyati va an’analari borasida aniq asoslangan va uzoqqa mo‘ljallangan siyosatni olib bormoqda.

O‘zbekiston Respublikasi shunday ta’kidlaydi,- “bugun hech mubolag‘asiz, g‘urur va iftixor  bilan aytish mumkinki, mustaqillikka erishganimizdan buyon

[1] O’zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasi. Toshkent, “O’zbekiston”, 2014 y. 6-b.
[1] Ayupov O.Dunyo, siyosat, jamiyat. Guliston. 2014 y. 116 b.

o‘tgan tarixan qisqa davr ichida mamlakatimiz dunyo hamjamiyatida o‘zining munosib o‘rnini egalladi”[2].

O‘zbekistonning jahondagi obro‘-e’tibori yuksalib borayotgani, eng avvalo:

- yurtimizda demokratik va bozor iqtisodiyoti islohotlarini amalga oshirish natijasida qo‘lga kiritilayotgan ulkan idobiy o‘zgarishlarda, ulraning xalqaro hamjamiyat tomonidan e’tirof etilishida mujassam bo‘lmoqda:
- bu davlatimizning jahon ahliga yaxshi ma’lum bo‘lgan, mintaqamizda barqarorlik va xavfsizlikni mustahkamlashga qaratilgan tashabbuslarining amaliy samarasida o‘z ifodasini topmoqda;
- va nihoyat, bu mamlakatimizning xalqaro siyosat maydonida olib borayotgan har tomonlama puxta ishlangan, chuqur o‘ylangan tashqi siyosatining natijasi sifatida namoyon bo‘lmoqda.

O‘zbekiston tashqi siyosat sohasidagi vazifalarni hal etishda Birlashgan Millatlar Tashkiloti doirasidagi hamkorlikni rivojlantirishga alohida e’tibor bermoqda. Shanxay hamkorlik tashkiloti va YUNESKO bilan hamkorlikni yanada kengaytirishga e’tibor berilmoqda.

O‘zbekiston rivojlangan davlatlar bilan o‘zaro manfaatli va teng huquqli hamkorlik aloqalarini rivojlantirishga harakat qilmoqda. Ayniqsa, Rossiya, Janubiy Koreya, Xitoy,Yaponiya hamda Markaziy Osiyo davlatlari bilan hamkorlikni rivojlantirish O‘zbekiston tashqi siyosatining asosiy yo‘nalishlari hisoblanadi. Shu nuqtayi nazardan mazkur mavzuni o‘rganish dolzarb hisoblanadi.

**Siyosiy hayotda globallashuvning ta’siri, uning namoyon bo‘lish xususiyatlari va xalqaro siyosiy tashkilotlar**

O‘zbekiston mustaqillikning birinchi kunidan xalqaro tashkilotlarga a’zo bo‘lishga harakat qildi. Bugungi kunda O‘zbekiston ko‘plab xalqaro va mintaqaviy tashkilotlarning teng huquqli a’zosidir. O‘zbekiston Birlashgan Millatlar Tashkilotining teng huquqli a’zosi sifatida u bilan hamkorlik qiladi.

[2] Karimov I.A. Bizning bosh maqsadimiz- jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. Toshkent, “O’zbekiston”, 2005 y. 56-57 bb.

Siyosiy globallashuv - bu jahon siyosiy tizimining kengayib va mukammallashib borishini anglatadi.

Bu tizimga milliy davlatlar, ularning hukumat va hukumatlararo tashkilotlari, shuningdek, hukumatdan mustaqil global fuqarolik jamiyati elementlari kiradi, masalan, nodavlat va notijorat tashkilotlari hamda ijtimoiy harakatlar. Siyosiy globallashuvning asosiy jihatlaridan biri - milliy davlatchilik ahamiyatining pasayishi va siyosiy maydonda boshqa «oʼyinchi»larning oʼsishi.

Birlashgan Millatlar Tashkilotining tashkil etilishi va mavjudligi siyosiy globallashuvning mumtoz namunalaridan biri hisoblanadi.

Xalqaro tashkilot - davlatlararo shartnoma bilan doimiy asosda tuzilgan, doimiy organlari boʼlgan, xalqaro -huquqiy maqomga boʼlgan va xalqaro huquqning umumeʼtirof etilgan tamoyillari va normalariga muvofiq umumiy maqsadlarga erishish uchun harakat qiladigan suveren davlatlar birlashmasi. Bunday tashkilotlar xalqaro huquq subyektlari sifatida tan olingan.

Xalqaro tashkilotlarning klassifikatsiyasi:

1. Universal xalqaro tashkilotlar;

2. Mintaqaviy;

3. Mintaqalararo.

1945- yil 24- oktyabrda tashkil qilingan Birlashgan Millatlar Tashkiloti dunyoda tinchlik va  xavfsizlikni saqlash, unga rahna soluvchilarga nisbatan chora tadbirlar qo‘llash, millatlarning teng huquqliligi va o‘z taqdirini o‘zi belgilash tamoyili asosida do‘stona munosabatlarni shakllantirish va rivojlantirish, iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy harakterdagi xalqaro muammolarni hamkorlikda hal qilish borasida samarali faoliyat ko‘rstamoqda.

O‘zbekiston 1992- yil 2- martda Birlashgan Millatlar Tashkilotiga a’zo bo‘lgandan buyon uning tuzilmalari ixtisoslashgan tashkilotlari bilan turli sohalarda hamkorlik qilmoqda. 1993 -yil 24 -oktabrda  Toshkentda Xolid Malik boshchiligida BMTning O‘zbekistondagi vakolatxonasi faoliyat ko‘rsata boshladi.

Vakolatxona tarkibiga BMTning Taraqqiyot dasturi axborot va ijtimoiy aloqalar bo‘yicha bo‘limi, giyohvandlik moddalariga qarshi kurash bo‘limi, fan madaniyat va ta’lim masalalari bo‘yicha bo‘limi, qachoqlar ishlari bo‘yicha Oliy komissar boshqarmasi, xalqaro bolalar jamg‘armasi, sanoat taraqqiyot tashkiloti, jahon sog‘liqni saqlash tashkiloti, Xalq-ahvoli jamg‘armasi va BMTning ko‘ngillilar dasturi kiradi.

1993- yildan boshlab O‘zbekistonda amalga oshirilayotgan BMTning taraqqiyot dasturi loyihalarining umumiy qiymati 17,5 million AQSH dollarini tashkil etadi.[1]

Respublikamizda 4 ta asosiy sohalar bo‘yicha BMTning uzoq muddatli dasturlari amalga oshirildi.

Birinchi soha, barqaror, mustahkam daromad manbayini tashkil qilish bilan bog‘liq.

U kichik va o‘rta tadbirqorlikni mikrokreditlash sxemasini rivojlantirish uchun qulay muhit yaratish vositasida aholining turmush darajasini oshirishga yo‘naltirilgan.

Ikkinchi soha, atrof-muhitni muhofaza qilishga katta kuch va imkoniyatni safarbar qilish;

Uchinchi ustuvor soha, bu o‘zgarishlar uchun inson resurslarini rivojlantirish. Bu dastur doirasida yuqori bilimga ega bo‘lgan O‘zbekiston yoshlarining axborot va kommunikatsiya texnologiyasi yutuqlaridan to‘la foydalanishga yordam berish ko‘zda tutilgan. Shu dastur doirasida axborot texnologiyasidan keng foydalanish uchun kichik va o‘rta biznesga yordam beriladi;

To‘rtinchi yo‘nalish, mamlakat taraqqiyotining turli xil sohalariga doir resurslarga yo‘l topishni ta’minlashda hukumatga yordam berish hamda bu

---

[1] O’zbekiston ovozi. 1999 yil noyabr

masalalar bo‘yicha maslahat xizmati ko‘rsatish, tashqi yordamlarni muvofiqlashtirish masalalarida hukumatni qo‘llab-quvvatlash nazarda tutilgan.[1]

Uzoq muddatli loyihalardan tashqari BMT favqulodda holatlarda ham O‘zbekistonni qo‘llab-quvvatlamoqda. Masalan: Qoraqalpog‘iston va Xorazmdagi qurg‘oqchilik oqibatlarini bartaraf etishda bu xalqaro tashkilot yaqindan yordam bermoqda.

2003-2004- yillarga mo‘ljallangan hamkorlik dasturiga ko‘ra, taraqqiyot dasturi turli loyihalarning ijrosi uchun 75 million 770 ming AQSH dollari ajratildi.

Xususan, 2002- yilda bunday maqsad uchun 14 million 497 ming dollar mablag‘ sarflandi.

Ekologiya muammosini hal qilish bo‘yicha BMT bilan hamkorlikda muayyan ishlar amalga oshirildi.

Birinchi Prezident I.A.Karimov aynan BMT minbaridan turib Markaziy Osiyo xalqlarining dardi bo‘lmish Orol dengizi taqdiri bugungi kunda allaqachon mintaqaviy muammo doirasidan chiqib, xalqaro ahamiyat kasb etganini ta’kidladi. Jumladan, yurtimiz rahbari Orol dengizi fojiasini Birlashgan Millatlar Tashkiloti xalqaro moliyaviy tuzilmalar, shuningdek, rivojlangan mamlakatlar ko‘magi bilangina bartaraf etish mumkinligini aytgan edi.

O‘zbekiston mustaqillikka erishgach 90 dan ortiq xalqaro shartnomalar va konvensiyalarga, inson huquqlari bo‘yicha 38 ta konvensiyaga qo‘shildi. BMT kotibiyati ajratib bergan 22 ta asosiy bitim konvensiyalardan 19 tasini O‘zbekiston ratifikatsiya qildi. Ular orasida Inson huquqlari Umumjahon Deklaratsiyasi, fuqarolik va siyosiy huquqlar, iqtisodiy va madaniy huquqlari to‘g‘risidagi onalikni muhofaza qilish to‘g‘risidagi konvensiyalar bor.

1995-yilda Oliy Majlisning Inson huquqlari bo‘yicha Vakili (Ombudsman), 1996-yilda Oliy Majlis huzuridagi Amaldagi qonunchilik monitoringi instituti, 1996-yilda Inson huquqlari bo‘yicha Respublika milliy markazi, 1997-yilda “Ijtimoiy fikr” jamoatchilik fikrini o‘rganish markazi tashkil qilindi.

---

[1] Narodnoe slova. 2001. 28 dekabr

BMT vakolatxonasi faoliyatining muhim yo‘nalishlaridan biri O‘zbekistonda amalga oshirilayotgan iqtisodiy va siyosiy islohotlar yuzasidan maslahatlar va amaliy yordam berishdan iboratdir.

BMT ning taraqqiyot dasturi tomonidan chiqarilgan “O‘zbekistonda ijtimoiy siyosat va iqtisodiy o‘tish” kitobida qayd qilinishicha garchi O‘zbekistonda iqtisodiy islohotlar ancha sekinlik bilan boshlangan bo‘lsa-da lekin qisqa vaqt ichida ular jadallashtirib va O‘zbekiston sobiq Sho‘ro hududida bo‘lgan mustaqil davlatlarga nisbatan bozor iqtisodiyotiga bosqichma-bosqich o‘tishda mahsulot ishlab chiqarishning keskin kamayib ketishining oldini olishda, daromadning pasayishi va kambag‘allikning keng yoyilishiga qarshi chora-tadbirlar ko‘rishda katta muvaffaqiyatlarga erishdi.

Hozirgi vaqtda iqtisodiy islohotlarni rivojlantirishning “O‘zbek modeli” jahon hamjamiyatining katta e’tiboriga sazovor bo‘lmoqda. 1998-yil 7-oktyabrda Toshkentda bo‘lib o‘tgan “Bozor iqtisodiyotiga o‘tishning o‘zbekcha modeli” mavzuidagi xalqaro ilmiy-amaliy konferensiya buning dalilidir.

Bu konferensiyada BMT Vakolatxonasi, Jahon banki, Xalqaro valuta jamg‘armasi vakillari, Finlandiya, Gollandiya, AQSH, YAponiya, Rossiyadan kelgan mutaxassislar ishtirok etishdi.

O‘zbekistonda insoniyat taraqqiyoti to‘g‘risidagi ma’lumotnomalar 1995-yildan e’tiboran har yili tayyorlab kelinadi. Ma’lumotnomaning asosiy vazifalari - mamlakatda amalga oshirib kelinayotgan siyosatni inson taraqqiyoti nuqtayi nazaridan turib tahlil qilish, har qanday jamiyatda muqarrar ravishda paydo bo‘ladigan muammolarni aniqlash, ularni hal etishning mumkin bo‘lgan yo‘llarini topishdan iborat.

Bu respublikamizning jahon tizimidagi hissasi va o‘rnini aniqlash imkonini beradi. Yurtimizda bolalarni ijtimoiy himoya qilish ko‘lami tobora kengayib bormoqda.

O‘zbekiston bilan BMT o‘rtasidagi har tomonlama aloqalar doirasida Xalqaro bolalar jamg‘armasi (YUNISEF) bilan hamkorlik ham samarali

bo‘lmoqda. 1994 yil mart oyida O‘zbekistonda vakolatxonasini ochgan YUNISEF o‘z faoliyatini sakkizta dastur bo‘yicha amalga oshirmoqda.

O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning “Yangi O’zbekiston strategiyasi” nomli asarida: «Yangi O’zbekistonning tashqi siyosati mintaqaviy va xalqaro tashkilotlar bilan o’zaro manfaatli hamkorlikning yangi davrini boshlab berdi.

Mamlakatimiz Birlashgan Millatlar Tashkiloti bilan muloqotni va hamkorlikni rivojlantirishga muhim ahamiyat qaratmoqda. So‘nggi yillarda BMT va uning institutlari - Inson huquqlari bo’yicha oliy komissar boshqarmasi va Inson huquqlari kengashi bilan o’zaro hamkorlik darajasini oshirishga erishdik.»[25] deb xalqaro tashkilotlar bilan hamkorlik borasida erishilgan yutuqlarni alohida ta’kidladi.

YUNISEF shu dasturlar doirasida O‘zbekistonga sifatli ovqatlanish, ta’lim, toza ichimlik suvi, bolalar huquqlarini himoya qilish, sog‘liqni mustahkamlash kabi bolalarga taaluqli muammolarni hal etishga ko‘maklashayapti.

Davlatimiz boshlig‘i o‘z ma’ruzalarida Markaziy Osiyoda tinchlik va barqarorlikni ta’minlashga qaratilgan bir qator takliflar kiritdi.

Bular: Markaziy Osiyoda xavfsizlik va hamkorlik masalalari yuzasidan BMTning seminarini chaqirish; Markaziy Osiyoni yadrosiz mintaqa deb e’lon qilish; BMT Xavfsizlik kengashi huzurida vujudga kelib turgan xalqaro nizolarni tahlil qilish va buning uchun maxsus guruh tashkil etish; Markaziy Osiyoda Narkobiznesga qarshi birgalikda kurash olib borish uchun BMTning mintaqaviy komissiyasini tashkil etish.

Birinchi Prezident I.A.Karimovning BMT tarkibida terrorizmga qarshi kurash bo‘yicha xalqaro markaz tashkil etish taklifini e’tiborga olib, BMT 2001-yil 28-sentyabrda 1373 rezalyusiyasiga muvofiq terrorizmga qarshi kurash bo‘yicha qo‘mita tashkil etish to‘g‘risida qaror qabul qildi.

---

[25] Mirziyoev Sh.M. Yangi O’zbekiston strategiyasi.-T.: O’zbekiston, 2021. 347-bet.

BMT xavfsizlik kengashi qoshida terrorizmga qarshi kurash bo‘yicha qo‘mita tashkil etilishi bilan O‘zbekiston tashabbusi siyosiy jihatdan amalga oshdi.

Afg‘on mojarosini hal qilish va Afg‘onistonda barqarorlik o‘rnatish masalalari bo‘yicha O‘zbekiston bilan BMT hamkorlikda juda katta ishlar amalga oshirildi. 2002-yil 18-oktabrda BMT Bosh kotibining O‘zbekistonda bo‘lishi va Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov bilan uchrashuvi hamkorlikni yanada kengaytirishga turtki bo‘ldi.

O‘tgan yillar davomida BMTning O‘zbekistondagi vakili vazifasini bajargan katta obro‘ga ega bo‘lgan Holid Malik, Pavel Kral, Richard Konray mamlakatimizning bu xalqaro tashkilot bilan hamkorligining kengayishiga, Markaziy Osiyo mintaqasida tinchlik va xavfsizlikni ta’minlashga o‘zlarining katta hissalarini qo‘shdilar.

O‘zbekiston BMT ga teng huquqli a’zo bo‘lib va hamkorlik qilib, avvalo, dunyoviy e’tiborga sazovor bo‘ldi.

Dunyo ovozi O‘zbekning ovozi yangrog‘ida yanada qudratliroq yangradi. O‘zbekistonning Birlashgan Millatlar Tashkiloti bilan hamkorligi, mamlakatimiz taraqqiyotini jadallashtirishga, Markaziy Osiyoda tinchlik va xavfsizlikni ta’minlashga xizmat qilmoqda.[1]

BMT Bosh Assambleyasining 61 va 63-sessiyalarida tashkilotga a’zo davlatlarning ko‘pchilik ovozi bilan “Markaziy Osiyoda yadro qurolidan xoli hudud” Rezolyutsiyasi qabul qilindi. 2009-yilning mart oyidan boshlab esa, ushbu Shartnoma kuchga kirdi.

Chunonchi, 2010-yil 20-21- sentabr kunlari BMT Bosh Assambleyasining Ming yillik taraqqiyot maqsadlari bo‘yicha oliy darajadagi yalpi majlisida so‘zlagan nutqida ham Yurtboshimiz Afg‘oniston masalasiga yana bir karra to‘xtalib o‘tdi.

[1] Abdullaev O. O’zbekistonning xalqaro tashkilotlar bilan hamkorligi. Urganch. 2005 y. 9 bet

Hozirda Afg‘onistondagi vaziyat, afsuski,ancha murakkabligicha qolmoqda. AYSEF deb atalmish koalitsion qo‘shinlarning 2014-yilgacha va undan keyin qo‘shni Afg‘oniston hududidan olib chiqib ketilishining e’lon qilinishi ushbu mamlakat va uning atrofidagi vaziyatning yanada chigallashuviga, terrorizm, ekstremizm va narkotrofikning yanada kuchayishiga turtki bermoqda.[1]

Vujudga kelayotgan ana shunday vaziyatda voqealarning salbiy ravishda rivojlanishining oldini olish uchun O‘zbekiston tomonidan taklif etilgan “6+3” muloqat guruhining tuzilishi eng maqbul variant sifatida Afg‘onistonda tinchlikning o‘rnatilishi va mustahkamlanishi jarayoniga muhim hissa qo‘shish mumkin.

2010- yil 4-5- aprel kunlari BMT Bosh kotibi Pan Gi Mun O‘zbekistonga tashrif buyurib dastlab Nukus shahrida Orol bo‘yidagi ekologik vaziyatni yaxshilash borasida amalga oshirilgan ishlarga bag‘ishlangan taqdimot marosimida ishtirok etdi va Orol bo‘yidagi ekologik vaziyat bilan yaqindan tanishdi. BMT Bosh kotibi Islom Karimov bilan uchrashganda, “O‘zbekiston va BMT o‘rtasidagi umumiy masalalarni hal etish doirasida o‘zbekistonlik hamkorlarimiz bilan birgalikda ishlashdan mamnunman, Orol dengizini ko‘rib, bu falokatning butun mintaqa ekotizmiga yetkazgan salbiy ta’siri nechog‘lik katta ekanligiga ishonch hosil qildim. Murakkab ekologik sharoitda yashayotgan odamlar bilan uchrashdim. Qariyb butun mintaqa aholisi boshidan kechirayotgan ofatni tasavvur qilishning o‘zi og‘ir”, deb ta’kidlab, davlatimiz rahbarining bu boradagi tashabbuslari naqadar asosli va muhim ekanligini yana bir bor e’tirof etdi.[2]

Pan Gi Mun Orol muammosini hal etishga ko‘maklashishga, ushbu ekologik fojia oqibatlarini bartaraf qilish uchun BMTning ekspert salohiyati, moliyaviy va boshqa resurslarini jalb etish borasida barcha sa’y- harakatlarni safarbar qilishga tayyor ekanini bildiradi.

[1] Jo’raev K. Tinchlik yo’lidagi samarali hamkorlik. “Adolat”, 2013 y. 1 mart
[2] Samadov A. Hamkorlikning yuksak samaralari.Vatanparvar. 2013 y. 25 oktabr

O‘zbekiston va BMTning ekologiya sohasidagi hamkorligi doirasida Orolbo‘yidagi vaziyat degradatsiyasining oldini olish va Orol fojiasi oqibatlarini engillashtirish bo‘yicha qabul qilingan tezkor choralar ustuvor ahamiyatga ega.

Orol dengizi ekologik fojiasining jiddiyligini inobatga olgan holda, 2008-yilning 11-12- mart kunlari Toshkent shahrida O‘zbekiston va BMT vakillarining faol ishtirokida “Orol muammosi, uning ahvoli genofondi, o‘simlik va hayvonot dunyosiga ta’siri, oqibatlarini yengillashtirish borasida xalqaro hamkorlik choralari” mavzusidagi xalqaro konferentsiya o‘tkazildi.

2014-yil 28-oktabr kunlari Urganch shahrida Birinchi Prezidenti Islom Karimov tashabbusi bilan xalqaro tashkilotlar, shu jumladan Birlashgan Millatlar Tashkiloti ishtirokida “Orol dengizi mintaqasidagi ekologik ofat oqibatlarini yumshatish bo‘yicha hamkorlikni rivojlantirish” mavzusida xalqaro konferensiya bo‘lib o‘tdi.[1]

O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti Islom Karimovning xalqaro konferensiya ishtirokchilariga tabrigida ta’kidlaganidek, “Amudaryo va Sirdaryoning Orolga umumiy quyulish hajmi keyingi ellik yil ichida qariyb 5 barobar, Orol dengizining suvi 14 barobardan ko‘proq kamaydi, uning sho‘rlanish darajasi esa deyarli 25 marta ortdi. Bu Orol dengizida ilgari bo‘lgan baliq va boshqa dengiz mavjudotlarning deyarli butkul yo‘qolishiga olib keldi. Orolning qurigan qismi o‘rnida hosil bo‘lgan 5,5 mln gektardan ortiq maydondagi yangi Orolqum sahrosi tobora butun Orolbo‘yi mintaqasiga yoyilmoqda. Bu erdan har yili atmosferaga qariyb 100 mln tonna chang va zaharli tuzlar ko‘tarilib, qum bo‘ronlari va kuchli shamollar bilan mazkur hududdan ancha olis bo‘lgan mintaqalarga ham tarqalmoqda.”[2]

BMT Bosh kotibi Pan Gi Mun o‘z videomurojaatida dunyodagi keng ko‘lamli antropogen halokatlardan biri deb e’tirof etilgan va millionlab aholi hamda atrof-muhitga katta zarar etkazayotgan Orol bo‘yi mintaqasidagi ekologik

---

[1] Ishonch. 2014 y. 30 oktabr
[2] Karimov I.A. “Orol dengizi mintaqasidagi ekologik ofat oqibatlarini yumshatish bo’yicha hamkorlikni rivojlantirish” mavzusidagi xalqaro konferentsiya ishtirokchilariga tabrigi. Ishonch. 2014 y. 30 oktabr

bo‘ron muammolari muhokamasiga bag‘ishlangan ushbu xalqaro konferensiyani o‘tkazish muhimligini ta’kidladi.[3]

Ikki tomonlama munosabatlarda xavfsizlik, ekologiya, iqtisodiy rivojlanish, ta’lim va sog‘liqni saqlash kabi masalalardan tashqari BMTni isloh qilish, xususan, uning organlari faoliyati samaradorligini oshirish masalalariga ham alohida e’tibor qaratilmoqda.

Davlatimiz rahbari BMT Bosh Assambleyasining 48, 50, 55, 65 - sessiyalaridagi ma’ruzalarida xalqaro ahamiyatga ega bo‘lgan ko‘plab dolzarb masalalarni ko‘tarib chiqdi. Bular; Markaziy Osiyoda xavfsizlik va hamkorlik masalalari bo‘yicha BMTning doimiy faoliyat yurituvchi seminarining chaqirtirilishi; BMT xavfsizlik kengashi xuzurida, yuzaga kelayotgan majoralarni tahlil qilish va istiqbolini belgilash bo‘yicha maxsus guruh tuzish; Markaziy Osiyoni yadro qurolidan holi xudud deb e’lon qilish; Markaziy Osiyo mintaqasida norkobiznesga qarshi hamkorlikda kurashish uchun BMTning mintaqaviy komissiyasini tuzish; Orol muammosi bo‘yicha BMTning maxsus komissiyasini tuzish; Xavfsizlik Kengashi xozirgi dunyoning ijtimoiy, iqtisodiy, etnik madaniy, diniy, ma’naviy jihatdan g‘oyat xilma-xilligini bar-baravar tarzda aks ettirish, Markaziy Osiyo mintaqasida kimyoviy-bakteriologik qurollar ustidan xalqaro nazorat o‘rnatish, BMT bosh kotibining vakolatlarini kengaytirish, BMT xavfsizlik kengashi doimiy a’zolarini ko‘paytirish, Afg‘oniston muammosini tinch yo‘l bilan hal etish va boshqa taklif va tavsiyalardir.

Bular yuzasidan BMT va O‘zbekiston hamjihatligida harakat qilmoqda.

Bugungi kunda mamlakatimiz BMTning qator tarkibiy tuzilmalari-taraqqiyot dasturi, Aholishunoslik bo‘yicha jamg‘armasi, giyohvandlik va jinoyatchilikka qarshi kurash boshqarmasi, jahon sog‘liqni saqlash tashkiloti, Bolalar jamg‘armasi (YUNISEF) OIV/OITS bo‘yicha birlashgan dasturi, ta’lim, fan va malaniyat masalalari bo‘yicha tashkiloti bilan faol hamkorlik qilib kelmoqda.

[3] Ishonch 2014 y. 30 oktabr

Jumladan, BMTning taraqqiyot dasturi O‘zbekistonda ko‘p yillardan buyon faoliyat olib boradi. O‘tgan yili 3ta asosiy yo‘nalishda ish olib borildi. **Birinchi yo‘nalish-** energiya tejamkorlik va yashil iqtisodiyot, taraqqiyot dasturining mazkur loyihasi bo‘yicha BMT O‘zbekiston hukumati bilan hamkorlikda energiyani tejagan holda rivojlanishga va ekologik barqarorlikni ta’minlashga ko‘maklashmoqda. **Ikkinchi yo‘nalish-** biznes sohasida va davlat boshqaruvida, O‘zbekiston mintaqalarida xizmatlar ko‘rsatish kontseptsiyasi ilgari surildi. Bu sohada taraqqiyot dasturi loyihasi doirasida O‘zbekistonning turli mintaqalarida “Yagona oyna markazlari” faoliyat yuritmoqda. **Uchinchi yo‘nalish-** O‘zbekiston Respublikasi mehnat va aholini ijtimoiy muhofaza qilish vazirligi bilan hamkorlikdagi “Bandlikni ta’minlashda ijtimoiy hamkorlik” loyihasi asosida nogironligi bo‘lgan insonlar va boshqa ijtimoiy zaif guruh vakillari bandligini ta’minlashga yordam berildi.

Fan, ta’lim va madaniyat sohalarini rivojlantirish, qadimiy obidalarni asrab-avaylash borasida BMT qoshidagi YUNESKO tashkiloti bilan O‘zbekistonning munosabatlari izchil rivojlanib borayapti.

Bir so‘z bilan aytganda o‘tgan davr maboynida O‘zbekiston Respublikasi Birlashgan Millatlar Tashkilotining faol a’zolaridan biriga aylandi. Mana yigirma uch yildirqi, mamlakatimiz ushbu xalqaro tashkilot bilan uzviy hamkolik qilib, dunyoda va mintaqada tinchlik va barqarorlikni ta’minlashga munosib hissa qo‘shib kelmoqda. Mamlakatimizning BMT doirasida global va mintaqaviy masalalarda ko‘tarib chiqqan tashabbuslari ko‘plab ijobiy sa’y-harakatlarning boshlanishiga sabab bo‘libgina qolmay, O‘zbekistonning xalqaro maydondagi nufuzini yuksaltirishga ham munosib xizmat qilmoqda. Dunyoda tinchlik va barqarorlikni, xalqlar o‘rtasidagi hamkorlik va hamjihatlikni ta’minlash yo‘lida O‘zbekiston va BMT hamkorligi bundan keyin ham izchil davom etaveradi.

Birlashgan Millatlar Tashkilotining 1946 -yil 14- noyabrda faoliyat boshlagan ta’lim, fan madaniyat masalalari bo‘yicha tashkiloti YUNESKOga

hozir dunyoning 185 mamlakati a'zo. Shulardan 165 tasi tashkilot bosh qarorgohi joylashgan Parij shahrida o'zining doimiy vakolatxonasiga ega.[1]

YUNESKOning maqsadi xalqlar o'rtasida ta'lim, fan madaniyat kabi sohalardagi hamkorlikni rivojlantirish orqali dunyo miqyosida tinchlik va barqarorlikni ta'minlashga hissa qo'shishdir.

YUNESKO 58 yillik faoliyati davomida o'zining ma'rifatparvar g'oyalari bilan dunyoning har bir nuqtasiga kirib bordi. YUNESKO uchun dunyoning barcha xalqlari teng. Ularning o'tmishi, bugungi kuni, o'ziga xos yashash tarzi va xilma-xil madaniyatini birday e'zozlaydi. Garchi mazkur tashkilot dunyoda maorifni rivojlantirish, madaniy merosini asrash va kommunikatsiyani yuksaltirishga ixtisoslashgan bo'lsa-da, ammo jahonda yalpi xavfsizlikni saqlashdagi o'rni ham beqiyos.

1999-2007- yillarda YUNESKOning direktori lavozimida Yaponiyalik, 1937-yilda tug'ilgan Konchiiro Matsuuro faoliyat ko'rsatdi.

U Xorazm Ma'mun akademiyasining 1000 yillik yubileyi arafasida Xorazmga tashrif buyurdi. Unda Xorazm katta taassurot qoldirdi.

**Siyosiy globallashuvning g'oyaviy-mafkuraviy soha bilan bog'ligi, uning turli xil ko'rinishlari**

Mustaqillik yillarida mamlakatimizda Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov rahnamoligida qadimiy yodgorliklarni asrab-avaylash, buyuk bobokalonlarimiz nomlarini ulug'lash, dunyoga tanitish, xalqimizning dunyo sivilizatsiyasiga qo'shgan hissasini haqqoniy baholash, umuman qadimiy madaniyatimiz, urf-odat va an'analarimizni tiklash va targ'ib qilish borasida buyuk ishlar amalga oshirildi.

Bunda O'zbekiston YUNESKO hamkorligining ahamiyati katta bo'lmoqda. Bu obro'li tashkilot, o'zbek xalqining jahon madaniyati xazinasiga qo'shgan hissasini inobatga olib, Abu Rayhon Beruniy, Ibn Sino kabi buyuk mutafakkir bobolarimiz tavalludining 1000 yilligini, Al-Xorazmiyning 1200 yilligini,

[1] Xalq so'zi. 2012 y. 2noyabr

Samarqandning 2500 yilligi, Toshkent shahrining 2000 yilligini nishonlashga bosh qosh bo‘lgan.[1]

Mamlakatimiz istiqlolga erishgandan so‘ng YUNESKO bilan aloqalar yangi, yuksak bosqichga ko‘tarildi. O‘zbekiston 1993-yil 29-oktabrda YUNESKO ga to‘laqonli a’zo bo‘ldi.

YUNESKO o‘zining Markaziy Osiyodagi faoliyatining ustuvor yo‘nalishi sifatida quyidagilarni belgilagan:

- Ta’limni isloh qilish va uni rejalashtirish hamda boshqarishni kuchaytirish;
- Madaniy merosni saqlash va madaniy turizmni rag‘batlantirish;
- Mustaqil matbuot, radio va televideniyani rivojlantirish;
- Axborotdan foydalanish va yozma merosni saqlash.

“Biz degan edi Islom Karimov YUNESKO ning 1996- yilda bo‘lib o‘tgan ijroiya Kengashi sessiyasida, avvalo, ma’naviy sohada, fan, madaniyat, ta’lim va axborot sohalarida integratsiyalashuvni yoqlab chiqamiz”.[2]

YUNESKO ning qarori bilan Sohibqiron Amir Temurning 660 yilligi, Buxoro va Xiva shahrlarining 2500 yilligi, Imom al Buxoriy va Ahmad Farg‘oniyning tavallud ayyomlari, “Avesto”ning 2700 yilligi, “Alpomish” xalq dostonining 1000 yilligi, Termiz shahrining 2500 yilligi, Shahrisabzning 2700 yilligi, Xorazm ma’mun akademiyasining 1000 yilligi xalqaro maydonda keng nishonlandi.

O‘zbekistonda to‘rt mingdan ortiq me’yoriy yodgorliklar va osori-atiqalar mavjud. Ularning ko‘pchiligi YUNESKO tomonidan jahon madaniyatining muhim yodgorligi sifatida tan olingan.[3]

Buxoro, Xiva, Samarqand shaharlari, shuningdek, Usmon Qur’oni, Toshkentdagi Abu Rayxon Beruniy nomidagi qo‘lyozmalar institutining qadimiy qo‘lyozmalar turkumi “Jahon umuminsoniy qadriyatlar” ro‘yxatiga kiritildi.

---

[1] Xalq so’zi. 1995 yil 28 noyabr
[2] Karimov I.A. Bunyodkorlik yo’lidan. 1996 y. 332 bet
[3] Markaziy osiyo madaniyati. 2002y 7son

1998-yil 6-noyabrda YUNESKO ijroiya kengashi 155-sessiyasi yakunlovchi majlisining Toshkentda o‘tkazilishi jahon ahamiyatiga molik voqea bo‘ldi. Unda dunyoning turli mamlakatlaridan 47 delegat ishtirok etdi.

Ijroiya kengash sessiyada O‘zbekiston Birinchi Prezidenti Islom Karimovga insoniy ideallarni e’zozlagan, madaniy qadriyatlarni tiklash va saqlashdagi, ilmiy merosni o‘rganishdagi xizmatlari uchun YUNESKOning Abu Ali Ibn Sino nomidagi oltin medali taqdim etildi.[1]

Birinchi Prezidentimizning YUNESKO oltin medali bilan mukofotlanishi Respublikamizda ro‘y berayotgan juda katta ijtimoiy-iqtisodiy va madaniy o‘zgarishlarni xalqaro hamjamiyat tomonidan shak-shubhasiz e’tirof etilganligini ko‘rsatadi.

2002-yil yanvar oyida O‘zbekiston Respublikasi YUNESKO va Bonn Universitetining ilmiy taraqqiyot markazi bilan “Xorazm viloyati yer va suv resurslaridan foydalanishni iqtisodiy va ekologik restrukturizatsiya qilish” loyihasini amalga oshirish borasida hamkorlik yo‘lga qo‘yildi.

Loyihani amalga oshirish markazi Al-Xorazmiy nomidagi Urganch davlat Universiteti bo‘lib, Orol bo‘yi regionidagi muammolarni hal qilish bo‘yicha katta ishlar olib borilmoqda.

2002-yil iyul oyida Xiva shahrida YUNESKOning hamkorlikdagi loyihasi doirasida BMTning Aholishunoslik jamg‘armasi va “Kamolot” respublika yoshlar ijtimoiy xarakati “11-iyul Umumjahon Aholishunoslik kuni”ga bag‘ishlangan katta tadbir o‘tkazildi.

2002- yilda O‘zbekiston YUNESKOga  a’zo davlatlar orasida birinchi bo‘lib, 2001- yilda ta’sis etilgan “Tinchlik ustuni” sovrini bilan mukofotlandi. Bu Birinchi Prezidentimiz rahbarligida hukumatimiz olib borayotgan tinchlikparvar siyosatining dunyodagi yuksak e’tirofidir.

YUNESKO kabi jahon miqyosida faoliyat yurituvchi xalqlar o‘rtasida tinchlik va hamkorlik g‘oyalarini targ‘ib qiluvchi tashkilotlar nechog‘li kerak

---

[1] O’zbekiston ovozi. 1998 y. 7 noyabr

ekani, ular bilan hamkorlik qilish qanchalik muhim ahamiyat kasb etishi yanada yorqinroq namoyon bo‘lmoqda.[2]

YUNESKO ning yurtimizdagi vakolatxonasi ham samarali faoliyat yuritib kelmoqda. Madaniy va tabiiy merosni aniqlash, muhofaza qilish sohasidagi hamkorlik ham e’tiborga loyiq. Davlatimizning Umumjahon madaniy va tabiiy merosini muhofaza qilish to‘g‘risidagi Konvensiyaga qo‘shilish bu borada mustahkam asos yaratish imkonini berdi.

Birinchi Prezidentimiz boshchiligida tarixiy obidalar, muqaddas qadamjolarni  asrab-avaylash, ajdodlarimiz boy merosini o‘rganish va targ‘ib qilish, ilm-fan, ta’lim sohalarini izchil rivojlantirish borasida amalga oshirilayotgan ishlar xalqaro miqyosda keng e’tirof etib kelinmoqda. Xususan, milliy madaniyatni rivojlantirish, madaniy-tarixiy yodgorliklarni asrab-avaylash va YUNESKO bilan hamkorlikni mustahkamlashga qo‘shgan hissasi, xalqlar o‘rtasidagi do‘stlik va hamkorlikni mustahkamlash, madaniyatlararo va dinlararo muloqotni rivojlantirish hamda madaniy rang-baranglikni qo‘llab-quvvatlash borasidagi ulkan xizmatlari uchun davlatimiz rahbari YUNESKO ning ikki oliy nishoni- “Abu Ali ibn Sino” hamda “Borobudur” oltin medallari bilan taqdirlangan.[1]

YUNESKO tomonidan 2003- yilda “Barqarorlik va taraqqiyot uchun ta’lim 10 yilligi”e’lon qilindi. Bu borada mamlakatimizda ham ko‘plab tadbirlar o‘tkazildi. Ushbu dastur doirasida aholining til o‘rganish imkoniyatlarini kengaytirish, ma’naviyat va ma’rifat yo‘nalishlari bo‘yicha ta’limni rivojlantirish, fan-texnika yutuqlaridan yanada keng foydalanishni ta’minlash kabi vazifalarni izchillik bilan amalga oshirildi.

YUNESKOning fan dasturlari doirasida biologik xilma-xillikni asrash va tabiiy manbalardan oqilona foydalanish, ijtimoiy va iqtisodiy rivojlanishni qo‘llab-

---

[2] Abdullaev O. O’zbekistonning xalqaro tashkilotlar bilan hamkorligi. Urganch. 2005 y. 14 bet
[1] Ortiqov SH. O’zbekiston- YUNESKO: an’analarini qadrlash yo’lida. Xalq so’zi. 2014 y. 4 noyabr

quvvatlash, madaniy qadriyatlarni rivojlantirishga bag‘ishlangan loyihalar amalga oshirildi.[2]

O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov 2013-yil 25-avgust kuni Oqsaroyda “Sharq taronalari” IX xalqaro musiqa festivalida ishtirok etish uchun mamlakatimizga tashrif buyurgan Birlashgan Millatlar Tashkilotining Ta’lim, fan va madaniyat masalalari bo‘yicha tashkiloti- YUNESKO Bosh direktori Irina Bokovani qabul qildi.

Davlatimiz rahbari mehmonning YUNESKO rahbari sifatida yurtimizga ilk tashrifi mamlakatimizni yanada yaqinroq bilish, xalqimizning boy tarixiy-madaniy merosi bilan tanishish imkonini berishiga ishonch bildirdi.

Tomonlar O‘zbekistonning boy ma’naviy merosini tiklash va chuqur o‘rganish borasida samarali hamkorlik qilib kelmoqda, madaniyat, ta’lim, fan va boshqa sohalarda turli loyihalarni birgalikda amalga oshirmoqda.

Irina Bokova samimiy qabul uchun O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidentiga minnatdorlik bildirib, Islom Karimovni mamlakatimiz mustaqilligining 22 yilligi bilan tabrikladi. Dunyoning eng qadimiy shaharlaridan biri Samarqandda YUNESKO shafeligida o‘tkazilayotgan, mamlakatlar va xalqlar o‘rtasida do‘stlik va hamkorlik rishtalarini, ma’naviy hamfikrlilikni mustahkamlashga qaratilgan olijanob g‘oya va maqsadlari bois tobora ommaviylashib borayotgan IX xalqaro san’at va madaniyat anjumanining muvaffaqiyatli o‘tishiga tilak bildirdi.

Mehmon O‘zbekistonning butun dunyoda tan olinayotgan yutuqlari barcha sohalarda uzoqni ko‘zlab amalga oshirilgan islohotlar, O‘zbekiston rahbarining madaniyat va ta’limni rivojlantirish, yosh avlodni milliy va umumbashariy qadriyatlar ruhida tarbiyalashga qaratayotgan doimiy e’tibori samarasi ekanini alohida ta’kidladi.[1]

O‘zbekiston bilan YUNESKO ning aloqalari bundan keyin ham izchil rivojlanib boraveradi.

[2] Umarova M. O’zbekiston va YUNESKO hamkorligi izchil rivojlanmoqda. Ma’rifat. 2012 y. 3 noyabr
[1] Xalq so’zi. 2013 y. 27 avgust

Xulosa qilib aytganda, O‘zbekiston istiqlol yillarida mustaqil tashqi siyosat olib borib, uning mustahkam huquqiy asoslarini yaratdi va tashqi siyosatning asosiy tamoyillarini va yo‘nalishlarini aniq belgilab oldi. O‘zbekiston tinchliksevar siyosat olib bordi. Markaziy Osiyo mintaqasini tinchligini va xavfsizligini ta’minlashga harakat qilmoqda. Shuning uchun xalqaro terrorrizmga qarshi kurash bo‘yicha BMT qoshida markaz tuzishni taklif etdi. Yurtboshimizning ushbu tashabbusini xalqaro tashkilot qo‘llab-quvvatladi. Afg‘oniston muammosini tinch yo‘l bilan hal qilish bo‘yicha bir nechta takliflar yurtboshimiz tomonidan bildirildi.

O‘zbekiston Markaziy Osiyo mintaqasida tinchlik va xavfsizlikni ta’minlash, yurtimizda amalga oshirilayotgan islohotlarimizni muvaffaqiyatli amalga oshirish maqsadida faol ichki tashqi siyosat olib borib, xalqaro tashkilotlar va dunyo davlatlari bilan o‘zaro manfaatli va teng huquqli hamkorlikni rivojlantirish va kengaytirishga erishildi.

O‘zbekiston xalqaro tashkilotlar sammitlarida va Oliy darajadagi uchrashuvlarda umumbashariy muammolarni ko‘tarib, ularni hal qilish bo‘yicha yurtboshimiz tomonidan aniq takliflar bildirib turibdi.

O‘zbekiston umumbashariy muammolar xalqaro terrorizm, diniy ekstremizm, norkotik moddalar jinoyatchiligi, odam savdosiga qarshi kurash, ekologik odatlarni bartaraf etishda faol ishtirok qilishni o‘zining insonparvarlik siyosatining asosiy vazifasi deb bilmoqda. Prezident Sh.M.Mirziyoyev mazkur global muammolar borasidagi quyidagi mulohazalarni bayon etadi: “XXI asrda globallashuv jarayonlarining jadallashuvi va butun xalqaro munosabatlar tizimining tubdan o’zgarishi, xavfsizlikka tahdidlar doirasining kengayishi, xususan, ekstremizm, radikalizm va xalqaro terrorizmning kuchayishi kabi xususiyatlari bilan ajralib turadi...

Ekspertlarning xulosalariga ko’ra, so‘nggi 10 yil ichida diniy ekstremizm va terrorizm tufayli dunyo iqtisodiyoti 583 trillion AQSh dollari miqdorida zarar

ko’rgan bo’lsa, 15 yil ichida 100 mingdan ziyod begunoh insonlar terrorchilik hujumlari oqibatida halok bo’lgan.

Faqatgina 2019- yilning o’zida dunyo bo’yicha zo’ravonlik, ekstremizm va terrorizmning umumiy salbiy global ta’siri - shunga e’tibor bering - 14,1 trillion AQSh dollarini yoki jahon YaIMning 11,2 foizini, iqtisodiy zarar - 33,19 milliard AQSh dollarini tashkil etgan.”[26]

O‘zbekiston Birlashgan Millatlar Tashkiloti bilan hamkorlikni kengaytirmoqda. Uning 10 dan ortiq tuzilmalari bilan hamkorlik qilmoqda.

O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti BMT Bosh assambleyasida (1993, 1995, 2000, 2010- yillarda) ishtirok etib ma’ruza o‘qidi. Butun jahon jamoatchiligining diqqatini insoniyat uchun katta xavf solayotgan umumbashariy muammolarni hal qilishga qaratdi.

O‘zbekiston Shanxay Hamkorlik tashkiloti a’zosi sifatida uning ishlarida faol qatnashmoqda. SHHT qoshidagi aksilterror markazi shtabi Toshkent shahrida joylashgan.

O‘zbekiston madaniy merosni asrashda, qadimiy va boy tariximiz va madaniyatimizni tiklash va saqlashda, buyuk allomalar nomlarini qayta tiklash va obodonlashtirishda YUNESKO bilan yaqindan hamkorlik qilmoqda. Mustaqillik yillarida 20 dan ortiq yubileylar yurtimizda xalqaro maydonda keng nishonlandi.

O‘zbekiston dunyoning rivojlangan davlatlari bilan har taraflama hamkorlikni rivojlantirib bormoqda.

Ayniqsa, O‘zbekiston uchun Rossiya Federatsiyasi, Janubiy Koreya, Xitoy Xalq Respublikasi, Yaponiya eng ishonchli sheriklar hisoblanadi. Shuning uchun bu davlatlar bilan O‘zbekiston o‘zaro manfaatli teng huquqli hamkorlikni yanada rivojlantirib bormoqda. O‘zbekiston Markaziy Osiyoning yuragi. Mamlakatimiz mintaqada yetakchi davlat hisoblanadi. Shuning uchun Markaziy Osiyo davlatlari

---

[26] Mirziyoyev Sh.M. Yangi O’zbekiston strategiyasi.-T.: O’zbekiston, 2021. 398-399-betlar.

bilan hamkorlikni rivojlantirish O‘zbekiston tashqi siyosatining asosiy yo‘nalishi hisoblanadi. “Turkiston umumiy uyimiz” shioriga respublikamiz amal qilib kelmoqda.

Bugungi kunda O‘zbekiston jahon hamjamiyatida o‘zining munosib o‘rnini topdi. Dunyo O‘zbekistonni tan oldi. O‘zbekiston dunyoni tanidi. O‘zbekistonning xalqaro maydonda obro‘yi oshib bormoqda.

Bugungi kunda yoshlar yurtimizning shon-shuhratini yanada baland ko‘tarib, uning davro‘g‘ini dunyoga namoyish qilishlari lozim. Buning uchun ular yaxshi o‘qishlari, ishlashlari, ijtimoiy faol bo‘lishlari lozim.

Yurtimizni balo-qozolardan saqlash, tinchlik va xavfsizligimizni ta’minlash uchun hammamiz mas’ulmiz. Ogoh, xushyor, sezgir, uyg‘oq bo‘lishimiz kerak.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Siyosiy globallashuv va unga ehtiyojning mavjudligi.
2. Siyosiy globallashuvning turli xalqlar siyosiy hayotida namoyon bo‘lishi. Xalqaro siyosiy tashkilotlar.
3. Siyosiy globallashuv jarayonida bir qutbli dunyoga intilishning demokratik taraqqiyotga zidligi.
4. Demokratiya modellarining xilma-xilligi va siyosiy globallashuv.

**6-mavzu: Globallashuv va jahondagi g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlar**

**Reja:**

1. **Globallashuvning jahondagi mafkuraviy jarayonlarga ta’siri.**
2. **Jahonda turli mafkuralar, uning namoyon bo‘lish shart-sharoitlari va omillari.**
3. **Jahon siyosiy mafkuraviy jarayonlarining geosiyosiy manfaatlar bilan bog‘liqligi.**

**Globallashuvning jahondagi mafkuraviy jarayonlarga ta’siri**

Bugungi dunyoda inson ongi va qalbi uchun kurash mafkuraviy jarayonlarning o’ziga xos xususiyati sifatida saqlanib qolmoqda. Hozirgi davr – dunyoda g‘oyaviy qarama-qarshiliklar murakkab tus olgan, mafkura poligonlari yadro poligonlaridan ham kuchliroq bo‘lib borayotgan davrdir.

Bugungi kunda aksariyat rivojlangan davlatlarning mafkurasi umuminsoniy qadriyatlar va demokratik tamoyillarga asoslanadi. Ularda tinchlik va taraqqiyot, inson haq-huquqlari va erkinligi, milliy va diniy totuvlik g‘oyalari ustuvordir.

Shu bilan birga tahdid soladigan, uni o‘z ta’siriga olish, uning ustidan hukmronlik qilish, uning boyliklaridan o‘z manfaati yo‘lida foydalanishga qaratilgan intilish va harakatlar doimiy xavf sifatida saqlanib qolishi muqarrar.

Butun xalqni birlashtiradigan bayroq bo‘lmish mafkurani shakllantirish uchun insoniyat tarixining turli davrlarida aql-zakovat, iste’dod, kuch-quvvat ato etgan, yorqin tafakkurga ega bo‘lgan buyuk shaxslar Konfutsiy va Mahatma Gandi, Farobiy va Bahouddin Naqshbandiylarning ilgari surgan g‘oyaviy qarashlarini ko‘rish mumkin.

XX asr boshlarida jahon mamlakatlari ishlab chiqarish vositalariga umumiy mulkchilikka asoslangan hamda xususiy mulkchilikka asoslangan ikkita yirik lagerlarga bo‘lina boshladi. Shu bilan birga, bu lagerlarda g‘oyaviy mafkuraviy himoya qiladigan ularni suyab turadigan ta’limotlar vujudga keldi va rivojlandi. Bundan tashqari XX asrning 1-yarmida mustamlakaga olingan xalqlarning

mustamlakaga oluvchilarga nisbatan milliy ozodlik kurashi kuchaydi, shu bilan birga, bu davrda dunyoda oʻz gegemonligini oʻrnatish maqsadida hamda shu davrgacha oʻz qoʻl ostida boʻlgan xalqlarni va millatlarni oʻz qaramligida ushlab turish uchun zoʻrlik nazariyasi hukmron mavqega ega boʻldi.

XX asrning oʻrtalariga kelib ilm-fan, texnika va texnologiyalarni, shuningdek, harbiy qurol- aslahalarning takomillashuvi jahon xalqlari va mamlakatlari siyosiy maqsadlari va gʻoyalarini ham oʻzgarishiga olib keldi.

**Jahonda turli mafkuralar, uning namoyon boʻlish shart-sharoitlari va omillari**

Insoniyat tarixi turli gʻoyalar, ular asosida shakllangan mafkuralarning yuzaga kelishi, rivojlanishi va kurashi tarixidir. Tarixning har bir davrida insoniyat taraqqiyoti bilan bogʻliq gʻoya va mafkuralarda ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va ma’naviy qarashlar oʻz ifodasini topgan.

Liberalizm har bir insonning huquq va erkinliklarini oliy qadriyat deb e’lon qiladi va ularni ijtimoiy va iqtisodiy tartibning asosi sifatida belgilaydi. Liberalizm - bu inson ruhiyatini din, urf-odat, davlat va boshqalar tomonidan qo’yilgan cheklovlardan ozod qilishga, shaxs va jamiyat erkinligiga qaratilgan ijtimoiy islohotlarga intilishdir. Shu bilan birga, davlat va cherkovning jamiyat hayotiga ta’sir qilish imkoniyatlari konstitutsiya bilan cheklanadi.

Konservatizm — XVIII asrda liberalizmning raqibi o’laroq xudo tomonidan o’rnatilgan tartiblarning buzilmasligi g’oyasining ilgari surdi.

Konservatizm — ijtimoiy va madaniy hayotda an’ana va vorislik g’oyasiga tayanuvchi xilma-xil g’oyaviy-siyosiy va madaniy oqimlar majmui. Tarixda konservatizm turli shakllarda namoyon bo’lgan, lekin, umuman olganda, mavjud va barqaror ijtimoiy tizimlar hamda me’yorlarga moyillik, inqilob va keskin islohotlarni qabul qilmaslik — konservatizmga xos asosiy xususiyat hisoblangan.

Sotsial-reformizm 1) evolyutsion rivojlanishga, demokratik sotsializmga kapitalistik jamiyatni isloh qilish orqali erishishga qaratilgan siyosiy mafkura.

2) ishchilar harakatida - kapitalizmni isloh qilishga intilayotgan siyosiy oqim. XIX-asrning oxirgi choragida paydo boʼldi. (E. Bernshteyn, G. Vollmar, A. Millerand va boshqalar), 2-Internatsional tarkibiga kirgan sotsial-demokratik partiyalar orasida keng tarqaldi. Oktyabr inqilobi va Birinchi jahon urushidan keyin u ishchilar harakatining tashkiliy jihatdan shakllangan siyosiy yoʼnalishiga aylandi. Kommunistik harakatga qarshi chiqdi. 1951- yilda Sotsialistik Internatsional tuzildi.

XX asr insoniyat tarixida «texnika asri», «axborot asri» sifatida alohida ajralib turadi. Ammo ushbu asrga xos ayrim boʻzgunchi mafkuralarning paydo boʻlishi insoniyat tafakkuri gʻalabasi fan – texnika yutuklaridan oʻzlarining garazli maqsadlarini amalga oshirishga xizmat qiladi. Masalan, XX asr 30-yillarida Italiya va Germaniyadagi fashizm mafkurasi nafaqat italyan va nemis xalqining, balki dunyodagi millionlab insonlarning boshiga cheksiz kulfat solgani tarix varaqlarida oʻz ifodasini topgan.

XX asrning I yarmi mustamalakachilik siyosatining kuchayishi, unga qarshi xalqlarning milliy-ozodlik qarashlari va yirik imperialistik davlatlarning yer yuzini boʻlib olishga intilishi bilan kechsa, ikkinchi yarmi kutib Oʻrtasidagi «sovuq urushi» va uning avj olishi, har ikki tuzum tarafdorlarining gʻoyaviy kurashi, jahonning deyarli yarmi hukmronlik qilib kelgan sotsializmning inqirozga yuz tutishi, natijada, uning oʻrnida bir qancha davlatlarning mustaqillikka erishuvi bilan xarakterlanadi.

XX asrda yuksak ilmiy-texnikaviy taraqqiyot, globallashuv jarayonlari, bir tomondan, inson akl-idroki imkonyatlariga, kelajakka ishonchini orttirgan boʻlsa, ikkinchi tomondan Xirosima, Nagasaki, Chernobil fojialari, ommaviy kirgin qurollari, ekologik halokatlar, maʼnaviy tanazzul kabi umumbashariy muammolar ham yuzaga keldi.

Bugun turli qarashlar, gʻoyaviy kurashlar iskanjasida yashayapmiz. Inson qalbi, uning maʼnaviyatini egallash uchun kurash avj olgan. Dunyoda harbiy qurollardan koʻra mafkuraviy taʼsir orqali egalik qilish, oʻz gegemonligini

o‘rnatishga intilayotgan kuchlar o‘zlarining g’arazli maqsadlari yo‘lida har qanday usul va vositalarni ishga solishga intilmoqdalar. Shunday tahlikali davrda mavjud g‘oya va mafkuralar mazmun-mohiyatini  anglab yetish va unga qarshi qalbimizda mafkuraviy immunitetni hosil etmoq uchun bu buzg’unchi g‘oya, mafkuralarning kelib chiqishi, tarixiy negizi, amal qilish tamoyilini, insonga nechog’li ta’sir kuchini o‘rganish muhimdir.

XX asrda inson huquqlari uchun kurash asri, siyosiy ong va mafkuralarning rivojlanishi asri bo‘lib kirdi. Insoniyat tarixida ilk bor BMT tomonidan «Inson huquqlari Umumjahon Deklaratsiyasi» hujjatining qabul qilinishi mustamlaka va yarim mustamlaka xalqlariga mustaqillik berish masalalari har qachongidan ham dolzarb masala ekanligidan dalolat edi.

Bu asrda Buyuk Britaniya, Fransiya, Germaniya, Avstraliya, Vengriya, Usmonli Turklar, Portugaliya kabi davlatlar o‘z mustamlakalaridan ajraldilar, shuningdek, mustamlakachi imperiya sobiq Sovet davlati quladi. XX asr mustamlakachi imperiyalarning yemirilishi va qulash asri bo‘lib ham tarixda o‘chmas iz qoldirdi.

XX asr insoniyat boshiga  misli ko‘rilmagan azob-uqubatlarni olib keldi. Birinchi va ikkinchi jahon urushlarida millionlab odamlar qirilib ketdi. Urushdan so‘ng yuzaga kelgan bir-biriga dushman ikki qutbning o‘rtasidagi davom etgan «Sovuq urush» ayanchi tufayli insoniyat sivilizatsiyasini bir emas, bir necha bor yo‘q qilib tashlashga qodir qurollar yaratildi. Garchi, Sovet davlati qulab 1991-yil tarixda qutblar o‘rtasidagi kurashga barham bergan bergan bo‘lsa-da, insoniyat uchun dunyodagi xavf-xatar butunlay tugamadi. «Dunyo hamon mo‘rtligicha qolmoqda». Insonning qalbi, ma’naviyatini egallashga intilayotgan har qanday g‘oya, mafkura, albatta, muayyan maqsadga asoslanib ish ko‘radi. Shuningdek, XX asrdan XXI asrga yetib kelgan g‘oya mafkuralar ildizi insoniyatning tarixi, uzoq  o‘tmishi bilan bog‘liq tarixiy taraqqiyot jarayoniga ham ega g‘oyalardan biri kosmopolitizm va individualizm g‘oyalaridir.

**Jahon siyosiy mafkuraviy jarayonlarni geosiyosiy manfaatlar bilan bog‘liqligi**

XX asrning 90-yillarida MDH, Osiyo va G‘arb mamlakatlaridagi siyosiy g‘oyalar. XX asr 90-yillari bir qator mustaqil davlatlarning yuzaga kelishi bilan, dunyoni bir asrga yaqin larzaga solib ketgan SSSRning parchalanishi bilan izohlanadi. 1991- yil 8- dekabr kuni SSSRning tugatilganligi va MDHning tashqil etilgani e’lon qilindi. MDH tarkibiga un ikkita respublika a’zo bo‘lib kirdi. Bu ittifoqning asosiy maqsadi sovetlar davrida shakllangan iqtisodiy aloqalarning davomiyligini ta’minlash edi.

MDH mamlakatlari bir tuzumdan ikkinchi tuzumga o‘tishda bozor iqtisodiyoti munosabatlarini vujudga keltirishda xilma-xil qiyinchiliklarni boshidan kechirdilar.

Ularning deyarli hammasida mustaqillikni saqlab qolish bilan bog‘liq muammolar yuzaga keldi, turli g‘oyaviy kurashlar, buzg`unchi kuchlar tahdid xavfini sezib yashadi va hozirga qadar MDH davlatlarining ba’zilarida ushbu jarayon davom etmoqda. Tojikistondagi fuqarolar urushi, Qirg`izistonda amalga oshirilgan tartibsizliklar, Ukraina va Gruziyada qo‘llanilgan «Rangli inqiloblar» tufayli xalq tinchligi buzildi, osoyishtalikka putur yetdi.

XX asrning 90-yillarida MDH faoliyati bir oz sekinlik bilan davom etgan bo‘lsa ham, hozirgi paytda bu nufuzli ittifoq faoliyatida jiddiy o‘zgarishlar davom etmoqda. Bugun MDH a’zolari xalqaro tinchlik, xavfsizlikni ta’minlash, harbiy-harajat va qurollarni qisqartirish chora-tadbirlarini amalga oshirishda faol qatnashmoqdalar. Ular o‘rtasida yadrosiz zona va betaraflik tamoyillari amal qilmoqda. MDH faoliyatida davlatlarning tinchlik va xavfsizligiga qaratilgan uyushgan jinoyatchilik va xavfli harakat-terrorizmga qarshi kurash g‘oyasi eng muhim g‘oya hisoblandi. Shu bilan bir qatorda MDH a’zolari hamkorlikning boshqa yo‘llarini topib, Shanxay hamkorlik tashkiloti va EVRAZES kabi xalqaro uyushmalarda qatnashmoqdalar.

XX asrning 90-yillarning eng muhim voqeasi sifatida Shanxay tashkilotining tashkil topishidir.

Shanxay Hamkorlik Tashkiloti Osiyo mintaqasida tinchlik, xavfsizlik va barqarorlikni mustahkamlash o‘zaro savdo-iqtisodiy hamkorlikni rivojlantirish maqsadida tuzilgan xalqaro hukumatlararo tashkilot 1992-yil vujudga kelganda, uning a’zosi Xitoy, Rossiya, Qirg`iziston, Qozog`iston, Tojikiston va O‘zbekiston bo‘lgan bo‘lsa-da, ular birin-ketin ushbu tashkilotga a’zo bo‘lib kirdi. 2004-yildan tashkilot to‘la ishga kirishdi.Osiyo mintaqasida tinchlikni saqlash, xavfsizlik va baqarorlikni ta’minlash va saqlab turish, siyosiy savdo-iqtisodiy, ilmiy-texnikaviy, madaniy sohalardagi hamkorlik, energetik, transport, turizm va atrof-muhitni himoya qilishga qaratilgan g‘oyalarni ilgari surdi.

Shanxay Hamkorlik Tashkilotining siyosiy faoliyati sifatida  Osiyoda xalqaro terrorizmning oldini olishga mo’ljallangan tadbirlar, ayniqsa, muhim o‘rin tutdi.

Bizga ma’lumki, xalqaro terrorizm kundan-kunga kuchayib, insoniyat hayoti uchun eng xavfli tahdidga aylanib bormoqda. Terrorizm XX asrda ham insonlar boshiga ko‘p kulfatlar keltirgan. Agar uning tarixiga nazar solsak, bu buzg`unchi mafkura uzoq davrni boshidan kechirgan va rivojlanib borgan. Terrorizm, terrorchilik-zo‘rlik va jaholat mafkurasi, u bir necha asrlar oldin shakllangan. U jamiyat taraqqiyoti yaxlitligi va xavfsizligi nuqtayi nazaridan har doim vayronkorlik g‘oyalariga asoslandi. XX asr oxirlariga kelib turli-tuman ijtimoiy sabab-oqibatlar va bahona-yu nayranglar asosida u xalqaro hodisaga jarayonga aylandi.

Terrorizm bugun oshkora ravishda siyosiy tus olgan. Xalqaro jarayon sifatida insoniyatning tinchligiga katta xavf tug`dirmoqda. «Terrorizmning hozirgi bosqichi avvalgilaridan ancha farq qiladi. Bu farqlar terroristik harakatlarni sodir etish taktikasi va ularni amalga oshirish vositalari, jinoyatchilikning boshqa turlari bilan uyg`unlashib ketishda uning faqat siyosiy emas, balki ijtimoiy yo‘naltirilganligida ham yaqqol ko‘rinadi. Bugungi kunda terrorizmning rivojlanishiga fan-texnika yutuqlari qo‘l kelmoqda. Terroristlar zahar, xanjar, revoler, yasama bombalardan qurol va portlovchi moddalarning yangi turlariga

o‘tishmoqda. Terrorizm muhim obyektlarni nishonga olib turibdi. Bu ro‘yxatga yadroviy obyektlar, elektron stansiyalar, suv omborlari, to‘g`onlari, aeroportlar, harbiy obyektlar va turar joy binolari, ishlab chiqarish vositasi, inshootlari kiritilgan»[27]

Terrorizmga qarshi kurash bugun xalqaro kurashga aylandi. Insoniyat o‘z tinchligi va xotirjamligini saqlash uchun xalqaro terrorizmning ildiziga bolta urish usul va vositalari ustida izlanish yo‘lida qiyinchiliklarni boshidan kechirmoqda. Dunyoning buzg`unchi kuchlari esa o‘zlarining g`arazli maqsadlari yo‘lida terrorizmdan foydalanib, uni quvvatlantirib, boshqarib turibdi. Terrorizmga qarshi kurashish davomida jahon hamjamiyati davlatlarining milliy qonunchiligida alohida o‘rin ajratilgan. O‘z qonunchiligida terrorizmga qarshi maxsus qonunlar joriy etgan davlatlar orasida Buyuk Britaniya, Italiya, Turkiya, Germaniya, AQSH kabi bir qancha davlatlar bor.

G‘arbda terrorizmga qarshi kurash, ayniqsa, 2001-yil 11-sentyabr voqealaridan so‘ng keng tus oldi.

2001-yil voqeasidan so‘ng bu haqda Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov bergan bayonotdagi ushbu fikrlarni keltiramiz: «Bugun butun insoniyatga katta tahdid solib turgan bu illatga barham berish borasidagi kurashidan hech qaysi davlat chetda qolmasligi tabiiy. Jahondagi yuzdan ortiq davlatning mazkur masalasi bo‘yicha fikr va qat’iy pozitsiyasini bayon qilgani ham haqiqatni tasdiqlaydi. Bunday kuchlar va davlatlarni birlashtirayotgan hamjamiyatning qat’iyatligi tobora mustahkamlanib, bu kurash, bu harakat oxirigacha olib borishga hech qanday shubha qolmayapti»

Terrorizm buzg`unchi mafkura, vayronkorlikka asoslangan harakat sifatida uning kuchayishi dunyo davlatlariga bosimi, tahdidi kun tartibiga unga qarshi harakatlarni kuchaytirish, mavjud va kelajakda kelib chiqishi ehtimoli bo‘lgan

[27] У.Убайдуллаев. «Халқаро терроризм тарихи ва замонавий муаммолари». Т. «Университет» 2002 йил 137-бет.

jinoiy harakat va xavflarga keng chora-tadbirlar ko‘rish masalasini ko‘ndalang qilib qo‘ymoqda.

XX asr xos siyosiy mafkuralar jarayoni doimo o‘zgarib, rivojlanib turdi. Asrning oxiriga kelib esa kosmopolitizm, individualizm singari g‘oyalar yanada jonlandi. Dunyoda davlatlarning mavqe alohida o‘rin egalladi. Globallashuvning kuchayishi, turli mafkuraviy kurashlar, g‘oyaviy tahdidlar XX asr oxiriga kelganda insoniyatni chuqur o’ylantirayotgan masalaga aylandi.

Terrorizm o‘sib, xalqaro terrorizmga ko‘tarilishi XX asr klassik mafkuralarining evolutsiyasiga yorqin misol bo‘la oladi. Insoniyat taraqqiyoti singari mafkuralar rivoji tarixiy jarayon sifatida namoyon bo‘lmoqda.

Shunday ekan, bugungi avlod atrofda bo‘layotgan siyosiy jarayonlar beparvo yashay olmaydi. Zero, qayerda beparvolik, loqaydlik bor ekan, o‘sha yerda insonning hayotiga salbiy ta’sir kursatuvchi g‘oyalar, mafkuralar tahdidi kuchayadi. Insoniyat bugun o‘zini turli yot va begona g‘oyalardan himoya qilib yashashga mahkum. Shunday ekan, bugun har birimizdan dunyoda sodir bo‘layotgan har bir voqea, o‘zgarishlar jarayoniga nisbatan teran tafakkur bilan nazar tashlash talab etiladi.

XX asrning oxiri va XXI asrning boshlarida dunyo mamlakatlari bo‘ylab globallashuv jarayoni yuz berdi. Ayni shu jarayon barcha sohalarda o‘z aksini topmoqda. Ayniqsa, globallashuv jarayoni axborot oqimini kuchayishiga, turli fikr va ma’lumotlarning tez orada dunyo mamlakatlari bo‘ylab tarqab ketishiga sabab bo‘lmoqda. Ma’lumki, axborot oqimining zudlik bilan dunyoning istalgan burchagiga yetib borishi ma’lumot qabul qilgan shaxsning turmush tarziga, uning hayotiga o‘ziga xos ma’noda ta’sir etmoqda. Axborotni tahlil etish, talqin qilish muayyan qiyinchiliklarni keltirib chiqarishi mumkin bo‘lgan omillar hisoblanadi. Kishi ongi shakllangan, muayyan fikr va tafakkurga ega bo‘lgan shaxs uni tahlil etadi va ma’lum ma’noda xulosa chiqaradi. Yosh, ongi hali uncha shakllanmagan yoshlar esa uni to‘g‘ridan – to‘g‘ri qabul qilishi va uning orqasidan ergashishi ham mumkin. Hatto, bunday yoshlar ushbu fikr, g‘oya yoki mafkuraning faol

targ‘ibotchisiga ham aylanishi mumkin. “Mafkuraviy poligonlar – yadro poligonlaridan ham kuchliroqdir”, degan iborasi, aynan mafkuraviy jarayonlarning globallashuvi, ularning ta’siri, uning o‘ziga xos xususiyatlari haqida aytilgan, desak yanglishmagan bo‘lamiz. Bugungi kunda davlatlar o‘rtasidagi kurash yangicha usul - g‘oyaviy kurash ko‘rinishida namoyon bo‘la boshladi. Dunyoda turli mohiyatga ega bo‘lgan g‘oyalar va mafkuralar bor ekan, uni ikki asosiy guruhga ajratish mumkin. Bu, avvalo, o‘zining mohiyati bilan inson va uning manfaatlariga xizmat qiladigan, umuminsoniy qadriyatlar va tamoyillarga tayangan mafkuralar bo‘lsa, ikkinchi tomondan, muayyan tor doiralar manfaatiga xizmat qiladigan, mohiyatan umuminsoniy qadriyatlar va tamoyillarga zid bo‘lgan mafkuralardan iborat.

Kosmopolitizm – Qadimgi Gretsiyada paydo bo‘lgan. Bugungi kunda u yangicha ko‘rinish va talqinga ega. Kosmpolitizm g‘oyasi bir paytlar Gretsiyada umum greklar davlatini va fuqarolarini biriktirishga qaratilgan va dunyo Gretsiyadan iborat, deb qaralgan bo‘lsa, bugungi kunda u dunyo fuqarosi, degan ma’noni o‘zida aks ettirmoqda. Albatta, milliy madaniyat, til, mentalitet, davlat yoki siyosiy tashkilotlarni umum ko‘rinishda biriktirishga qaratilmagan bunday g‘oya yana ayrim mafkurachilar tomonidan ilgari surilmoqda.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Jahondagi g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlar tushunchasi ma’no-mazmuni.
2. Jahon siyosiy makonida turli mafkuraviy maqsadlar va manfaatlar to‘qnashuv sabablari.
3. Jahondagi g‘oyaviy-mafkuraviy jarayonlarning ko‘rinishlari va uning turli xil bo‘lish sabablari.
4. Vayronkor, destruktiv mafkuralar va uni oldini olish omillari.

**7-mavzu: Globallashuv sharoitida konstruktiv va destruktiv g‘oyalar-mafkuralar kurashi**

**Reja:**

1. Globallashuv, konstruktiv va destruktiv g‘oya tushunchasi, mazmun-mohiyati
2. Globallashuv natijalarining konstruktiv va destruktiv g‘oyalar bilan bog‘liqligi. Uning ko‘rinishlari, xilma-xilligi hamda taraqqiyotga turli xil ta’siri, oqibatlari.
3. Konstruktiv va destruktiv g‘oyalarning bir-biriga zidligi, sabablari.

**Globallashuv, konstruktiv va destruktiv g‘oya tushunchasi, mazmun-mohiyati**

Jamiyat hayoti va rivojlanishi turli-xil g‘oyalar bilan uzviy bog‘liq. G‘oyalar – jamiyat hayotiga, insonlar orzu-umidlari, maqsad va manfaatlariga dahldor bo‘lgan fikrlar, qarashlarning ijtimoiylashganlik holatidir. Shu jihatdan g‘oya fikrdan farq qiladi. G‘oyalar jamiyat hayotiga ta’siri darajasi, natijasi va oqibatlari bilan fikrdan farq qiladi. Uning jamiyat taraqqiyoti, insonlar hayotiga, ijtimoiy-siyosiy hayot va munosabatlarga ta’sir ko‘rsatishi, g‘oyaning maqsadiga, turli xil manfaatlarni ifoda etish darajasiga, mezonlari, prinsiplariga bog‘liq bo‘ladi. Shular orqali fikrlar fikrdan, g‘oyalar g‘oyadan farq qiladi. Umuman olganda, g‘oyalar konstruktiv va destruktiv g‘oyalarga bo‘linadi.

**Konstruktiv** (lot. constructo — tuzish, qurish, yasash) g‘oyalarni bunyodkorlik g‘oyalari, deb ham atash mumkin. Konstruktiv g‘oyalar jamiyatda odamlarni, turli guruh va qatlamlar, millat va davlatlarni taraqqiyot sari yetaklovchi, xalqni ezgu maqsad yo‘lida birgalikda harakat qilishga undovchi, uyushtiruvchi, safarbar etuvchi g‘oyalardir.

Konstruktiv g‘oya ta’sirida insonlar ezgulikka yetish, millatlar va davlatlar esa ozodlik va mustaqillikka intiladi, adolat va haqiqat tantanasi yo‘lida kurashadi, buyuk tarixiy g‘alabalarni qo‘lga kiritadi. Bir so‘z bilan aytganda, o‘zida gumanizm talablarini aks ettiradigan, inson kamolotiga, jamiyat rivojiga, millat

taraqqiyotiga, xalqning iroda va intilishlariga xizmat qiladigan, uni jipslashtirib, oliy maqsadlarga safarbar etadigan g‘oyalar konstruktiv g‘oyalardir.

Jamiyat hayotida konstruktiv fikr, konstruktiv g‘oya va mafkuralar, konstruktiv muloqot, konstruktiv qaror va islohotlar va hakozolar ishlatiladi. Bu belgilangan va qabul qilingan qarorlarning amaliy tuzilishga ega ekanligini ko‘rsatadi.

Konstruktiv g‘oyalar yurtni obod, xalq hayotini farovon qilishdek oliyjanob maqsadlari bilan ajralib turadi. Avestoda “Ezgu fikr, ezgu so‘z va ezgu amal” qo‘llash ham konstruktivlik kasb etadi. Chuqur tarixiy negizi esa “O‘zimni ezgu fikrga, ezgu so‘zlarga, ezgu ishlar amaliga baxshida qilaman, barcha yomon fikrlardan, yomon so‘zu ishlardan yuz o‘giraman”, degan g‘oyalardan iborat. Faylasuf Suqrot adolatga xilof bo‘lgan davlat boshqaruvining barcha shakllarini tanqid qiladi, adolatli, demokratik davlat boshqaruvni yoqlab chiqadi. Xitoy mutafakkiri Konfutsiyning fanlar ijtimoiy kelib chiqishi yoki jamiyatdagi mavqeyi orqali emas, balki odamiylik, adolatparvarlik, haqgo‘ylik kabi fazilatlarga erishishi tufayli kamolotga erishadi, degan g‘oyalari,  shuningdek, Abu Nasr Farobiy, Alisher Navoiyning insonparvarlik g‘oyalari konstruktiv g‘oyalarga misol bo‘ladi. Hind xalqining buyuk farzandi Maxatma Gandi konstruktiv g‘oyalari bilan hindlar bilan musulmonlarni, din bilan siyosatni birlashtirishga harakat qilgan.

**Globallashuv natijalarining konstruktiv va destruktiv g‘oyalar bilan bog‘liqligi. Uning ko‘rinishlari, xilma-xilligi hamda taraqqiyotga turli xil ta’siri, oqibatlari**

Konstruktiv g‘oyalar insonni ulug‘laydigan, uning kuch g‘ayrati va salohiyatini oshirib xalqi, Vatani, butun insoniyat uchun foydali ishlar qilishga safarbar etadigan, o‘zida taraqqiyot, ma’rifat, do‘stlik, tinchlik, adolat, halollik, poklik kabi ezgu his- tuyg‘ularning urug‘ini mujassam etadigan g‘oyalardir.

Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov mafkuraga shunday ta’rif bergan: «Odamlarning ming yillar davomida shakllangan dunyoqarash va mintalitetiga asoslangan, ayni vaqtda shu xalq, shu millatning kelajagini ko‘zlagan va uning

dunyodagi o‘rnini aniq-ravshan belgilab berishga xizmat qiladigan, kechagi va ertangi kuni o‘rtasida o‘ziga xos ko‘prik bo‘lishga qodir g‘oyani men jamiyat mafkurasi, deb bilaman»[28].

Fanda yaxshi, bunyodkorlik g‘oyalar qatorida unga qarshi bo‘lgan buzg‘unchi – destruktiv g‘oyalar ham ajratiladi. Destruktiv g‘oyalar inson va jamiyatni tubanlikka boshlaydigan, odamlarni g‘arazli niyat va qabihlikka undaydigan, davlat va jamiyatni parokandalik va halokatga yetaklaydigan g‘oyalardir. Insoniyatga tahdid solib kelgan destruktiv g‘oyalar Vatansizlik g‘oyasi, kosmopolitizm, hech qanday qonun qoidalarni tan olmay, barcha narsani inkor etishga da’vat etuvchi nigilizm, biror shaxs yoki millatni boshqalardan ustun qo‘yadigan shovinizm, zo‘ravonlik vasvasasiga berilib, o‘z ehtiyojlarini boshqa xalqlar hisobiga qondirishni maqsad qilib qo‘ygan buyuk davlatchilik, tajovuzkorlik, neofashizm g‘oyalari shular jumlasiga kiradi.

Aqidaparastlik, diniy ekstremizm, xalqaro terrorizm g‘oyasi, ma’naviy tahdid, axborot urushlari, ommaviy madaniyat ko‘rinishlari. Odam savdosi bilan birga agressiv millatchilik, seperatizm g‘oyalari ham mohiyati bilan destruktiv g‘oyalardir. Ular ezgu maqsadlarni ko‘zlamaydi. Bundan tashqari loqaydlik, befarqlik, egoizm, sotqinlik kabi salbiy holatlar ham insoniyat taraqqiyotiga, Vatan ravnaqiga xizmat qilmaydi.

Xullas, vayronkor, yot g‘oyalar ko‘rinishlari bo‘lgan kommunizm g‘oyasi, kosmopolitizm g‘oyasi, buyuk davlatchilik g‘oyasi, irqchilik g‘oyasi, agressiv millatchilik va milliy ayirmachilik g‘oyalari destruktiv xarakterga ega.

Ular quyidagi xususiyatlarda namoyon bo‘ladi.

- G‘oyaviy yakka hokimlikka intilish;
- Demokratik qadriyatlarni tan olmaslik;
- Fikrlar plyuralizmini rad etish;
- Jamiyatda ijtimoiy-siyosiy beqarorlikka moyillik;
- Mutlaq haqiqatga da’vo qilish;

---

[28] И.Каримов. Жамият мафкураси халқни халқ, миллатни миллат қилишга хизмат қилсин. – 8 жилд. Тошкент, 2002.

- Yagona, hukmron mafkuraga urinish;
- Ijtimoiy ixtiloflarni qo‘llash;
- Aqidaparastlik va siyosiy ekstremizm va x.

Diniy ekstremizm, jangarilikni targ‘ib etish, soxta diniy aqidalar, aqidaparastlik, xalqaro terrorizm, narkobiznes, noqonuniy qurol savdosi esa g‘ayriinsoniy, yot g‘oyalarning tashkiliy asoslari hisoblanadi. Shular orqali ular o‘z yovuz niyatlarini amalga oshiradilar. G‘oyaviy ta’sir shakllari uch xil bo‘lib, ular individual, jamoaviy, ommaviy ta’sir shakllaridir. Tushuntirish, ishontirish kabi g‘oyaviy ta’sir uslublaridan foydalaniladi.

Destruktiv, g‘ayriinsoniy, yot g‘oyalarning zararli oqibatlari hammasidan ham dahshatliroqdir. Bu g‘oyalar inson qalbiga zid va uni salbiy tarafga o‘zgartiradi, nosog‘lom turmush tarzini shakllantiradi, fikrlar xilma-xilligini cheklaydi, qaramlik, tobelik, mutelik muhitini yaratadi, tafakkur tarzini o‘z negizlaridan begonalashtiradi, zararli urf-odat, an’analarni targ‘ib qiladi, ularning kirib kelishiga muhit yaratadi. Mamlakatni, xalqni o‘z milliy qadriyatlaridan, oxir-oqibat mustaqil taraqqiyot yo‘liga rahna soladi, jamiyatda xalqlar va millatlararo totuvlik, dinlararo bag‘rikenglikka rahna solib, ixtiloflar, parokandalikka olib keladi.

**Konstruktiv va destruktiv g‘oyalarning bir-biriga zidligi, sabablari**

Destruktiv g‘oyalarning ta’sirini oldini olish omillari xilma-xil. Bu avvalo, inson omili orqali amalga oshadi. Insonning ma’naviy dunyosi boy bo‘lishi, ularni g‘oya bilan g‘oyaning farqiga borishiga imkoniyat yaratadi. Mafkuraviy immunitetini mustahkamlaydi.

Milliy g‘oya targ‘iboti texnologiyalarida zararli g‘oyalarning oldini olish yo‘llari quyidagilar qilib belgilangan:

- oilada yoshlarga sog‘lom tarbiya berish;
- fuqarolarning milliy g‘oya negizlariga iymon-e’tiqodini mustahkamlash;
- milliy g‘urur va iftixor bilan yashashga urinish;

- har tomonlama barkamol avlod qilib tarbiyalash;
- mafkuraviy immunitetni oshirish;
- fuqarolar ongida milliy g‘oya ishonchini shakllantirish.

Bularga erishish uchun esa, milliy g‘oya targ‘ibotiga zid, salbiy holatlar bo‘lgan befarqlik va loqaydlik, maqtanchoqlik, xushomadgo‘ylik, hasadgo‘ylik, manmanlik, haqiqatni mensimaslik, tanish-bilishlik, mahalliychilik, mansabparastlik va manfaatpaarastlik kabi salbiy illatlarni har birimiz o‘zimizdan soqit qilishimiz zarur. Shu ma’noda O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoyev “Menga haqiqiy Vatanparvarlar kerak”[29], deb uqtiradi.

Demokratik jamiyatda erkin fikr va fikrlar, g‘oyalar xilma-xilligi, tanqid, o‘zini-o‘zi tanqid qilish muhitini yaratish, demokratiya va oshkoralik muhitini yaratish sog‘lom va erkin raqobat muhitini yaratish jamiyatda ilm-ma’rifatning mavqeini oshirish muhim ahamiyat kasb etadi. Bu konstruktiv g‘oyalarning rivojiga amaliy, innovatsion g‘oyalar, ilg‘or texnologiyalarni qo‘llab-quvvatlashga, jamiyat taraqqiyotiga xizmat qiladi.

Konstruktiv va destruktiv g‘oyalar bir-biriga zid g‘oyalardir. Chunki ular turli xil ijtimoiy guruhlarning o‘zida ifoda etadi. Konstruktiv sog‘lom kuchlar manfaatini ko‘zlasa, destruktiv g‘oyalar esa nosog‘lom kuchlarning manfaatini, qarashlarini aks ettiradi. Bugungi global dunyoda bunday kuchlar o‘rtasida o‘zaro nizo va ixtiloflar saqlanib turibdi. Buni hisobga olish kerak.

O‘zbekistonda amalga oshirilayotgan islohotlar konstruktiv xarakterga ega. Ezgu maqsadalarni ko‘zlaydi. Belgilangan harakatlar dasturi taraqqiyot strategiyasini amalga oshirishga xizmat qiladi. Istiqbolda fuqarolar uchun erkin va farovon hayot, ozod va obod Vatanda yashash imkoniyatlarini yaratadi va mustahkamlaydi.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Konstruktiv g‘oyalar ko‘rinishlarini qiyosiy tahlil eting.

[29] Ш.М.Мирзиёев. Ўзбекистон Республикаси Олий Мажлисига мурожаатномаси. Тошкент, 2017.

2. Konstruktiv g‘oyalarning jamiyat taraqqiyotiga va turli xalqlar maqsadlari bilan mushtarakligini asoslang.

3. Destruktiv g‘oyalarning insoniyat tarixida salbiy oqibatlarini va zararini asoslang.

4. Ijtimoiy hayotning turli xil mafkuralarga asoslanishi. Yakka mafkura hukmronligiga intilishning salbiy oqibatlari.

## 8-mavzu: Globallashuv va mintaqaviy mojarolarning g‘oyaviy-mafkuraviy jihatlari

**Reja:**

1. **Mintaqaviy mojarolar xavfsizlikka tahdid ko’rinishi ekanligi.**
2. **Mintaqaviy mojarolarning oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**
3. **Mintaqaviy mojarolarning g’oyaviy-mafkuraviy yo’nalganligi.**
4. **O’zbekiston mintaqaviy mojarolarni tinch yo’l bilan hal etishni qo’llab-quvvatlashining g’oyaviy-mafkuraviy ahamiyati.**

**Mintaqaviy mojarolar xavfsizlikka tahdid ko’rinishi ekanligi**

O‘tgan asrda ikki mafkuraviy tuzumning kurashi va bu kurashning xalqaro xayotning hamma sohalariga soya tashlashi ostida o‘tgan kuchli qarama-qarshilik barham topdi. Ammo shundan keyin ham bizni qurshab turgan dunyo, ko‘plar kutganidek, osoyishtaroq, bo‘lib qolgani yo‘k. Unda mojarolar kamaymadi. Dunyoda yangi tartiblarni shakllantirish jarayoni mintaqalar darajasidagi va mintaqalar ichidagi eskidan saqlanib kelayotgan, zimdan tugab yotgan, har xil tarixiy, etnik, siyosiy, diniy va boshqa sabablarga ega bo‘lgan mojarolarning keskinlashuvi bilan birga yuz berdi. Bu mojarolar ilgari ikki tuzumning dunyo miqyosidagi qarama-qarshiligi doirasida ko‘pincha u yoki bu kuchlar qutbining manfaatlari yo‘lida “bostirib kelingan” edi. Bundan tashqari, yangi mintaqaviy mojarolarning vujudga kelishi va ularga turli tashqi kuchlar o‘z jug‘rofiy-strategik intilishlari doirasida jalb etilishidan iborat xavflar ham mavjud.

So‘nggi yilllarda mash’um mazmunga ega “mintaqaviy mojaro” degan ibora hammaning qulog‘iga o‘rnashib, oddiy bir holga aylandi. Mintaqaviy mojarolar dunyoning rivojlangan mintaqalariga ham, rivojlanayotgan mintaqalariga ham xos tus oldi.

Mintaqaviy mojarolar - mamlakatlar (mamlakatlar guruhlari) o’rtasidagi siyosiy, iqtisodiy va mafkuraviy qarama-qarshiliklarning mintaqaviy darajada o’tkir namoyon bo’lishidir. Ular ochiq qurolli to’qnashuvlarda, jumladan, keng

ko’lamli to’qnashuvlarda (masalan, Eron-Iroq mojarosi), harbiy xavf o’choqlarining mavjudligida (masalan, arab-isroil mojarosida) ifodalanadi.

Ko’pgina mintaqaviy ziddiyatlarning paydo bo’lishi va hal bo’lmasligining asosiy sabablaridan biri imperialistik «bo’lib tashla va hukmronlik qil» ish siyosatidir.

Mintaqaviy mojarolar - bu alohida davlatlar, ularning koalitsiyalari yoki davlat ichidagi ijtimoiy qarama-qarshilikning alohida mintaqa subyektlari o’rtasida yuzaga keladigan nizolardir.

Mintaqaviy mojarolarning xususiyatlari:

1. Ular global qarama-qarshilik bilan bevosita bog’liq. Bir tomondan, ular yaqinlashib kelayotgan global mojarolarning shakllaridan biri sifatida tushuniladi. Boshqa tomondan, ular global mojarolarning yetilishini tezlashtirishi mumkin;

2. Mintaqaviy mojarolar iqtisodiy, siyosiy, diniy va mafkuraviy qarama-qarshiliklarga asoslanganligi sababli ular milliy-etnik va diniy to’qnashuvlar shaklida namoyon bo’ladi. Ular uzoq davom etadi va xalqaro munosabatlarning butun tizimiga bevosita ta’sir qiladi;

3. Mintaqaviy nizolar subyektlar (ma’muriy-hududiy birliklar, yetnik guruhlar, davlatlar yoki koalitsiyalar) tarkibiga ko’ra farqlanadi. Subyektlar orasida asosiy rolni siyosiy, iqtisodiy va milliy elita egallaydi;

4. Mintaqaviy konfliktlar tarqalish zonalari bilan farqlanadi. Ular katta geografik hududlarni (mintaqalarni) va muhim aholi massasini qamrab oladi;

5. Mintaqaviy ziddiyatlar dinamik. Shunday qilib, ziddiyatli vaziyat imidjini shakllantirish yelita tomonidan boshqariladi va ommaviy axborot vositalaridan, ba’zan esa - axborot urushi vositalari va usullaridan faol foydalanish bilan amalga oshiriladi. Ochiq konfliktli o’zaro ta’sir urush, qurolli to’qnashuv, iqtisodiy sanksiyalar va mafkuraviy qarama-qarshilik shaklida bo’lishi mumkin.

Mintaqaviy mojarolar to’rtta yo’nalish bo’yicha tasniflanadi, xususan:

1. Miqiyosi bo’yicha:

1.1. Davlatlar va koalitsiyalar o’rtasidagi ziddiyatlar;

1.2. Davlat ichidagi ijtimoiy subyektlar o’rtasidagi ziddiyatlar;

2. Geografik joylashuvining o’ziga xos xususiyatlariga ko’ra:

2.1. Osiyodagi mojarolar;

2.2. Afrikadagi mojarolar;

2.3. Lotin Amerikasidagi ziddiyatlar;

2.4 Yevropa mojarolari.

3. Ko’rinish sohasiga ko’ra:

3.1. Iqtisodiy nizolar;

3.2. Siyosiy qarama-qarshiliklar;

3.3. Ma’naviy-mafkuraviy ziddiyatlar;

3.4. Harbiy mojarolar.

4. Milliy va etnik xususiyatlariga ko’ra:

4.1. Etnik nizolar;

4.2. Diniy nizolar;

4.3. Etnosiyosiy mojarolar.

Siyosiy mojaro – bu bir-birini istisno qiluvchi ma’lum siyosiy manfaatlar va maqsadlar bilan shartlangan qarama-qarshi ijtimoiy kuchlarning to’qnashuvidir.

Siyosiy mojaroning xususiyati jamiyatda yoki xalqaro maydonda siyosiy ta’sir o’tkazish uchun kurashdir. Siyosiy mojarolar tashqi va ichki siyosiy mojarolarga bo’linadi.

Siyosiy mojarolarning shakllanish darajalari:

- Shaxslararo darajadagi mojarolar;
- Guruhlar darajasidagi mojarolar;
- Jamiyat siyosiy tizimosti darajasidagi mojarolar;
- Mintaqaviy va global darajadagi mojarolar.

Telereporterlarning hissiz sharhlari va gazetalarning jangovar to‘qnashuvlarda ro‘y bergan navbatdagi qurbonlar haqidagi katta sarlavhalari ortida millionlab kishilarning taqdiri, ularning dard-alamlari va chekayotgan jafolari ko‘milib ketmoqda. BMTning hozirgi vaqtda bugun dunyoda qariyb 50

million qochoq borligi haqidagi so‘nggi ma’lumotlari kishini befarq qoldirishi mumkinmi? 1996- yilda boshqa mamlakatlarda boshpana topgan 13 million kishi ro‘yxatga olingan. Fuqarolar urushi tufayli 30 millionga yaqin odam o‘zi yashab turgan joylarini tashlab, boshqa mamlakatlarga qochoq, sifatida ketishga majbur bo‘lgan. O‘z chegaralaridan uzoqda bo‘lsa-da, zo‘ravonlikka va butun-butun xalqlarning qonli fojialariga jamiyatning ko‘nikib qolishidan ham dahshatliroq narsa bormi o‘zi? Muayyan bir shaxsning yo tushunib yetmaslik, yoki xotirjamlikka berilishi tufayli kelib chiqadigan bunday fuqarolik pozitsiyasining xavfi ochiqdan-ochiq kuch ishlatish bilan tahdid qilishdan kam emas-ku, axir. Bunday pozitsiya mamlakatimiz fuqarolari va rahbarlari uchun mutlaqo nomaqbuldir.[30]

SSSR parchalanib ketganidan keyin bizning irodamiz yoki intilishimizga bog‘liq, bo‘lmagan holda O‘zbekiston amalda front yaqinidagi davlatga aylanib qoldi. Uning tashqi chegaralarida — Afg‘oniston va Tojikistonda so‘nggi yillarda yuz minglab insonlar hayotiga zomin bo‘lgan ikkita tanglik alanga olib turibdi.

18 yildan beri urush ketayotgan Afgonistondagi tanglikning chuqurligi va keskinligini, uning mintaqaviy va dunyo miqyosidagi jo’g‘rofiy-siyosiy jarayonlarga ta’sirini e’tiborga olib, bu fojiani ko‘lami va xavfi jihatidan hozirgi dunyoning eng katta mintaqaviy mojarolari jumlasiga kiritish mumkin. Bu mojaroning sababi va boshlang‘ich omillarini hamda qo‘shni Tojikistonda davom etayotgan tanglikning kelib chiqishi sabablarini chuqur tahlil etmagan holda (chunki hozir gap bu haqda borayotgani yo‘q), quyidagilarni ta’kidlab o‘tish zarur. Respublikamiz tevaragida vaqti-vaqti bilan keskinlik kuchayib turibdi. Urush harakatlari olib borilmoqda. O‘zaro kurashayotgan tomonlar tinchlik yo‘lidagi sog‘lom tashabbuslarni tushunishni istamayaptilar. Shunday sharoitda O‘zbekistan fuqarolarining farovon yashashini va ravnaq topishini ta’minlab beradigan darajada barqaror va bexatar rivojlanishi mumkinligi haqida bir nima deyish mushkul.

---

[30] И. Каримов. Ҳавфсизлик ва барқарор тараққиёт йўлида. 6 том. – Т.: Ўзбекистон, 1998 й. – Б 41-42.

Yuz berayotgan hodisalarning fojiali tomoni shundaki, kun yillik ichki qurolli va siyosiy qarama-qarshilik natijasida vaziyatning shunday avj olib borishi bu mamlakatlarni o‘z-o‘zini halok qilish va davlatchilikdan mahrum bo‘lish yoqasiga olib kelishi mumkin.

Kelgusi avlod vakillari urush olovini yoqishga undagan sabab va bahonalar uchun zamondoshlarimizni kechirmasalar kerak. Tarix o‘z hukmini chiqarar ekan. Hamma vaqt sholini ko‘rmakdan ajratadi va g‘arazli, xudbin maqsadlarini ko‘zlab xalq manfaatlarini niqob qilib oluvchi shaxslarning o‘zlarini oqlash uchun keltiradigan kibr-havolai iborat dalillarini qabul qilmaydi. Kurashayotgan taraflar o‘z nuqtayi nazarlari o‘rtasidagi qarama-qarshilikni kuchaytirib, mojaroni qanchalik chuqurlashtirib borsalar, bu mojaro uning qatnashchilari qo‘lga kiritayotgan yutuqlardan ko‘ra beqiyos darajada ko‘p narsani yo‘qotishlariga olib kelishi mumkinligi shunchalik oydinlashib boraveradi. Millionlab kishilarning taqdiri xavf ostida qolar ekan, buni hech qanday maqsad bilan oqlab bo‘lmayli.

Urush jamiyat va davlatning holatiga falokatli ta’sir ko‘rsatadi. Bu urushning tabiiy yo‘ldoshi bo‘lgan iqtisodiy vayrongarchilikdangina emas, balki millatning kelajagi uchun muhim ahamiyat kasb etuvchi boshqa sohalarda ham namoyon bo‘ladi. Qanday bo‘lmasin, vatandoshlar o‘rtasida nifoqni avj oldirish, o‘z uylarini tashlab ketishga majbur bo‘lgan qochoqlar oqimi, jamiyatda jinoyatchi unsurlarning ko‘payishi, urushni pul topishning yagona manbaiga aylantirish, millatning genofondiga putur yetkazish, yosh- avlodni hatto boshlang`ich ta’lim olish imkoniyatidan ham mahrum qilish shu xalqning kelajagini ta’minlay oladi deyishga kimning ham qurbi yetadi yoki vijdoni yo‘l qo‘yadi?

2000- yil marrasiga yaqinlashayotgan jahon sivilizatsiyasi XXI asrni ko‘zlab yashamoqda. Shunday vaqtda Afg‘oniston bilan Tojikistonda yuz berayotgan mojarolar va ularning oqibatlari bu mamlakatlar taraqqiyotini kam deganda o‘nlab yillarga orqaga uloqtirib tashladi. Bu hol u yerdagi vaziyatdan ko‘rinib turibdi. Urush maddohlari o‘z vatandoshlarini bu qurbonlar zarur

ekanligiga, ana shu qurbonlar evaziga yorqin kelajakka erishish mumkinligiga ishontirmoqchi bo‘ladilar.

Shunday ekan, mintaqaviy mojarolar jamiyatimiz farovonligi va respublikamiz taraqqiyoti uchun qanday xavf tug‘dirmoqda? Bir qarashda, O‘zbekistan chegaralariga yaqin joylarda yuz berayotgan barcha nizolar davlatimizdagi siyosiy, iqtisodiy va ijtimoiy barqarorlikni saqlab turishga bevosita aloqasi yo‘qdek tuyuladi. Bundan buyon ham tashvishli hodisalar bizni chetlab o‘z yo‘lidan rivojlanaveradi, barqarorlik o‘z-o‘zicha saqlanaveradi, mamlakatning kelajagi esa o‘z-o‘zidan ta’minlangan, deya fikr yuritishni ham siyosiy, ham fuqaroviy kaltabinlikdan boshqa narsa emas. deb hisoblaymiz.

Birlashgan Millatlar Tashkilotining Aholishunoslik jamg’armasi ma’lumotlariga ko’ra, 2021- yilda Afg’oniston aholisi 39,8 million kishini tashkil etdi; Markaziy razvedka boshqarmasi 37 466 414 kishi deb hisoblagan. Afg’oniston aholisi ko’plab xalqlarga mansub va ko’p tillarda gaplashadi. Mamlakatdagi eng yirik etnik guruhlarga pushtunlar, tojiklar, hazoralar, o’zbeklar, nuristonliklar, charaymaklar, turkmanlar, balujlar va boshqalar kiradi. 2021-yilda Afg’onistonda tug’ilish darajasi har bir ayolga 4,5 bola to’g’ri keladi; Mamlakat aholisining 41,2 foizini 14 yoshgacha bo’lgan bolalar tashkil etadi.

2020- yil sentyabr oyining oxirida Armaniston va Ozarbayjon o’rtasida Tog’li Qorabog’ yana kuchaydi. Ozarbayjon armiyasi Tog’li Qorabog’dagi butun front chizig’i bo’ylab hujum operatsiyasini boshladi. Quruqlikdagi harbiy texnikadan tashqari, aviatsiya, shu jumladan, uchuvchisiz samolyotlar ham qo’llaniladi. “TQR” prezidenti Arayik Arutyunyanning so’zlariga ko’ra, Qorabog’ mojaro hududida sodir bo’layotgan voqea “to’liq miqyosli urush” bo’lib, butun o’zaro to’qnashuv chizig’i bo’ylab “avval hech qachon bo’lmagan”.

Biroq shu o‘rinda bir gapni aytib o‘tmaslik mumkin emas. Aftidan, ana shunday “yaxshi niyatli kishilar”ning ko‘pchiligi tinchlik va tartibni ta’minlash, mojarolar va ular keltirib chiqaradigan salbiy jarayonlar bizning ona zaminimizga ko‘chib o‘tishiga yo‘l qo‘ymaslik uchun davlatimiz nechog‘li katta kuch-g‘ayrat

sarflayotganligi haqida o‘ylab ko‘rmayotganga o‘xshaydi. Bu o‘rinda hammaga yaxshi ma’lum bo‘lgan bir haqiqat - keskin muammolar, shu jumladan, tevarak-atrofimizdagi mavjud muammolar ham inkor etilmasligi lozim. Aks holda bu mojarolar tanglikka olib kelishi, boshqarib bo‘lmaydigan tanglik esa rivojlanish yo‘lida uchragan barcha narsalarni vayron qiladigan, davlat chegaralarini va o‘zga siyosiy-iqtisodiy, etnik va boshqa voqeliklarni tan olmaydigan falokatga aylanib ketishi mumkinligini yodga olish o‘rinli bo‘ladi.

**Mintaqaviy mojarolarning oldini olish shart-sharoitlari va omillari**

Mavjud mintaqaviy tanglik sharoitida O‘zbekistonning xavfsizligiga tahdid xayoliy emas, balki yaqqol mavjuddir. Mintaqaviy mojaroni faqat taraflarning belgilab qo‘yilgan doiralardagi qurolli qarama-qarshiligi, shu jumladan tinch aholi o‘rtasida ko‘plab qurbonlarga olib keladigan qarama-qarshiligi deb hisoblamaslik kerak. U muayyan jamiyat va qo‘shni davlatlar hayotiga ta’sir ko‘rsatadigan qarama-qarshilikdir. Agar masalaga shu nuqtayi nazardan qaraladigan bo‘lsa, bu tahdidning haqiqatan mavjudligi yaqqol ayon bo‘ladi.

Insoniyat sivilizatsiyasining rivojlanish tarixi, ayniqsa har jihatdan bir-biriga bog‘liq bo‘lib qolgan hozirgi dunyo sharoitida, shundan aniq dalolat berib turibdiki, alohida olingan bir davlatdagi har qanday mojaro uzoq vaqt davomida milliy chegaralar doirasida qolib keta olmaydi. Bir qancha sabablarga ko‘ra bunday mojaro nazorat qilib bo‘lmaydigan darajada yoyilib ketishi muqarrar. Bu esa ertami, kechmi qo‘shni davlatlar oldiga barcha salbiy oqibatlari bilan birga qator muammolarni ko‘ndalang qo‘yadi. Hatto mintaqadagi vaziyatni beqarorlashtirish darajasigacha borib etadi. Shu nuqtayi nazardan qaraganda, mojaroning yashirin va oshkora baynalmilallashuvi tanglikni chuqurlashtiradi. Chunki turli maqsadlarni ko‘zlaydigan va tanglik chiqqan hududda o‘z manfaatlarini ta’minlashga intiladigan tashqi kuchlar hamma vaqt shay turadi.

Shunday qilib, alohida olingan davlatdagi ichki mojaroni, shu mojaro bilan qo‘shni mamlakatlar o‘rtasidagi o‘zaro aloqani bir-biriga bog‘lik bo‘lmagan

hodisalar deb hisoblash xato bo‘lur edi. Afg‘onistondagi harbiy-siyosiy tanglik, Tojikistondagi beqarorlik butun Markaziy Osiyodagi mintaqaviy barqarorlik holatiga ham, jumladan, O‘zbekistonning milliy xavfsizligiga ham salbiy ta’sir ko‘rsatmay qolmaydi.

Bizning sharoitimizda ushbu xulosani tasdiqlash uchun teran nazariy fikrlar bildirish yoki boshqa mintaqaviy mojarolarning tarixini dalil sifatida keltirish zarurati bo‘lmasa kerak, deb o‘ylayman. Ishonchim komilki, Afg‘onistonda 1996-yilning sentyabr-oktyabr oylarida vaziyat yana shiddatli tus olib, uning shamollari dimog‘imizga urush hidini olib keldi. Bu hol respublikadagi tinchlik va xalq xotirjamligining qadri haqida o‘ylashga majbur qildi. Bu hol ana shu ko‘p qirrali muammoning dolzarbligi va keskinligini yana bir karra namoyish etdi. Shu jihatdan olganda, mintaqaviy mojarolar hal qilinmas ekan, Markaziy Osiyodagi davlatlarning birontasi o‘zini xavfdan holi deb hisoblamaydi va ishonch bilan olg‘a bora olmaydi, degan fikrni davom ettirish mantiqan to‘g‘ri bo‘lur edi.

Hozirning o‘zidayoq ko‘zga tashlanayotgan va keyinchalik vujudga kelishi mumkin bo‘lgan xavf-xatarlar ko‘lami keng.

Birinchidan, vaziyatning rivojlanishi natijasida qurolli yoki boshqacha tarzdagi qo‘poruvchilik faoliyati ataylab yoki beixtiyor qo‘shni davlatlar hududiga o‘tishi mumkinligi jiddiy e’tiborni talab qiladi. Chunki afg‘on va ma’lum darajada tojik mojarolari amalda nazorat qilib bo‘lmaydigan holatga kelib qoldi. Bunday sharoitda Markaziy Osiyoning hamma davlatlarida turlicha nisbatlarda yashayotgan, turli sohalarda va turli darajalarda ko‘p asrlardan beri tarkib topgan, tarixiy o‘zaro aloqalari (shu jumladan, ko‘p sonli qarindosh-urug‘chilik aloqalari ham) namoyon bo‘lib turgan asosiy etnoslarning joylashish xususiyatini ham hisobga olish kerak bo‘ladi.

Mintaqadagi har bir davlat etnik jihatdan rang-barang bo‘lgani sababli, har qanday tanglik keskinlashib, qo‘shni mamlakatlar fuqarolari o‘rtasidagi totuvlik va barqarorlikka putur etkazadi. Ayrim buzg‘unchi guruhlarning ziddiyatlar olovini yoqishga va chegaradosh davlatlar aholisi orasidagi kam sonli etnik guruhlar

milliy tuyg‘ularini uyg‘otish orqali uni qo‘shni mamlakatlarga ko‘chirishga urinishi katta tashvish tug‘diradi.

Hozirgi zamon tarixi shuni yaqqol ko‘rsatmoqdaki, o‘zlarining siyosiy va boshqa maqsadlari yo‘lida milliy masalani dastak qilib olishga intiladigan kuchlar, eng avvalo, odamlarni yuksak darajada safarbar etadigan hissiyotlarga umid bog‘laydilar. Keyinchalik ularni har qanday siyosiy donishmandlik va sog‘lom fikrni inkor etadigan jangari tajovuzkorlik yo‘liga burib yuborish mumkin, deb o‘ylaydilar.

Ikkinchidan, so‘nggi yillarda voqealar fojiali tus olganligining yana bir sababi shundaki, afg‘on mojarolariga, ma’lum etnik nizolardan tashqari, yana diniy tus ham berildi. Islomning keskin siyosiylashuv jarayoni sodir bo‘lmoqda. U o‘ta radikal tus oldi - hokimiyat tepasiga chiqishga da’vogarlik qilish va barcha dindoshlarni madadga chaqirgan holda bunga qurolli yo‘l bilan erishishga ochikdan - ochik urinish yuz bermoqda. Dinimizning insonparvarlik g‘oyalari va asoslariga hech bir aloqasi bo‘lmagan ana shu jarayon Tog‘li Badaxshondan tortib to Kaspiygacha bo‘lgan juda katta hududdagi ijtimoiy-siyosiy vaziyatga bevosita yoki bilvosita salbiy ta’sir ko‘rsatdi. Mintaqadagi davlatlarda afg‘on ssenariysini o‘z xalqlariga zo‘rlab qabul qildirishga tayyor turgan ekstremistik kayfiyatdagi unsurlar topilib qoldi. Afg‘oniston voqealari esa qanday fojiali oqibatlarga olib kelganligiga hali biz ham baho beramiz, kelgusi avlodlarimiz ham baho beradi.

Uchinchidan, hokimiyatga intilayotgan turli afg‘on guruhlarining etnik-diniy da’volari asosida kelib chiqqan Afg‘oniston mojarosining markazdan qochuvchi to‘lqinlari butun mintaqaga salbiy ta’sir ko‘rsatishda davom qilmoqda va muayyan shakl kasb etmoqda. Bu hol tojik-afg‘on chegarasidagi qurolli ig‘vogarliklarda yaqqol namoyon bo‘lmoqda. Bu ig‘vogarliklar Afg‘oniston Islom davlati hududidan turib olib borilayotgan qo‘poruvchilik faoliyatining boshqa ko‘rinishlari bilan birga Tojikistondagi va butun mintakadagi vaziyatni tegishlicha jiddiy izdan chiqarmoqda. Ana shunday sharoitda turli-tuman “din uchun kurashuvchilar” o‘z xatti-harakatlari va niyatlarini oqlash uchun diniy shiorlardan

foydalanmoqdalar. Xalqlarimizga va ularning ma’naviy dunyosiga xos bo‘lmagan ideallar va qadriyatlarni zo‘rlab qabul qildirishga urinmoqdalar. Fitna va o‘rta asr jaholatparastligi urug‘larini sochishga, bizni insoniyat sivilizatsiyasidagi munosib o‘rnimizdan mahrum qilishga intilmokdalar.

Nihoyat, alohida e’tiborga molik bo‘lgan yana bir potensial xavf-xatar haqida. Mojarolarning davom etishi ba’zi bir kimsalarga “ajratib yuborilgan xalqlar” muammosini zo‘r berib avj oldirishga imkon bermoqda. Bunda ko‘pincha, masalan, Afg‘oniston bilan chegaraning ikki tomonidagi tojiklar yoki o‘zbeklarni, yo bo‘lmasa, pushtun qabilalarini birlashtirish foydasiga sun’iy dalillar to‘planmoqda. Mavjud chegaralarni etnik asosda o‘zgartirish yo‘lidagi har qanday urinish qanday oqibatlarga olib kelishini tasavvur qilishning o‘zi dahshatli. Mintaqamizdagi chegaralarni o‘zgartirish butun jahon hamjamiyati uchun dahshatli oqibatlarni keltirib chiqarishi mumkin. Hatto Bosniya va Gersegovinadagi mojarolar bu mudhish voqealar oldida “xolva” bo‘lib qolishi hech gap emas.

Umuman olganda, cho‘zilib ketgan mintaqaviy mojarolar atrofdagi davlatlar uchun (tabiiyki, O‘zbekiston ham bundan mustasno emas) aynan hozir keng doiradagi muammolar manbayiga aylandi. Keyinchalik esa ular siyosat, mafkura, millatlararo munosabatlar va boshqa sohalarga ham zimdan salbiy ta’sir etishi, putur yetkazishi mumkin.

Turli xil mojarolar subyektlari, ularning maqsadlari va pozitsiyalari bilan nizolarni boshqarish bir qator umumiy vazifalarni hal qilishni o’z ichiga oladi:

a) nizo kelib chiqishiga yo’l qo’ymaslik yoki uning o’sishi va tarqalishiga yo’l qo’ymaslik;

b) nazoratsiz jarayonlarning keskin rivojlanish xavfini kamaytirish uchun yashirin konfliktlarni ochiq shaklga keltirish;

v) siyosiy ziddiyatlardan kelib chiqqan ijtimoiy-psixologik hayajonni mahalliylashtirish, uning jamiyatning boshqa sohalariga tarqalishining oldini olish;

d) ko’plab ichki va tashqi omillarni hisobga olish: siyosiy tizimning ochiqlik darajasi, ziddiyatli guruhlarning birlashishi darajasi, ularning kuchi, aholining nizolarga aralashish xususiyati, rahbarlar xatti-harakatlarining hissiy jihatlari. va ularning tarafdorlari, shuningdek, jamiyatning madaniy, tarixiy, ijtimoiy-iqtisodiy, yetnik-milliy va boshqa xususiyatlari.

Keling, tomonlarni yarashtirishning eng keng tarqalgan ikkita usulini ajratib ko’rsatamiz:

Mojaroni tinch yo’l bilan hal qilish quyidagi yo’llar va usullarni o’z ichiga oladi:

- dastlabki pozitsiyalarni saqlab qolish asosida murosaga erishish;
- o’zaro imtiyozlarga asoslangan shartnoma;
- bir yoki bir nechta tomonlarning resurslarining tugashi, bu nizoning davom etishini imkonsiz qiladi;
- qarama-qarshilik jarayonida tomonlarning o’zaro hurmatini qozonish, raqibning huquq va manfaatlarini tushunish.

Majburiy yarashuv quyidagilarga asoslanadi:

- bir tomondan kuchlar va resurslarning yaqqol ustunligi, ikkinchi tomondan ularning taqchilligi;
- tomonlardan birining yakkalanishi, uning mavqeyining pasayishi, shuningdek, uning mavqeyi zaiflashganini ko’rsatadigan boshqa davlatlarning mag’lubiyati haqida;
- dushmanni yo’q qilish, buning natijasida dushman yo’qligida tinchlik o’rnatiladi.

**Mintaqaviy mojarolarning g’oyaviy-mafkuraviy yo’nalganligi**

Mintaqaviy mojarolarning oqibatlari ancha sezilarli shaklga ham ega. Ular davlatlarning milliy iqtisodiyotiga va xo‘jalik aloqalariga ta’sir ko‘rsatadi. Bu esa mavhum kategoriya bo‘lmay, balki har bir fuqaroning va jamiyat a’zosining aniq hisoblab ko‘rsa bo‘ladigan manfaatlari demakdir.

1. Masalan, Afg‘onistondagi urush mamlakatning shundoq ham yaxshi rivojlanmagan iqtisodiyotini boshdan-oyoq vayron qildi. Bu urush hozirgi vaqtda Markaziy Osiyo davlatlariga “iliq dengizlar”dagi portlarga chiqish va shu yo‘l bilan jahon xo‘jalik aloqalari tizimiga qo‘shilish imkonini beradigan yangi transport kommunikatsiyalarini ochish yo‘lida asosiy g‘ov bo‘lmoqda. Bu esa, o‘z navbatida, milliy iqtisodiyotning rivojlanishini sekinlashtirmoqda. Chunki samarali mol ayirboshlash uchun juda qisqa va barqaror transport kommunikatsiyalari kerak bo‘lishi hammaga ma’lum.

2. Qurolli mojaro keskinlashgan taqdirda chegaralarni tan olmasdan, qo‘shni davlatlar hududiga “yopirilib kirish”ga tayyor turgan qochoqlar muammosi vujudga keladi. Odatda, bu oqimda chegara orqali non va boshpana topishnigina emas, balki odamlarning qalbiga yangi g‘ulg‘ula solishni istaydiganlar ham kirib keladi. Qochoqlarni qabul qiluvchi tomon uchun bu masalaning tabiiy insonparvarlik jihati bilan birga, iqtisodiy tomoni ham mavjud. Chunki qochoqlarni joylashtirish va ularning ko‘p sonli, kechiktirib bo‘lmaydigan muammolarini hal qilish uchun o‘z byudjetidan qo‘shimcha mablag‘lar qidirib topish zaruriyati beixtiyor paydo bo‘ladi.

3. Afg‘oniston bilan Tojikistonda cho‘zilib ketgan mintaqaviy mojarolar salbiy hodisalarni keltirib chiqarmoqda, chegaradosh davlatlar uchun jiddiy xavf tug‘dirmoqda. Bu salbiy hodisalar haqida gapirganda, qonunga xilof ravishda narkotik moddalar olib o‘tilishi, xalqaro terrorizm va qurol-yaroq kontrabandasi kabi muammolarga ham to‘xtalib o‘tish lozim. Ma’lumki, vayrongarchilik va siyosiy tartibsizlik sharoitida urush harakatlarini olib borish oddiy aholi uchun asosiy yumushgina emas, balki omon qolish usuli ham bo‘lib qolmoqda. Ayni paytda, Afg‘onistondagi mojaroda katnashayotgan guruhlar uchun narkotik moddalarni ishlab chiqarish va sotish qurol-yaroq harid qilish va boylik orttirish uchun pul topishning eng kulay vositasiga aylanmoqda. Turli xalqaro tashkilotlar, shu jumlada, BMT tahliliga ko‘ra, Afg‘oniston qoradori xom -ashyosini tayyorlovchi dunyodagi yetakchi davlatlardan birigagina emas, balki narkotik

moddalar olib o‘tiladigan eng yirik bazaga ham aylanib qoldi. Bu makon orqali narkotik moddalar tobora ko‘proq miqdorda Markaziy Osiyo davlatlariga va so‘ngra G`arbga yetkazilmoqda. Tabiiyki, ularning bir qismi bizning mintaqamizga “singib ketmoqda”. Bu esa jinoyatchilikning o‘sishiga, yoshlarning buzilishiga, hatto millatning genofondi aynishiga sabab bo‘ladi.

4. Afg‘oniston bilan Tojikistondagi mintaqaviy mojarolar hal bo‘lmayotir. Bu esa mintaqadagi davlatlar, shu jumladan, O‘zbekiston oldiga terrorizm va qurol-yaroqlar kontrabandasi singari hodisalarning qo‘shni davlatlar hududlariga yoyilishi bilan bog‘liq bo‘lgan yangi va g‘oyat xavfli muammolarni ko‘ndalang qo‘ydi. Endilikda milliy xavfsizlikni va ichki barqarorlikni ta’minlash darajasi ana shu muammolarni hal qilishga bog‘liq. Yaqin Sharqdagi va sayyoramizning turli nuqtalaridagi boshqa tangliklar, shuningdek, MDH hududidagi (Checheniston, Tog‘li Qorabog‘, Abxaziya va boshqalardagi) voqealarning o‘xshash jihatlariga qarab terrorchilik faoliyatini Afg‘oniston bilan Tojikistonning milliy chegaralaridan tashqariga ko‘chirish imkoniyatlari qay darajada ekanligini tasavvur etish mumkin. Buning ustiga, Afg‘oniston hududi va chegaralari nazorat qilib bo‘lmaydigan qurol-yarog‘ aslahaxonasiga aylangan. Bunday sharoitda Markaziy Osiyo davlatlari o‘rtasidagi chegaralar ochiqligi yanada xatarlidir. Afg‘oniston hududida tayyorgarlikdan o‘tgan yoki partizanlar urushida tajriba orttirgan jangarilar dunyoning ko‘pgina davlatlaridagi, Kavkazorti, Checheniston va Tojikistondagi qurolli mojarolarda faol qatnashgan bo‘lishi mumkinligini ham inkor etish mushkul.

Milliy xavfsizligimizga chetdan real tahdid solayotgan Afg‘oniston va Tojikistondagi mintaqaviy mojarolar na Markaziy Osiyoda va na butun dunyo miqyosida barkarorlikni mustahkamlashga yordam beradi. Bu mojarolarning katta salbiy potensiali butun dunyo ko‘lamida halokatli oqibatlarga olib kelishga qodir.

Nafaqat Markaziy Osiyo mintaqasidagi, balki undan tashqaridagi har bir sog‘lom fikrli inson mintaqaviy mojarolarning yanada avj olishi bu hududdagi mamlakatlarning tanlaydigan yo‘liga ta’sir ko‘rsatmasdan qolmasligini yaxshi

anglaydi. Bu mojarolar ularning ijtimoiy-siyosiy rivojlanishi qanday, kaysi yoʻldan borishiga, XXI asr arafasida va boshlarida millionlab kishilarning taqdirini belgilab beradigan demokratik va bozor islohotlarining istiqbollari qanday boʻlishiga oʻz ta’sirini oʻtkazadi.

“Sovuq urush” davri tugashining asosiy yakuni shu boʻldiki, insoniyat uchinchi jahon urushidan qutulib qolishga muvaffaq boʻldi. Mintaqaviy mojarolarning shular qatori Afgʻonistondagi mojaroning va Tojikistondagi qarama-qarshilikning dunyo miqyosida kelib chiqishi mumkin boʻlgan oqibatlarini cheklashga va tarqatmaslikka bugungi kunda hammamizning ham aql-idrokimiz, tajribamiz va qat’iyatimiz etadimi?

YeXHT mojarolar paydo bo’lishining oldini olish va mavjud nizolarni uzoq muddatli, har tomonlama siyosiy yo’l bilan hal qilishga ko’maklashish ustida ishlamoqda. Shuningdek, u tinchlikni mustahkamlash va mojarodan keyingi tiklanishni rag’batlantiradi. Shu maqsadda u barcha tegishli tomonlar, jumladan, Birlashgan Millatlar Tashkiloti kabi hamkor xalqaro va mintaqaviy tashkilotlar bilan hamkorlik qiladi. YeXHT erta ogohlantirish, mojarolarning oldini olish va hal qilish, inqirozni boshqarish va mojarodan keyingi reabilitatsiya uchun asosiy vosita bo’lib, "mojarolar sikli" deb ham ataladi.

Tashkilotning mojarolarni oldini olish mexanizmlari arsenaliga uning dala operatsiyalari tarmog’i va Mojarolarni oldini olish markazi (CPC) kiradi. CPC, masalan, YeXHTning erta ogohlantirish markazi sifatida ishlaydi, muloqotni osonlashtiradi, vositachilik va boshqa nizolarning oldini olish va hal qilish bo’yicha sa’y-harakatlarni qo’llab-quvvatlaydi.

YeXHT dala operatsiyalarining mojarolarning oldini olish va hal qilish sohasidagi faoliyatiga quyidagilar kiradi:

- nizolarning sabablari va manbalarini kamaytirish uchun mahalliy hamkorlarning salohiyatini oshirish;
- ixtilof xavfini imkon qadar erta bosqichda bartaraf etish uchun siyosiy va fuqarolik subyektlari o’rtasida ma’lumot almashishga ko’maklashish;

- nizolardan jabr ko’rgan jamiyatlar va jamoalar o’rtasida muloqot, vositachilik va o’zaro ishonchni mustahkamlashga yordam berish;
- YeXHTga a’zo davlatlarda xavfsizlik holatini monitoring qilish;
- ishonchni mustahkamlashga ko’maklashish;
- milliy inqiroz yuzaga kelgan taqdirda javob rejalarini qo’llab-quvvatlash.

**O’zbekiston mintaqaviy mojarolarni tinch yo’l bilan hal etishni qo’llab-quvvatlashining g’oyaviy-mafkuraviy ahamiyati**

Mintaqaviy mojarolarning g’oyaviy-mafkuraviy yo’nalganligi quyidagilarda ko’rinadi:

- “Demokratiyani eksport qilishga urinish”,
- geosiyosiy manfaatlarni ko’zlash,
- demokratiya modellarining xilma-xilligini inkor qilish,
- mojaroda ishtirok etayotgan milliy etnik guruhlar manfaatlarini teng hisobga olmaslik,
- ichki agressiv kuchlarni zimdan qo’llab-quvvatlash, ularning ongini manipulyatsiya qilishga urinishlar,
- turli xalqaro NNTlari tomonidan ixtiloflashayotgan tomonlarni moliyaviy qo’llab-quvvatlashga urinishlar,
- Agressiv millatchilik, radikalizm, ekstremizm va terroriz g’oyalariga xayrxohlik bilan qarash.

O’zbekiston mintaqaviy mojarolarni tinch yo’l bilan hal etish tarafdori bo’lib kelgan. Davlatimizning bu mavqeini Afg’oniston masalasida ham ko’rishimiz mumkin. Mintaqaviy mojarolar bir mamlakat chegarasida qolmaydi. O’zbekiston Afg’onistonda barqarorlikni o’rnatishga qaratilgan barcha harakatlarda faol ishtirok etadi va qo’llab -quvvatlaydi.

«O’zbekiston tashqi siyosiy faoliyati kontseptsiyasi quyidagi tamal tamoyillardan iborat:

Birinchidan, O’zbekiston Respublikasi davlatning, xalqning oliy manfaatlariga, uning farovonligi va xavfsizligiga, mamlakatni modernizatsiya qilishning ustuvor yo’nalishlariga, amaldagi milliy qonunchilik hamda qabul qilingan xalqaro majburiyatlarga amal qilgan holda ittifoqlar tuzish, hamdo’stliklarga va boshqa davlatlararo tuzilmalarga kirish, shuningdek, ulardan chiqish huquqini o’zida saqlab qoladi;

Ikkinchidan, O’zbekiston Respublikasi qo’shni davlatlardagi harbiy mojarolarga va tang vaziyatlarga tortilishining oldini olish yuzasidan siyosiy, iqtisodiy va boshqa chora-tadbirlarni ko’radi, shuningdek, o’z hududida xorijiy davlat harbiy bazalari va obyektlari joylashtirilishiga yo’l qo’ymaydi;

Uchinchidan, O’zbekiston tinchliksevar siyosat yuritadi, harbiy-siyosiy bloklarda ishtirok etmaydi, har qanday davlatlararo tuzilmalar harbiy-siyosiy blokka aylangan taqdirda ulardan chiqish huquqini o’zida saqlab qoladi».

O‘zbekiston Respublikamiz bilan chegaradosh mamlakatlardagi harbiy-siyosiy mojarolarni tinch yo‘l bilan hal qilishga va ularning oldini olishga qaratilgan har qanday harakatlarni, amaliy qadamlarni qo‘llab-quvvatlab keldi va bundan buyon ham qo‘llab-quvvatlayveradi. Bu yo‘lda mamlakatimiz ham o‘z davlat siyosati doirasida, ham xalqaro tashkilotlar mexanizmlaridan foydalangan holda, mavjud imkoniyatlarni aniq maqsadni ko‘zlab ishga soladi. Butun milliy strategiyamizning asosiy yo‘nalishlaridan biri ana shunday mazmun-mohiyatga ega.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Mintaqaviy mojarolar va uning sabablari.
2. Mintaqaviy mojarolarning turli mintaqalarda namoyon bo‘lish xususiyatlari.
3. Mintaqaviy mojarolarning xavf-xatarli ekanligi va uning oldini olishda dunyo hamjamiyati, xalqaro tashkilotlarning roli.
4. Tinchlik uchun kurash, o‘zaro hamkorlik va ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyotga erishish. Mintaqaviy mojarolarni hal etishning muhim sharti.

## 9-mavzu: Agressiv millatchilik - g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid

**Reja:**

1. **Globallashuv sharoitida millatlar va milliy munosabatlar.**
2. **Millatlararo munosabatlarda agressiv millatchilik ko‘rinishlari.**
3. **Agressiv millatchilik – g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligi.**

**Globallashuv sharoitida millatlar va milliy munosabatlar**

Globallashuv sharoitida millat va milliy munosabatlar sohasida muhim o’zgarishlar yuzaga keladi. Milliy madaniyatlarning integratsiyasi va modernizatsiya jarayonlari sodir bo’ladi. Bu globallashuv tufayli polietnik va monoetnik davlatlarda o’ziga xos ko’rinishlarga ega bo’ladi. Ayni paytda millatlararo munosabatlarda ayrim ixtilofli va ziddiyatli holatlar kuzatiladi. Bugungi dunyo manzarasini kuzata turib, amerikalik taniqli siyosatshunos Samyuel Xantingtonning Uchinchi jahon urushi haqidagi karomati to‘g‘rimikan, degan xayolga ham borasan, kishi. “Mening fikrimcha, – deb yozgan edi u, – yangi shakllanayotgan dunyoda ixtiloflar manbai mafkura ham, iqtisod ham bo‘lmaydi. Insoniyatni ajratib turgan qaltis chegara va asosiy ixtilof manbai madaniyat bo‘lib qoladi. Milliy davlatlar xalqaro munosabatlarda bosh ishtirokchi maqomida qolsa-da, global siyosatning eng yirik ixtiloflari turli millat va tamaddunga mansub guruhlar o‘rtasida yuz beradi. Ushbu tamaddunlarni ajratib turuvchi chiziqlar kelajakda front chiziqlari bo‘ladi”[31].

Biroq, taajjubki, milliy-madaniy ixtiloflar alohida jamiyatlar ichida ham sodir bo‘lmoqda. Bunga misol qilib ayrim islom mamlakatlaridagi shia-sunniy ixtiloflarini, Turkiya, Isroil va Hindistonda ko‘p yillardan buyon davom etayotgan, Misr, Suriya kabi arab mamlakatlarida esa keyingi vaqtlarda avj olgan dunyoviy birlashmalar bilan diniy harakatlar o‘rtasidagi to‘qnashuvlarni, Janubiy Afrika Respublikasida “Afrika renessansi” bois yuzaga kelgan tangliklarni tilga olish mumkin.

[31] Хантингтон С. Столкновение цивилизаций и преобразование мирового порядка // Новая постиндустриальная волна на Западе: Антология / Под ред. В.Л.Иноземцева. – М., 1999.

Millatchilik va irqchilik keltirib chiqargan ana shu va boshqa fojialar, eng avvalo, ushbu qutqular sababini qat’iy aniqlab olishni taqozo etadi. Har ikki buzg‘unchi kayfiyatning paydo bo‘lish sabablari g‘oyat murakkab va xilma-xil. Mutaxassislar bu borada bir nechta omilni keltiradi. Masalan, Klifford Girs (Sm.: Girs K. Interpretatsiya kultur. – M.: ROSSPEN, 2004) va Jon Xatchinsonlar (See: Hutchinson J. The Dynamics of Cultural Nationalism. Revised edition. – London: Harper Collins, 1994) millatchilikni etnik o‘xshashlikning saqlanishi oqibati deb talqin etsa, Ernest Gellner (Sm.: Gellner E. Natsii i natsionalizm. – M.: Progress, 1991) esa uni sanoatlashuv sharoitidagi siyosiy va madaniy o‘zgarishlar mahsuli deb hisoblaydi. Maykl Xitcher (See: Hechter M. Internal Colonialism: The Celtic Fringe in British National Development, 1536-1966. – Berkeley: University of California Press, 1975) mazkur fenomenni dunyo mamlakatlarining iqtisodiy notekis rivojlanishiga kam taraqqiy etgan chekka hududlar aholisining separativ javobi deb izohlasa, Erik Xobsbaum (Sm.: Xobsbaum E. Natsii i natsionalizm posle 1780 goda. – SPb: Aleteyya, 1998) uni kapitalistik munosabatlar tufayli milliy davlatchilik qaror topishi natijasi deb tushuntiradi. Nihoyat, Aleksandr King va Bertran Shnayder millatchilikni migratsiyaning tezlashishi hamda ishsizlikning o‘sishi bilan bog‘liq “himoyalanish irqchiligi” deya talqin etadi[32]. Yuqoridagi qarashlarni umumlashtirgan holda millatchilik va irqchilik kuchayishining ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy va madaniy omillarini qayd etish mumkin.

Ustiga-ustak, hozir irq va millat doirasidan kengroq miqyosdagi ixtiloflar ham avj olmoqda. Chunonchi, ko‘plab siyosatshunoslar g‘arb va islom tamaddunlari o‘rtasidagi ziddiyat bugun real voqelikka aylangani haqida fikr bildirayotir. Bunday chigal ahvol ushbu muammo ustida jiddiy bosh qotirishni, milliy-etnik ixtilof va ziddiyatlar oldini olish bo‘yicha yalpi chora-tadbirlar ishlab chiqishni taqozo etadi. Xo‘sh, bunda nimalarga e’tibor qaratmoq lozim? Avvalambor, millatlararo ziddiyatlar iqtisodiy va ijtimoiy muammolarning davomi ekanini yodda tutish zarur. Har qanday davlatning milliy siyosati esa tizim o‘laroq

[32] Alexander King and Bertrand Schneider. The First Global Revolution: A Report by the Council of the Club of Rome. – Bombay: Orient Longman, 1993.

mafkuraviy, iqtisodiy, madaniy unsurlardan iborat. Bundan tashqari, u til, kadrlar, ta’lim-tarbiya, ommaviy axborot vositalari, xavfsizlik singari ko‘p jihatdan o‘zaro tutash masalalarga ham bog‘liqdir. Agar shulardan birontasi nazardan qochirilsa, ziddiyatlar kuchayishi uchun qulay sharoit vujudga keladi. Bir so‘z bilan aytganda, milliy-etnik munosabatlar yalpi yondashuvni taqozo etadi. Ushbu sohada shoshma-shosharlik bilan bir yoqlama qarorlar chiqarish faqat zarar keltiradi, xolos. Ikki yildirqi, ba’zi Evropa davlatlari rahbarlari bir vaqtlar tanlangan multimadaniy siyosat o‘zini oqlamagani va barbod bo‘lgani haqida gap sotmoqda. Aslida esa, Yevropoda milliy-etnik munosabatlar keskin tus olishiga puxta o‘ylanmagan migratsion siyosat, hal etilmayotgan ijtimoiy muammolar va yana bir qator omillar sabab bo‘lmoqda. Ba’zan esa buning ortida muayyan siyosiy kuchlarning “o‘yin”i turgani ham rost. Chunonchi, bunday kuchlar tolerantlik niqobi ostida xudbin geosiyosiy maqsadlarini amalga oshirmoqchi bo‘layotganini payqash qiyin emas. Bunday “o‘yin”ning oxiri, avvalambor, uni tashkil etganlar uchun voy bo‘lishi, shubhasiz.

Shu o‘rinda ta’kidlash joizki, milliy masala va dinlararo munosabatlar ham davlatning, ham jamiyatning doimiy e’tiborini talab etadi. Birinchi Prezidentmiz Islom Karimov 2012- yil 9-mayda “Xotira va qadrlash kuni” munosabati bilan bergan intervyusida jahondagi ba’zi davlat va mintaqalarda millatchilik kayfiyati kuchayib borayotgani, bu esa mudhish oqibatlarga olib borishi mumkinligi haqida gapirar ekan, bunday tahdidlarni darhol payqab, tezda bartaraf etish bugungi kun talabi ekanini ta’kidlab, jamoatchilikda ushbu ofatga nisbatan hushyorlikni oshirish lozimligini alohida uqtirdi. Zero, millatchilik va ekstremizm “urug‘i”, odatda, kishilar ular haqida yetarli bilim va ma’lumotga ega bo‘lmagan, bu qutqularga o‘z munosabatini aniq belgilab olmagan muhitda tez ildiz otadi.

O‘zbekiston mustaqillikka erishgan ilk kezlardanoq millatlararo totuvlikni mustahkamlash, ona diyorimizda istiqomat qilayotgan barcha millat va elatlar rivoji uchun teng sharoit yaratish davlat milliy siyosatining ustuvor yo‘nalishi etib belgilandi. Xususan, 1992 -yil 13 -yanvarda O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar

Mahkamasining “Respublika baynalmilal madaniyat markazini tuzish to‘g‘risida”gi Qarori e’lon qilindi. Ushbu Qaror mustaqillik davrida hukumatimiz qabul qilgan ilk hujjatlardan biri edi. Bugun millatlararo totuvlikni mustahkamlashga doir bir qancha qonunlar ishlab chiqilib, ular ijrosi yuzasidan zarur chora-tadbirlar ko‘rilgani, qolaversa, olis davrlardan xalqimiz qon-qoniga singib ketgan o‘zga millatlarga nisbatan xayrixohlik, bag‘rikenglik tuyg‘usi bois yurtimizda osoyishtalik, barqarorlik hukm surmoqda.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning 2018 -yil 28 -dekabrdagi Oliy Majlisga Murojaatnomasida bu borada shunday deyiladi: “O‘zbekiston millatlararo totuvlik va diniy bag‘rikenglik sohasida o‘z an’analariga doimo sodiq bo‘lib, bu yo‘ldan hech qachon og‘ishmasdan ilgari boradi.

Mamlakatimizda turli millat va diniy konfessiyalar vakillari o‘rtasida o‘zaro hurmat, do‘stlik va ahillik muhitini mustahkamlashga birinchi darajali e’tibor qaratiladi.

Bu – bizning eng katta boyligimiz va uni ko‘z qorachig‘idek asrab-avaylash barchamizning burchimizdir”[33]. Alohida qayd etish lozimki, Birlashgan Millatlar Tashkiloti Bosh Assambleyasining yalpi majlisi tomonidan muhim bir hujjat – “Ma’rifat va diniy bag‘rikenglik” rezolyutsiyasi qabul qilindi va Yurtboshimiz mazkur rezolyutsiyani qabul qilish tashabbusini 2017-yil sentyabr oyida Bosh Assambleyaning 72-sessiyasida ilgari surgan edi[34]. Ushbu tashabbusning Birlashgan Millatlar Tashkilotiga a’zo bo‘lgan 193 ta davlat keng qo‘llab-quvvatlagani jahon hamjamiyati tomonidan O‘zbekistonning sa’y-harakatlariga berilgan yuksak baho va e’tirof sifatida barchamizga katta mamnuniyat va g‘urur-iftixor bag‘ishlaydi.

---

[33] Мирзиёев Ш.М. Мамлакат ривожидаги истиқболли вазифалар. (Олий Мажлис Сенати ва Қонунчилик палатаси аъзоларига 2018 йилда амалга оширилган асосий ишлар якуни ва Ўзбекистон Республикасини 2019 йилда ижтимоий-иқтисодий ривожлантиришнинг энг устувор йўналишларига бағишланган Мурожаатнома). /https://kun.uz/99444746

[34] Мирзиёев Ш.М. Халқимиз розилиги бизнинг фаолиятимизга берилган энг олий баҳодир. 2-жилд. – Т.: Ўзбекистон, 2018.

Xulosa qilib aytish joizki, millatchilik va shovinizm kayfiyatining kuchayishi-yu, milliy va diniy ixtiloflarning alanga olishiga turli-tuman, ba’zan hatto arzimasdek tuyulgan omillar ham sabab bo‘ladi. Shunga ko‘ra, ushbu muammo davlatning ham, jamiyatning ham muntazam e’tiborini talab qiladi va puxta o‘ylangan oqilona siyosat yuritishni taqozo etadi.

**Millatlararo munosabatlarda agressiv millatchilik ko‘rinishlari**

Millatchilik deb millatni jamiyat birligining eng yuqori shakli va davlat shakllanishida birlamchi deb qarovchi siyosiy yoki g‘oyaviy yo‘nalishga aytiladi. Siyosiy harakat sifatida davlat bilan munosabatlarda ma’lum bir milliy jamoaning manfaatlarini himoya qilishga intiladi.

Millatparvarlik esa - o’z millatiga sadoqatni, uning siyosiy mustaqilligini va o’z xalqi farovonligiga xizmat qilishni, millatning madaniy va ma’naviy yuksalishini, millatning yashash sharoitlarini, yashash hududini, iqtisodiy zahiralarini va ma’naviy qadriyatlarini amalda saqlab qolish maqsadida milliy o’zlikni anglash asosida birlashishni targ’ib etadi.

U vatanparvarlikka yaqin milliy tuyg’uga suyanadi. Bu g’oya qarama-qarshi sinfiy manfaatlarga qaramasdan, jamiyatning turli qatlamlarini birlashtirishga intiladi.Bugungi kundagi radikal harakatlar o‘ziga millatchi tus berishi tufayli “millatchilik” yoki “natsionalizm” tushunchalari etnik, madaniy va diniy toqatsizlik bilan ko‘p bog‘lanadi. Bunaqa toqatsizlik millatchilikda mo‘tadil oqimlar tarafdorlari tomonidan qoralanadi.

Ko‘pincha OAVda”millatchilik” so‘zi ostida etnik millatchilik va unnig bir millatni boshqa millatdan ustun qo‘yishga urg‘u beradigan shovinizm va ksenofobiya kabi keskin shakllari nazarda tutiladi. Millatlararo nizoni yuzaga keltirish va etnik diskriminatsiya kabi etnik millatchilikning ko‘plab ko‘rinishlari xalqaro qonunbuzarliklarga kiradi.

Ksenofobiya (yunoncha begona + qo'rquv) - begona, notanish, g'ayrioddiy narsadan qo'rqish yoki nafratlanish; boshqa birovni tushunarsiz va shuning uchun xavfli hamda dushman sifatida qabul qilish. Dunyoqarash darajasiga ko'tarilib, odamlarning milliy, diniy yoki ijtimoiy bo'linishi asosida adovatni keltirib chiqarishi mumkin.

Ksenofobiya turlari:

- Irqiy ksenofobiya
- Sinfiy ksenofobiya
- Etnik ksenofobiya
- Sivilizatsiyaviy ksenofobiya
- Siyosiy ksenofobiya

Ksenofobiya ko'pincha boshqa odamlarning urf-odatlari bilan tanish bo'lmagan odamlar o'rtasida jamoalarning o'zaro izolyatsiyasi sharoitida paydo bo'ladi. Barcha hayotiy hodisalar o'z guruhida qabul qilingan an'analar, qadriyatlar va me'yorlar bilan taqqoslaib baholanadi.

Etnofobiya - bu shaxsning boshqa etnik guruhlarga, ularning vakillariga bevosita va bilvosita millatlararo o'zaro ta'sir holatlariga nisbatan nomaqbul irratsional baholash reaksiyasi.

Islomofobiya – ksenofobiyaning bir turi, islomga, shuningdek, u bilan bog'liq ijtimoiy hodisalarga salbiy munosabatning turli shakllarining umumiy ta'rifi hisoblanadi.

Hindistonda politsiya xodimlarining yarmiga yaqini "musulmonlar tabiatan jinoyat sodir etishga moyil" deb hisoblaydilar. O'tkazilgan so'rovlar davomida yevropaliklarning o'rtacha 37 foizi va AQSh fuqarolarining 30 foizi musulmonlarga nisbatan salbiy munosabatini tan olgan.

Rusofobiya - rus xalqiga, Rossiyaga, rus tiliga, rus tiliga nisbatan noxolis, shubhali, dushmanlik munosabati, etnofobiyaning bir ko'rinishi.(tor ma'noda - Rossiyadan yoki uning tashqi siyosati yo'nalishidan qo'rqish)

Haqli ravishda Prezidentimiz ta'kidlaganidek: "Hozirgi vaqtda dunyoning turli mintaqalarida millatlararo va dinlararo keskinlik kuchayib bormoqda, shovinizm, millatchilik, diniy ziddiyatlar bosh ko'tarmoqda. Bu illatlar davlatni yemirib, jamiyatni parchalab, radikal guruh, va oqimlar uchun mafkura bazasiga aylanmoqda."[35]

Koʻp millatlilik sharoitida millatlararo munosabatlarni yoʻlga qoʻyishda har bir millatning oʻziga xosligi, manfaat va ehtiyojlarining xilma-xilligini hisobga olishni taqozo etadi. "Bugun mamlakatimizda 130 dan ortiq millat va elat vakillari bir oila farzandlaridek ahil va inoq yashamoqda"[36]. Turli millat va elatlarning oʻziga xos madaniy an'analari va qadriyatlari kabi jihatlarni hisobga olish, milliy manfaatlar tizimida millatlararo munosabatlarni barqaror va izchil rivojlantirish imkonini beradi. "Chunki ijtimoiy taraqqiyot polietnik jamiyatlarda turfa xillik belgilarini oʻzida namoyon qilmoqda"[37]. Darhaqiqat, bugungi kunda jahon hamjamiyati atrofida birlashib, davlatlar oʻrtasidagi aloqalar chegara bilmas darajada millatlararo munosabatlarga, milliy manfaat nuqtai nazarida yondashuvni ham taqozo etadi. Ya'ni Yer yuzida ijtimoiy jarayonlar shiddatli tusga kirib borgan bir sharoitda, har bir millat manfaatlaridagi oʻziga xoslikni avaylab-asrashni, ularning boshqa millatlardagi oʻxshashlik jihatlarini topa bilish millatlararo munosabatlarni barqarorlashtirishning muhim omili boʻlib xizmat qiladi. Aks holda milliy manfaatlardagi oʻziga xoslik, bebaho milliy an'analarning qadriyatlashuviga putur etadi. Tadqiqotchi olimlar millatlararo munosabatlarni yoʻlga qoʻyishda globallashuvning salbiy jihatlariga ham haqli ravishda urgʻu bermoqda. Uni turli omillar bilan asoslamoqdalar. Globallashuv oqibatda qaysi millatlar yoki davlatlar qudratli boʻlsa, ularga xos "bir xil odatlar, umumiy prinsiplar boʻyicha yashash, umumiy qadriyatlarga asoslanish, bir xil an'analarga va axloq normalariga boʻysunish, qoidalarni bir xillashtirishga intilish" oqibatda milliy manfaatlardagi milliy an'analar, urf- odatlar va qadriyatlarning kuchlilar

[35] Mirziyoev Sh.M. Yangi Oʻzbekiston strategiyasi. –T.: Oʻzbekiston, 2021. 305-b.
[36] Мирзиёев.Ш.М. Миллий тараққиёт йўлимизни қатъият билан давом эттириб янги босқичга кўтарамиз. -Т.: Ўзбекистон, 296, 297, 298-бетлар.
[37] Ўзбекистон Республикаси қонун ҳужжатлари тўплами, 2017 й., 37-сон.

soyasida qolib ketishiga olib keladi. Shuning uchun ko‘pmillatlilik sharoitida, millatlararo munosabatlarni oqilona yo‘lga qo‘yishda, milliy manfaatlardagi etnomilliy o‘ziga xoslikni - qiziqish va intilishlarni hisobga olish, an’ana va qadriyatlarni hurmat qilish asosiy mezon hisoblanadi. Shu asosda, milliy manfaatlar tizimida millatlararo munosabatlar muvozanatlashuviga ham erishiladi. Respublikamizda millatlararo munosabatlarni oqilona yo‘lga qo‘yishda qator nazariy tavsiyalar va amaliy choralar ko‘rib kelinmoqda. Ammo millatlararo munosabatlar shunday nozik masalaki, ijtimoiy taraqqiyot bu jarayonni uzluksiz va izchil takomillashtirib borishni taqozo etadi. Chunki turli manfaatlar va ehtiyojlar yuzaga kelaveradiki, bu milliy munosabatlarni ham takomillashtirib borishni taqozo etadi. Bu esa, xalqlar va davlatlar o‘rtasidagi munosabatlardagi teng huquqlilikni, ijtimoiy muhitni sog‘lomlashtirib borishni, milliy-madaniy shart-sharoitlardan barcha millat vakillari bahramand bo‘lish imkoniyatlarini yanada oshirishni taqozo etadi. Shu bilan birga, yuzaga kelish ehtimoli bo‘lgan milliy nizo va ziddiyatlarni oldindan ko‘ra bilish, tinch yo‘l bilan hal etish, fuqarolarimiz o‘z xalqi va davlatining jahon hamjamiyati sari dadil qadam tashlashi, xalqaro munosabatlarning teng huquqli subyekti sifatida ishtirok etishidan faxrlanishi kabi tuyg‘ularni ham tarbiyalab borish muhim amaliy ahamiyat kasb etadi. Respublikamizda millatlararo munosabatlarning milliy manfaatlarga mos tarzda, barqarorlashuviga yurtdoshlarimizning ishonchi ortib bormoqda. Respublikada “Ijtimoiy fikr” markazi sotsiologik so‘rovnomasiga ko‘ra, bu ko‘rsatkich 2016 -yili 72,1% ni tashkil etgan. Shu bilan birga, 2016 -yili 20,0 foiz respondent millatlararo munosabatlarni takomillashtirishda davlat va jamoat tashkilotlari faol ishlamayotganligini ham qayd etgan. Millatlararo munosabatlarni milliy va umuminsoniy talablar asosida barqarorlashtirib borishda davlat va jamoat tashkilotlarining o‘rni va rolini kuchaytirish zarur. Bugungi zamon talablari asosida, milliy munosabatlarni takomillashtirish va milliy manfaatlarni anglash sari rivojlantirish lozim bo‘ladi. Bu, avvalo, barcha millat vakillariga teng huquqlilik imkoniyatlaridan ongli va samarali foydalanish

mexanizmlarini takomillashtirish, ya’ni jamiyat a’zolari ijtimoiy faolligini yanada oshirish, kadrlar masalasida adolatlilik va bilimlilik, vatanparvarlik kabi tamoyillarga asoslanishni kuchaytirish, yurtimizdagi har bir millatning milliy madaniy qadriyatlaridan, ayniqsa, milliy tillar nufuzini oshirishga yanada e’tiborli boʻlish lozim. Yurtimizda oʻzbek tiliga davlat tili maqomi berilganiga ancha yillar boʻlsa-da, mavjud imkoniyatlardan samimiy foydalanilmayapti. Oʻzbek millatiga mansub ba’zi fuqarolarimiz oʻzbek tilini mukammal bilmaydi.

Bugungi kunda Oʻzbekistonda Davlat ta’lim muassasalarida oʻqitish 7 tilda olib borilmoqda. Oʻzbekiston Milliy teleradiokompaniyasi oʻz koʻrsatuvlarini 12 xil tilda namoyish etmoqda, oʻndan ortiq tilda gazeta va jurnallar nashr etilmoqda, mamlakatimizda 16 ta konfessiyaga mansub diniy tashkilotlar erkin faoliyat yuritmoqda”. Fuqarolarning diniy e’tiqod erkinliklaridan foydalanishda bagʻrikenglik tamoyili ta’sirini yanada kuchaytirish ham zarur. Albatta, milliy madaniy rivojlanish borasida anchagina ijobiy ishlar amalga oshirilgan. Ammo bu bilan kifoyalanib boʻlmaydi. Yuqorida ta’kidlaganimizdek, millatlararo munosabatlar 63 muayyan yurt, millat ravnaqi bilan yonma-yon barqarorlashab yoki beqarorlashib boradi. Bu esa shu yurtda yashayotgan turli millat vakillarining milliy mas’uliyatiga, davlat va nodavlat jamoat tashkilotlarining etnomadaniy siyosati borasidagi faoliyatiga ham bogʻliqdir. “Mamlakatimizda etnik oʻziga xoslikni rivojlantirish va millatlararo munosabatlarni yanada uygʻunlashtirishda 137 ta milliy madaniy markaz yetakchi rol oʻynamoqda”[38]. Ular yurtimizdagi barcha millat va elat vakillarining oʻz milliy manfaatlari yoʻlida shu yurt barchamizniki gʻoyasini tarkib toptirishda hissa qoʻshmoqda. Baynalmilal madaniyat markazi turli millat vakillari oʻrtasida inoqlik, doʻstlik rishtalarini yanada mustahkamlamoqda, ularga amaliy va uslubiy yordam berib kelmoqda. Koʻrib turganimizdek, millatlararo munosabatlarni tinch, farovon yoʻlga qoʻyishda davlat va nodavlat tashkilotlarining oʻrni va roli muhimdir. Biroq, “Hozirgi vaqtda dunyoning turli mintaqalarida millatlararo va dinlararo keskinlik kuchayib

[38] Мусаев О.Р. Ўзбекистонда миллатлараро муносабатларни ривожлантиришнинг ижтимоий-фалсафий хусусиятлари. Фалсафа фанлари доктори (DSc) диссертацияси автореферати. – Т.: 2017. 15-бет.

bormokda, millatchilik, diniy murosasizlik bosh ko‘tarmoqda. Bu illatlar davlatni emirib, jamiyatni parchalab, radikal guruh va oqimlar uchun mafkura bazasiga aylanmoqda. Ana shunday murakkab vaziyatda mamlakatimizda turli millat va dinga mansub insonlar o‘rtasida do‘stlik va hamjihatlikni yanada mustahkamlash biz uchun borgan sari muhim ahamiyat kasb etmoqda”[39]. Shunday vaziyatda Respublikamizdagi barcha davlat va nodavlat tashkilotlari o‘z vakolatlaridagi vazifalarni milliy va umuminsoniy manfaatlar nuqtai nazaridan turib, millatlararo munosabatlarni rivojlantirishga qaratishi lozim bo‘ladi. Mahalliy o‘z-o‘zini boshqarish organlari, ayniqsa, bu borada aniq va yaqinroq yondashuv imkoniga egadir. Turli millatlar vakillari mahallada istiqomat qiladi. Mahalla boshliqlari, faollari turli millat vakillarini qiziqish va intilishlarini, g‘am-tashvishlarini yaxshi biladi. Shuning uchun mahalla va shu kabi ma’naviy-ma’rifiy tashkilotlar nafaqat ma’naviy tadbirlar bilan, balki fuqarolarning hayotiy muhim muammolari bilan bog‘liq bo‘lagan ijtimoiy faolligini oshirish kabilarga ham alohida e’tibor qaratishi zarur.

**Agressiv millatchilik – g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligi**

Har bir ijtimoiy-siyosiy va tarixiy birlik vakillari qancha o‘zlarining siyosiy, huquqiy, ma’naviy va milliy o‘zligi va ijtimoiy hayotni teranroq va atroflicha anglay borsalar, shuncha ularning siyosiy, huquqiy, ma’naviy va milliy ongi ham o‘sib boradi. Bu holda ular o‘zlarining maqsad va manfaatlarini ham teranroq va atroflicha anglay boshlaydilar. Ularning ongidagi bunday ijobiy o‘zgarishlar, o‘z navbatida ularning g‘oya va mafkuralarining rivoj topishiga olib keladi, chunki ular endi o‘zlarining g‘oya va mafkuralarida o‘z maqsad va manfaatlarini to‘laroq va yaqqolroq ifoda etishga erishadilar.

Jamiyatning taraqqiy etish, avvalambor , uning iqtisodiy, siyosiy, huquqiy va madaniy-ma’naviy yuksalishiga bog‘liq bo‘ladi. Bu yuksalishlar albatta jamiyatdagi ijtimoiy-siyosiy qatlam, millat va elatlar vakillari maqsad va

[39] Мирзиёев.Ш.М. Миллий тараққиёт йўлимизни қатъият билан давом эттириб янги босқичга кўтарамиз. - Т.: Ўзбекистон, 296, 297, 298-бетлар.

manfaatlarining o‘zgarishi va yuksalishiga olib keladi. Endi bu birlik vakillari o‘z oldiga ulkanroq vazifalar qo‘yadilar. Ushbu o‘zgarishlar albatta jamiyatdagi mavjud g‘oya va mafkuralarning o‘zgarishi va yuksalishiga olib keladi.

Jamiyatdagi qaysi bir ijtimoiy-siyosiy qatlam yoki etnik guruh vakillarining ongi qancha ko‘proq umuminsoniy ma’naviy qadriyatlar va jahon miqyosida erishilgan fan yutuqlarini o‘zida mujassam etsa, shuncha ushbu jamiyat a’zolarining borliqni tushunish darajasi ham ancha oshadi va bu daraja asosida ular o‘z maqsad va manfaatlarini ham to‘g‘riroq va teranroq anglay boshlaydilar.

Har qanday mafkura qancha haqiqatga yaqinroq bo‘lsa, u shuncha rivoj topgan bo‘ladi va uning hayotiyligi va amalga oshish imkoniyatlari ham ancha oshadi. Insoniyat tarixida shunday mafkuralar amal qilganki, ular haqiqatdan ancha uzoqda bo‘lgan. Masalan, kommunistik mafkura bo‘yicha, xudo mavjud emas, kommunistik jamiyatda millatlar yo‘q bo‘lib ketadi va jamiyat a’zolari o‘z ehtiyojlaridan kelib chiqqan holda, mavjud mol-mulk, noz-ne’mat va boyliklardan istaganicha foydalanishi mumkin bo‘ladi va hokazolar. Bunday g‘oyalarga asoslangan mafkuraning qanchalik haqiqatdan uzoq ekanligini, sobiq sovetlar davlatining fojiali xotimasini yaqqol ko‘rsatdi.

Jamiyatning iqtisodiy, siyosiy, huquqiy, madaniy-ma’naviy va boshqa turdagi yuksalishlari muqarrar ravishda uning iqtisodiy, ijtimoiy-siyosiy tizimi va strukturasini ham o‘zgartirib yuboradi. Jamiyatdagi bunday o‘zgarishlar, unda yangi ijtimoiy-siyosiy, turli tarixiy birliklarning maqsadlari va manfaatlarini ifodalovchi yuksalgan g‘oya va mafkuralarni ham vujudga keltiradi.

Keyingi yetmish yillardan ham ko‘proq vaqt davomida Yer yuzida nafaqat hech qanday dunyoviy umuminsoniy g‘oya va mafkura amal qilmadi, bil’aks bu yillar davomida ikki bir-biriga zid bo‘lgan sotsialistik va kapitalistik ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy tizimlar o‘rtasida «sovuq urush» deb nom olgan, mafkuraviy-g‘oyaviy kurash davom etdi. Bu mafkuraviy-g‘oyaviy kurash odamzodga beadad musibatlar keltirdi, ya’ni qanchadan-qancha insonlar behudaga hayotdan ko‘z yumdilar, ko‘plab moddiy boyliklar sarf-harajat qilindi, millionlab odamlarning

ongi vayronkorlik g‘oyalari bilan zaharlandi, dunyo xalqlari o‘rtasida dushmanlik hissiyoti uyg‘otildi, tabiatda ekologik bo‘hron kuchaydi va boshqalar. «Sovuq urush»ning odamzodga keltirgan moddiy va ma’naviy zararini so‘z bilan ifodalash yoki tasavvur qilish qiyin. Ana shu zararning biri shuki, ayni aytilgan mafkuraviy kurash davom etdi va keyingi yillarda ham yagona umuminsoniy g‘oya va mafkuraning yuksalishi va amalga oshishi juda ko‘p yillarga kechikib ketdi. Bugungi kunda jahon miqyosida kuzatilayotgan xavfli voqealar shubhasiz ana shu mafkuraviy to‘qnashuvlarning ham natijasidir. Hozir Afg‘oniston narkotik moddalar ishlab chiqarish bo‘yicha xalqaro markazga aylanib qolganligi yoki Iroqda davom etayotgan qon to‘kilishlar shunga misol bo‘la oladi.

Bu fikrlardan kelib chiqib shuni aniq aytish mumkinki, bugungi kunda tobora keskinlashib ketayotgan global jarayonlarni susaytirish va yo‘qqilish uchun, jahon taraqqiyparvar kuchlari tezroq umuminsoniy g‘oya va mafkuraning yuksalishi va amal qilishiga o‘z e’tiborini kuchaytirishi zarur.

Ma’lumki, faqat har taraflama rivojlangan mamlakatdagina barcha ijtimoiy-siyosiy kuchlar va etnik birliklarining vakillari tinch-totuv bo‘lib, farovon hayot kechirishlari mumkin bo‘ladi. Hozir ham yer yuzida bunday mamlakatlarning soni uncha ko‘p emas. Bunday mamlakatlarda turli ijtimoiy-siyosiy kuch va etnik birliklarning har biri o‘ziga xos g‘oya va mafkuraga ega bo‘lsa-da, biroq ularda butun xalqni birlashtiruvchi va jamiyatni yuksaklikka yetaklovchi yagona g‘oya va mafkura ham mavjuddir. Masalan, Yaponiya davlatida hukmron bo‘lgan shunday mafkuraning ayrim g‘oyalari quyidagilardan iborat, ya’ni «milliy davlatchilik tizimi» (kokutay), «fuqarolik burchi», «yapon ruhi», «tadbirqorlik», «umummilliylik», «fidoyilik», «vatanparvarlik», «paternalizm», «jamoaga sadoqat», «modernizatsiya» va boshqalar[40].Hozir O‘zbekiston Respublikasi ayni shunday bir tarixiy davrnibosib o‘tmoqdaki, uning mustaqilligi yanada mustahkamlanishi va u buyuk kelajak sari tobora tezroq taraqqiy etib borishi uchun, undagi barcha ijtimoiy-siyosiy qatlam va etnik birlik vakillari milliy

[40]«Миллий истиқлол ғояси: асосий тушунча ва тамойиллар. -Т.: Ўзбекистон. 2000. – Б. 14-15

g‘oyasi va mafkurasini o‘z ongi va qalbiga jo etib, shunga muvofiq amal qilib yashashi zarur.

Qadimdan beri insoniyat tarixida amal qilib kelgan va hozir ham ayrim davlatlararo munosabatlarda yoki bir davlat doirasida uchrab turmoqda. Ularda avvalambor, bir hukmron millat boshqa millatlarni ta’qib va quvg‘in qilishi, ezishi va ularga jabr-zulm o‘tkazishi, ularga nisbatan jamiyatda milliy nafrat uyg‘otishi, kam sonli millatlar yo‘qqilinib yuborilishi va hokazolar ko‘zda tutilgan bo‘ladi. Bunday mafkuraviy ko‘rinishlarda bir millatning boshqa millatlarga nisbatan ustunligi, buyukligi targ‘ib qilinadi. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimoz bunday mafkura sobiq sovetlar davlatida ham amal qilganini shunday ifodalaydi: “ … o‘lkamiz uzoq vaqt davomida hukmron shovinistik va agressiv millatchilik g‘oyalarining butun jafolarini tortib keldi”[41]. Buyuk davlatchilik shovinizmi mafkurasi bo‘yicha, bir millat boshqa millatlar ustidan o‘zining siyosiy, iqtisodiy, huquqiy, madaniy, ma’naviy va boshqa hukmronligini o‘rnatishi mumkin. Bunday mafkura sobiq sovetlar davlatida amal qilgani bunga yorqin misol bo‘la oladi. Buyuk davlatchilik shovinizmi mafkurasi O‘zbekistonda kommunistik va sovet mafkurasi bilan chambarchas qo‘shilishib, birgaliqda amal qilgan edi. Hozirgi kunda bu mafkuralar pansovetizm deb nomlanib, sobiq sovetlar respublikalarida tarqatilmoqda. Pansovetizm mafkurasida, sobiq sovetlar davlati davrida odamlar bir muncha yaxshi yashaganligi va iqtisodiy tengligi, turli sanoat va qishloq xo‘jaligi mahsulotlari ma’lum darajada arzon bo‘lganligi, o‘qish va davolanishning bepulligi, o‘g‘rilik, narkomaniya va boshqa jinoyatlarning kamligi kabi omilva jarayonlar bo‘rttirilib ko‘rsatiladi. Pansovetizm mafkurasining maqsadisobiq sovetlar davlatini tiklash yoki mustaqil davlatlarda beqarorlikni keltirib chiqarishdan iboratdir.

Sobiq sovetlar davlati davrida xalqimizning ongiga kommunistik g‘oyalar ancha singdirilgan edi. XX asrning 90-yillari boshida xalqimiz mustaqillikka erishgach, biz bu g‘oyalardan ochiqdan-ochiq voz kechganimiz bilan, tezda

[41] Каримов И.А. «Ўзбекистон XXI аср бўсағасида: хавфсизликка таҳдид, барқарорлик шартлари ва тараққиёт кафолатлари» -Т.: Ўзбекистон, 1997. – Б. 5.

ularning o‘rnini to‘laligicha milliy g‘oya va mafkuramiz egallay olmadi. Bunday mafkuraviy vaziyatdan ham, tashqi siyosiy kuchlar, fursatni boy bermasdan, foydalanib qolishga kirishib ketdilar. Ularning urinishlari behuda ketmadi. Masalan, yoshlarimizning bir qismi milliy urf-odatlarimizga befarqqaraydigan bo‘lib qoldilar, narkotik moddalar iste’mol qiluvchilarning soni ko‘paydi, jamoada so‘kinish, oilaga yuzaki qarash, o‘z vaqtida oila qurmaslik, yolg‘on gapirish, aldash, boshqalarga zo‘ravonlik o‘tkazish, badiiy kitoblarni kam o‘qish, yaxshi o‘qimaslik, chet mamlakatlarga ketib qolish, o‘g‘irlik qilish va boshqa illat va qusurlar ancha ko‘paydi. Kommunistik g‘oya jamiyatning barcha sohalariga chuqur singdirildi.

**Kommunistik** (lotincha sommunis - umumiy, yalpi) mafkurasi ham soxta g‘oyalarga asoslangan mustabidchilik mafkuralarining bir ko‘rinishidir. Bu mafkuraga XIX asrda yashab o‘tgan nemis faylasuflari K. Marks va F. Engels asos solgan edi. Bir ko‘rinishda, bu mafkurada baynalminallik g‘oyalari qabul qilingan bo‘lsa-da, biroq unda xalqlarning milliy o‘zligi, milliy g‘ururi va umuman olganda, har bir millatga xos bo‘lgan uning madaniy-ma’naviy xususiyatlari kamsitiladi va ularning yo‘q bo‘lib ketishi ko‘zda tutiladi.

Bu soxta va o‘ta battol mafkura tarafdorlari, o‘zlarining yovuz maqsad-muddaolariga erishish yo‘lida, uni barcha jamiyat a’zolarining ongi va qalbiga turli usullar bilan singdirishga va marksistik g‘oyalariga asoslangan dunyoqarashni butun davlat miqyosida yakka-yagona hukmron mafkuraviy asos bo‘lib qolishiga jon-jahdi bilan intiladilar. Davlat tayanchiga aylangan bunday mutlaqlashtirilgan yakkahokim mafkura hukmronlik qilgan jamiyatda boshqa barcha mafkuraviy ko‘rinishlar qoralanadi, so‘z va shaxs erkinligi ta’qiqlanadi, jamiyat davlatlashadi, ya’ni mustaqil bo‘lgan jamoat tashkilotlari va nodavlat tuzilmalari yo‘qotiladi, markaziy va mahalliy hokimiyat qonun bilan cheklanmaydigan va aslida qonunga bo‘ysunmaydigan kuchga aylanadi. Shu bilan birga, qabul qilingan huquqiy qonunlarning roli (maqomi) kamsitiladi, shuning uchun ham jamiyatning barcha jabhalarida zo‘ravonlik hukm sura boshlaydi,

insonlarning erkinligi va har qanday milliylikning ko‘rinishlari poymol qilinadi,markaziy va joylardagi hokimiyat bitta siyosiy partiya qo‘liga o‘tib qoladi va boshqa mafkuraviy g‘oyalarga asoslangan partiyalar mutlaqo ta’qiqlanadi.

Ma’lumki, o‘zbek xalqi mustaqillikka erishmasdan oldin, yetmish yildan ham ko‘proq vaqt davomida shunday siyosiy va mafkuraviy zo‘ravonliklarga asoslangan jamiyatda yashab keldi, shu sababli u behisob moddiy va ma’naviy zarar ko‘rdi, ne-ne azob-uqubatlarni boshdan kechirdi, xalqimizning qanchadan-qancha asl farzandlari mahv va qatag‘on etildi. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov bu qattol tuzum va xalqimizga yetkazilgan mafkuraviy zo‘ravonliklar to‘g‘risida shunday fikr bildiradi: «Biz zo‘ravonlikka, kommunistik aqidaparastlikka asoslangan yetmish yillik davrni boshimizdan kechirdik» va «....bu tizimning yagona maqsadi-shu rejimga kerak bo‘lgan mafkurani kishilar ongiga zo‘rlik bilan singdirish edi»[42] .Bunday mafkurani o‘ziga qurol qilib olgan manfur kuchlar hech bir xalqning manfaati, baxt-saodati, jamiyatning rivoj topishi to‘g‘risida qayg‘urmaydilar.

Boshqa buzg‘unchilik g‘oyasi va mafkuralar tarafdorlariga nisbatan ham shunga o‘xshash so‘zlarni qo‘llash mumkin. Masalan, O‘zbekistonda ma’lum faylasuf M. Nurmatovning fikricha : «...qizil mafkurada imon, insof, diyonat, andisha, hamiyat singari tushunchalar mutlaqo yo‘q edi»[43]. Aytish mumkinki, bunday g‘ayriinsoniy g‘oya va mafkuralar jamiyat taraqqiyotiga ham bavosita va ham bevosita salbiy ta’sir o‘tkazishi mumkin.

Darhaqiqat, tabiatning har bir go‘sha, joy va qismida, albatta doimo nimadir mavjud bo‘lishligini rad etib bo‘lmaydigan dalildir. Biroq, jamiyatda ayrim ijtimoiy-siyosiy va ma’naviy vaziyatlar vujudga kelgan davrda, odamlarning ongida mafkuraviy bo‘shliq kelib chiqishi kuzatiladi. Har qanday jamiyatning tarixiy taraqqiyoti davrida shunday siyosiy, ma’naviy-madaniy va boshqa o‘zgarishlar sodir bo‘lishi mumkinki, ayni shu o‘zgarishlar tufayli, odamlar o‘zlarining ularga hech ham ma’qul bo‘lmay qolgan yoki ma’qul bo‘lmagan

[42] Каримов И.А Ҳушёрликка даъват. «Fidokor», 1999 йил 29 июнь
[43] Нурматов М. Эзгулик ва гўзаллик салтанати «Халқ сўзи», 1999 йил 22 январ

mafkuraviy qarashlarini rad etib, o‘rniga yangi sharoit bilan bog‘liq bo‘lgan mafkurani o‘zlashtirib olishga ulgurolmasligi mumkin. Mana shunday holat O‘zbekistonda 1990- yilning boshida vujudga kelgan edi. Buning asosiy sababi - sobiq sovetlar davlati davrida xalqimizning milliy ruhi va ma’naviy ehtiyojlariga yot bo‘lgan, 70 yildan ham ko‘proq vaqt davomida jamiyatimizda zo‘rlik va yolg‘on-yashiq bilan amalga oshirilgan kommunistik va sovetlar mafkurasi, XX asrning 80-yillarida tanazzulga yuz tutib o‘z umrini o‘tab bo‘lganligidir.

Bo‘shliq sohasida, jamiyat tabiatdan shu bilan farq qiladiki, tabiatda qanday tub o‘zgarishlar va larzalar bo‘lib o‘tmasin, bari bir uning katta yoki kichik qismida hech qanday bo‘shliq hosil bo‘lmaydi. Jamiyatda esa, uning ma’lum darajada keskin va tub o‘zgarishi natijasida, jamiyat a’zolarining ongida mafkuraviy bo‘shliq vujudga kelishi zaruriyatga aylanishi mumkin.

Jamiyat a’zolarining ongida qay darajadagi va qanday mafkuraviy bo‘shliq vujudga kelishini oldindan payqash va uni o‘z vaqtida ayni ular uchun ma’qul bo‘lgan mafkura bilan to‘ldirish doimo dolzarb muammo bo‘lib kelgan. Shunga e’tibor berish kerakki, har qanday mafkuraviy bo‘shliqning o‘ziga xos xususiyatlari bo‘lishi mumkin, chunki tabiatda mutlaqo bo‘shliq bo‘lmaganidek, hech kimning ongida ham mutlaqo mafkuraviy bo‘shliq bo‘lishi mumkin emas. Zero, har qanday jamiyatda istiqomat qiluvchi etnik vakillarining ongidagi milliylik, tezda o‘zgarib, yo‘q bo‘lib ketadi desak, haqiqatga to‘g‘ri kelmaydi.

Respublikamiz endigina mustaqillikka erishgan yillarda, fuqarolarimiz rad etgan soxta kommunistik mafkurasi o‘rnini milliy mafkura egallashi zarur edi. Biroq bu jarayon ob’ektiv va sub’ektiv sabablar tufayli ancha kechikib ketdi. Bu sabablar to‘g‘risida «Milliy istiqlol g‘oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar» nomli kitobda batafsil yozilgan[44]. Sovetlar davlati davrida, millatlararo totuvlik g‘oyasi internatsionalizm tushunchasi bilan almashtirilib, millatlararo munosabatlar sovet va marksistik mafkura nuqtai-nazaridan, hukmron millat manfaatlaridan kelib chiqqan holda tushuntirilar edi. Bu davlatdagi barcha millat va elatlarning birligi

[44] Миллий истиқлол ғояси: асосий тушунча ва тамойиллар. –Т.: Янги аср авлоди, 2001. – Б. 78-81.

va totuvligi “sovet xalqi” degan nom bilan aytilib, uning mazmunida hech qanday milliy ma’nosi (unsuri) mavjud bo‘lmagan. Shuning uchun ham Vatanimizda istiqomat qilib kelayotgan yuzdan ortiq millat va elat vakillari 70 - yildan ham ko‘proq vaqt davomida haqiqiy millatlararo totuvlik g‘oyasi ruhida tarbiya olmadi. Bizningcha, buning salbiy oqibatlari hozirgacha jamiyatimizning madaniy va ma’naviy hayotida namoyon bo‘lmoqda.

Ma’lumki, sobiq sovetlar davlati fashistlar Germaniyasi ustidan, nihoyatda ko‘p fuqarolarning nobud bo‘lishi, sovet rahbariyatining “qattiq” qo‘lligi, odamlarning fashizmga bo‘lgan nafrati va boshqa omillar hisobiga g‘alaba qozongan edi. Nemis fashistlarining eng katta xatolaridan biri shundan iborat ediki, ular dunyodagi barcha millat va elatlarni ikkinchi darajali (tuban) xalqlar va ularning ko‘pchiligi yo‘qqilinishi va qolganlari esa ularning quliga aylanishi zarur, deb ochiqdan-ochiq e’lon qilganidir. Xususan, nemis fashistlar g‘alaba qozongan taqdirda Markaziy Osiyo hududidagi Grosturkistan reyxskomissariyatini tuzishni ko‘zda tutgan edi. Markaziy Osiyo, jumladan, O‘zbekistonning mahalliy xalqini qirib tashlash va Farg‘ona vodiysini «tozalab», bu joyga evropalik aholini ko‘chirish rejasi bo‘lgan[45]. Shunisi diqqatga sazovorki, shunga o‘xshash rejalarni o‘z vaqtida Aleksandr Makedonskiy ham o‘zining “Vasiyatnoma”sida bayon etgan edi.

Sovet mustabid tuzumi davrida bu mafkura siyosiy aqidalar iskanjasiga olindi va rasmiy hokimiyat tomonidan rad etildi, uning go‘yo reaksion ekanligini «isbotlash»ga harakat qilindi. Mustabid tuzum davrida milliy mafkura siyosiy tazyiqlar ostida bo‘lsa-da yashab qoldi, u yo‘qolmadi. Boshqacha aytganda, bu davrda ikki mafkuraviy muhit yuzaga keldi. Birinchisi, rasmiy mafkura bo‘lib, u kommunistik dunyoqarashni aks ettirar, ikkinchisi esa, rasmiy hokimiyatning cheklashlariga qaramasdan mavjud edi va norasmiy ravishda o‘zbek xalqining milliy qarashlarni tashkil etardi.

---

[45] Алимова Д., Голованов А. XX аср – муаррих нигоҳида. “Халқ сўзи”, 2002 йил 25 июнь.

Mustaqillik yillarida sovet mustabid tuzumi davrida toptalgan va yo‘qotishga mahkum etilgan milliy mafkura tiklana bordi. U mustaqillik, milliy tiklanish g‘oyalari asosida yangi sifatlar bilan boyitildi. Chunki, har bir ijtimoiy-siyosiy tuzumga uning mohiyatidan kelib chiqadigan g‘oyaviy-mafkuraviy qarashlar mos bo‘ladi. Shu bilan birga g‘oyaviy-mafkuraviy qarashlar vorislik tamoyiliga ega bo‘lganligi uchun ham ular yangi mazmun va sifatlar bilan takrorlanishi mumkin.

O‘zbekistondagi uzoq davrlar mobaynida shakllangan ijtimoiy-siyosiy, madaniy merosga e’tibor beriladigan bo‘lsa unda inson va jamiyatni ezgulik va yaxshilikka undovchi g‘oyalar hamisha ustuvor ahamiyat kasb etganligini ko‘rishimiz mumkin. Ammo, milliy madaniy merosimizdagi barcha qadriyatlar ham o‘zgarmas, degan xulosa kelib chiqmasligi lozim.

Yurtimizda shakllanib, rivojlanayotgan milliy g‘oya barcha millatlarning manfaatlariga mos. Vatan ravnaqi, yurt tinchligi, xalq farovonligi, komil inson, ijtimoiy hamkorlik, millatlararo totuvlik, dinlararo bag‘rikenglik O‘zbekistondagi barcha millat va elat vakillarining g‘oyasi bo‘lib qolmoqda.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Millatparvarlik va agressiv millatchilik tushunchalarining bir-biriga zidligi.
2. Bugungi dunyoda agressiv millatchilik ko‘rinishlari va uni mavjudlik sabablari.
3. Agressiv millatchilikning mahalliychilik, urug‘-aymog‘chilikning radikal ko‘rinishi ekanligi.
4. Agressiv millatchilikning millatlararo totuvlik va hamjihatlikni ta’minlashda zararli oqibatlar.

## 10-mavzu: Neonatsizm va separatizm g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlari

**Reja:**

1. **Irqchilik, yangi irqchilik va separatizm tushunchalarining ma’no-mazmuni.**
2. **Globallashuv sharoitida neonatsizm va separatizm ko‘rinishlarining o‘ziga xos jihatlari.**
3. **Neonatsizm va separatizmni oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**

**Irqchilik, yangi irqchilik va separatizm tushunchalarining ma’no-mazmuni**

**Irqchilik -** irqiy kamsitish siyosati. Inson irqlarining jismoniy va ruhiy jihatdan har xilligi, irqiy tafovutlarning jamiyat tarixi va madaniyatiga hal qiluvchi ta’siri, odamlarning azaldan oliy va past irqlarga ajratilganligi haqidagi qoidalarga asoslanadi. Shu da’volarga ko‘ra, oliy irqlar go‘yo boshqa irqlar ustidan hukmronlik qilishga da’vat etilgan, sivilizatsiyaning birdan-bir bunyodkorlaridir, past irqlar esa yuksak madaniyatni yaratishga va uni hatto o‘zlashtirishga ham qobiliyatsizdir. Fransuz J. A. Gobino XIX asr o‘rtalarida birinchi bor irqchilik g‘oyasini surib, oriylarni “oliy irq” deb e’lon qiladi. Irqchilik fashizmning rasmiy mafkurasiga aylangan. Irqiy kamsitish, kishilarning biron-bir guruhini irqiy va etnik alomatiga ko‘ra majburan ajratish hamda aparteidni oqlashda Irqchilikdan foydalaniladi. Irqchilik sionizm bilan hamohang. Irqchilik xalqaro hamjamiyat tomonidan qabul qilingan bir qancha hujjatlarda, jumladan, Irqiy kamsitishning barcha shakllarini tugatish to‘g‘risidagi xalqaro konvensiyada keskin qoralangan. O‘zbekiston Respublikasi 1995- yil 31-avgustda mazkur Konvensiyaga qo‘shilgan.

Aparteid afrikans tilida bu alohidalik, alohida mavjudlik degan ma’noni anglatadi. 1948 -yildan 1989 -yilgacha Janubiy Afrikada rasmiy hukumatning

irqiy bo’linish bo’yicha siyosati. Bu atama Janubiy Afrika millatchilar partiyasi rahbari doktor D.F.Malan tomonidan 1944-yilda ishlab chiqilgan siyosiy shior sifatida paydo bo’lgan. Ayniqsa, 1948-yilgi saylov kampaniyasi paytida faol foydalanilgan va u Millatchilar partiyasining g’alabasi bilan yakunlangan. Afrikanerlarning turli xil ijtimoiy guruhlari va sinflari aparteid g’oyasi atrofida birlashdilar va qirq yil davomida u hukumatning irqchilik kun tartibining asosi bo’lib xizmat qildi. Mamlakat umumiy aholisining 3/4 qismini tashkil etuvchi Afrika aholisi saylov huquqiga ega emas edi va qonun bilan belgilangan zulmga duchor bo’ldi.

Sionizm (ibroniycha - Quddusdagi Sion tog’i nomidan) siyosiy harakat bo’lib, uning maqsadi yahudiy xalqini tarixiy vatani - Isroilda birlashtirish va jonlantirish harakatiga asos bo’lgan g’oyaviy kontsepsiyadir.

**Separatizm** (frans. separatisme — ajratilgan) — ajralishga, alohidalikka intilish, davlatning bir milliy, diniy, etnografik, siyosiy, iqtisodiy sabablarga ko‘ra, ajratib olib yangi davlat tuzilmasi tuzish yoki mamlakatning bir qismini muhtoriyatga aylantirish harakati.

Separatizmning kuchayishi yoki pasayishi tashki va ichki omillarga bog‘liq bo‘ladi. Mamlakat hududida har bir millat, elat, xalqning manfaatidan kelib chiqib siyosat yuritilsa, ularning har tomonlama rivojlanishi, o‘zini shu mamlakatning teng huquqli fuqarosi sifatida his qilishi uchun huquqiy, siyosiy, iqtisodiy shart-sharoitlar yaratilgan bo‘lsa, separatizmga o‘rin qolmaydi va aksincha. Ko‘pincha ichki sabablarni kuchaytiruvchi, gijgijlovchi, o‘z maqsadlari yo‘lida foydalanuvchi kuchlar separatizmning paydo bo‘lishi va kuchayishiga olib keladi.

Tarixda separatizm harakatlari ko‘p bo‘lgan, ular aksariyat hollarda mojarolarga, nizolarga olib kelgan va fuqarolar urushi orqali kechgan. Hozirgi vaqtda Rossiyaning Chechenistonidagi, Turkiyaning kurdlar, Ispaniyaning basklar yashaydigan hududlari, Kanada Kvebekidagi harakatlarni separatizmning ko‘rinishlaridan hisoblanadi. Separatizm milliy ozodlik harakatidan farqlanadi.

Millatchilik terrorizmining turli-tuman ko‘rinishlariga separatizm terrorizmini (millatchi siyosiy ozchilik tomonidan mustaqillik yoki avtonomiyaga erishish uchun amalga oshiriladigan teraktlar, ETA, korsikalik terroristlar), milliy-ozodlik terrorizmini (mustamlaka va yarim mustamlaka mamlakatlarda davlat suverenitetiga erishish uchun terrordan foydalanish), repressiv-milliy terrorizmni (muayyan davlat ichidagi millatlararo nizolar jarayonida imtiyozli millat guruhlarining bir millatli davlat tashkil etish maqsadida milliy ozchilik talablarini terror yo‘li bilan bostirishida, o‘z navbatida milliy ozchilikning terrorga terror bilan javob berishida namoyon bo‘ladi), hududiy-separtizm terrorizmini (oz tarqalgan hodisa bo‘lib, bunda muayyan davlat ichidagi hukmron millat berilishini talab qiladilar) kiritish mumkin.

Bundan tashqari dunyoqarash terrorizmi ham mavjud bo‘lib, hukmron siyosiy me’yorlar va munosabatlar bilan murosa qilishni istamaslik undagi asosiy xususiyatdir.

**Globallashuv sharoitida neonatsizm va separatizm ko‘rinishlarining o‘ziga xos jihatlari**

**Natsizm** - Germaniya fashizmi nomlaridan biri. 1933-yilda hokimiyatni egallab, mamlakatda fashizm tuzumini o‘rnatgan. Natsionalsotsialistik partiya nomidan kelib chiqqan va 1945-yilgacha Germaniyadagi asosiy g‘oya. Natsizmda kishilarning milliy va irqiy mansubligiga qarab munosabatda bo‘lish yetakchi o‘rinda turadi. Ko‘plab davlatlarda qonun bilan ta’qiqlanishiga qaramasdan, ikkinchi jahon urushidan keyingi davrda ham natsistik qarashlar ko‘plab davlatlarda ayniqsa, yoshlar orasida keng tarqalib bormoqda.

**Neonatsizm** (qadimgi yunoncha - yangi + natsizm) - Ikkinchi jahon urushidan keyin paydo bo‘lgan, o‘zlarini Natsional Sotsialistik yoki shunga o‘xshash qarashlarni ifoda etgan yoki o‘zlarini Natsional Sotsialistik Germaniya

ishchilar partiyasining izdoshlari deb e’lon qilgan siyosiy yoki ijtimoiy harakatlar mafkuralarining umumiy nomi[46] .

Neonatsizm natsistlar ta’limotidan shovinizm, fashizm, irqchilik, ksenofobiya, gomofobiya va antisemitizm kabi unsurlarni oladi. Xolokostni rad etish uning o‘ziga xos xususiyati, masalan, fashistlarning ramzlaridan foydalanish va Adolf Gitlerning maqtovidir. Bu dunyoning ko‘plab mamlakatlarida NS skinhead harakatlarining kuchayishi bilan bog‘liq.

Bir qator Yevropa va Lotin Amerikasi davlatlari natsist, irqchi, antisemitizm va gomoseksuallarga qarshi qarashlarni ommaviy ravishda ifoda etishni taqiqlovchi qonunlar qabul qildilar. Yevropa mamlakatlarida neonatsizmga qarshi kurashish uchun fashistlarning ramzlaridan foydalanish qonuniy ravishda taqiqlangan.

"Rangli" irqlarning tobora ko‘payib borayotgani zamonaviy neonatsistlarni tashvishga solayotganiga qaramay, ular yahudiylarni o‘zlarining asosiy raqiblari deb hisoblashda davom etishmoqda (qarang: "Yahudiy-mason fitnasi nazariyasi"). Yahudiylar ko‘p millatli dunyo tartibining “**me’morlari’** sifatida qaraladilar, bu yerda barcha xalqlar va urf-odatlar yakuniy “**dunyoni egallab olish**” oldidan yo‘q bo‘lib ketadi[47] .

Ko‘plab neonatsistlar fashistlar Germaniyasiga o‘xshash "G‘arbiy imperiya" deb nomlanadigan avtokratik davlat yaratmoqchi. Ushbu davlat to‘rtta "oriy" dunyo kuchlari, AQSH, Buyuk Britaniya, Fransiya va Rossiyaning yadroviy arsenallarini bitta harbiy qo‘mondonlik ostida birlashtirib, dunyo hukmronligiga erishishi mumkinligiga ishoniladi [48] . Ushbu davlatga Furrer kabi "vindex" ("xaloskor", "jazolashchi") deb nomlangan shaxs rahbarlik qilishi kerak. Shtat hududiga neo-natsistlar tushunganidek, "oriy irqi" yashaydigan barcha mintaqalar kiradi. Faqat "oriy irqi" vakillari davlatning to‘laqonli fuqarolariga aylanishadi.

---

[46] *Lee McGowan.* The Radical Right in Germany: 1870 to the Present (англ.). — Pearson Education (англ.)русск., 2002. — P. 9, 178. — ISBN 0582291933.
[47] Nicholas Goodrick-Clarke. *Black Sun: Aryan Cults, Esoteric Nazism, and The Politics of Identity*. New York: 2002. — N.Y. University Press, Chapter 15, *Aryan identity politics*.
[48] *Goodrick-Clarke, Nicholas.* Black Sun: Aryan Cults, Esoteric Nazism and the Politics of Identity (англ.). — New York: New York University Press (англ.)русск., 2003. — P. 221. — ISBN 978-0-8147-3155-0.

G‘arbiy Imperium dinamik ravishda kosmik tadqiqotlar dasturini boshlaydi, so‘ngra genetik muhandislik bilan shug‘ullanadigan Homo Galactica super poygasi. G‘arbiy Imperium tushunchasi 1947 -yilda Frensis Yokining "Imperium: tarix va siyosat falsafasi" kitobida ko‘rsatilgan Imperium konsepsiyasiga asoslangan. 1990-yillarning boshlarida ushbu konsepsiya Devid Myatt tomonidan nashr etilgan risolalarda to‘ldirildi, kengaytirildi va takomillashtirildi[49] .

1950-1970- yillarda neofashist va neonatsist guruhlar forma, svastika bayroqlari va yurishlardan foydalanib o‘tmishga taqlid qildilar. Angliya-Amerika neonatsizmining bu davridagi taniqli namoyandalari - Amerika natsistlar partiyasining asoschisi Jorj Linkoln Rokvell va Kolin Jordan.

70-yillardan boshlab ultra-o‘ng ezoterizm va sharq falsafasi g‘oyalaridan foydalangan holda "oriy" irqchilik va elitizmni qayta ko‘rib chiqmoqdalar. Avstriya va Germaniyada sobiq SS odam Vilgelm Landig "oriylar" ning afsonaviy qutbli ajdodlar uyi bo‘lgan Tulning ariosofik mifologiyasiga murojaat qiladi. U Qora Quyosh konsepsiyasini yaratadi, u svastika o‘rnini bosuvchi va "oriy irqini" tiriltira oladigan sirli energiya manbai vazifasini bajaradi. Landig shuningdek, fashistlarga qadar bo‘lgan Völkische harakati va SSda keng tarqalgan ezoterik g‘oyalardan foydalanadi, masala, Atlantida, Tibetdan yashirin irqiy ta’limotlar va boshqalar. Italiyada aristokratik elitizm va ezoterik nordizm Yuliy Evola tomonidan ishlab chiqilgan. Uning g‘oyalari urushdan keyingi neofashistlarning butun avlodini ilhomlantiradi. 1980-yillarning oxirida, ilgari tanilmagan bu faylasuf G‘arb mamlakatlaridagi demokratiya va liberalizmga qarshi kuchlar uchun asosiy belgi bo‘lib qoldi. Zamonaviy neo-nasizm mafkurasiga Savitri Devi va ezoterik Gitlerizm asoschisi Migel Serrano nazariyalari ham sezilarli ta’sir ko‘rsatdi [50].

---

[49] Goodrick-Clarke, Nicholas. *Black Sun: Aryan Cults, Esoteric Nazism, and The Politics of Identity*. New York: 2002. — N.Y. University Press. Chapters 4 and 11, "Space Exploration: An Expression of the Aryan Soul" by John Clarke. National Vanguard magazine. Issue 130, January–February 2006. Архивировано 28 февраля 2010 года.
[50] Nicholas Goodrick-Clarke. *Black Sun: Aryan Cults, Esoteric Nazism, and The Politics of Identity*. New York: 2002. — N.Y. University Press, Chapter 15, *Aryan identity politics*.

**Neonatsizm va separatizmni oldini olish shart-sharoitlari va omillari**

Koʻpgina neonatsist tashkilotlar 1935- yildagi uchinchi reyx qonunchiligining 175-bandiga asoslanib, gomoseksuallarga qarshi chiqmoqdalar [51]. Shu bilan birga, ingliz jurnalisti va ochiqchasiga gey Yoxann Xari oʻzining maqolalaridan birida[52] ta'kidlashicha, fashistlar minglab gomoseksuallarni konsentratsion lagerlarda oʻldirganiga qaramay, ba'zi yashirin gomoseksuallar Yevropaning neo-natsist tashkilotlari rahbarlari boʻlgan. Xari bu erda Avstriyaning Ozodlik partiyasi etakchisi Yorg Xayder, fransuz fashistlarining urushdan keyingi rahbari Eduard Pfayfer, 1970-yillarda Germaniya neo-natsistlar harakati yetakchisi Maykl Kuhenni nazarda tutgan deb da'vo qilmoqda. Xari ba'zi gomoseksuallarning neo-natsist tashkilotlariga qoʻshilish istagini gomoseksualizmni gipermaskullik bilan qoplash istagi, gomoseksuallarning oddiy odamlardan ustunligiga ishonish, pornografiya sohasida mashhur boʻlgan bir qator rol modellarining ta'siri bilan izohlaydi. Maykl Kuxenning misolida koʻrsatilgandek, neo-natsistlar orasida gomoseksualizm moyilligi odatda sobiq sheriklar tomonidan ostrakizmga olib keladi [53] .

BMT Nizomi va koʻplab zamonaviy davlatlar qonunchiligining asosini tashkil etgan Nyurnberg tribunalining qarori bilan Milliy sotsialistik mafkura va ramzlarning (shu jumladan, svastika) tarqalishi noqonuniy deb topildi.

Rossiyada natsistlar atributlarini yoki ramzlarini targʻib qilish va ommaviy ravishda namoyish qilish ekstremistik faoliyat shakllaridan biri sifatida tan olingan (2002- yil 25 -iyuldagi 114-FZ-sonli Federal qonunining 1-moddasi 1-bandiga muvofiq "Ekstremistlarga qarshi kurashish toʻgʻrisida") Faoliyat ") moddasiga muvofiq javobgarlikni oʻz ichiga oladi[54].

---

[51] CzechKid : Neo-Nazism.

[52] Johann Hari. The strange, unexplored overlap between homosexuality and fascism Архивная копия от 20 апреля 2007 на Wayback Machine (недоступная ссылка с 26-05-2013.

[53] Bernd-Ulrich Hergemöller: Mann für Mann — Ein biographisches Lexikon, Suhrkamp Taschenbuch, Hamburg 2001, ISBN 3-518-39766-4.

[54] Россия Федерацияси Маъмурий кодексининг 20.3-моддаси.

Rossiya Tashqi Ishlar Vazirligi neo-natsizmga qarshi Rossiyadan tashqarida kurashni e’lon qiladi. 2015- yilda Rossiya Tashqi Ishlar Vazirligi "Neonatsizm - demokratiya, inson huquqlari va qonun ustuvorligi uchun xavfli chaqiriq" ma’ruzasini e’lon qildi. Ushbu hisobot uch bobga bo‘lingan. Dastlabki ikki bob umumiy xarakterga ega: "dunyodagi neonatsistlar tendensiyalari va davlatlarning natsizm va neonasizmga qarshi kurashish bo‘yicha xalqaro huquqiy majburiyatlarni bajarishi sohasidagi vaziyat" va "xalqaro hujjatlarni ko‘rib chiqish va natsizm, harbiy jinoyatlar, insoniyatga qarshi jinoyatlar, genotsid, natsizmni ulug‘lash, neonasizm, tajovuzkor millatchilik, kamsitish, ksenofobiya, irqchilik va boshqa toqat qilmaslik shakllariga qarshi kurashish mexanizmlari ». Uchinchi bob "Dunyoning bir qator mamlakatlaridagi vaziyat" Yevropa, AQSH va Kanadadagi neonatsizmning o‘ziga xos namoyon bo‘lishiga bag‘ishlangan. Shunisi e’tiborga loyiqki, Rossiya Federatsiyasi Tashqi Ishlar Vazirligi[55] ushbu hisobotining uchinchi bobining tarkibiga kiritilgan barcha 33 davlat ilgari Rossiyaga qarshi sanksiyalar qo‘llagan.

Britaniyaning urushdan keyingi neonasizmida taniqli shaxs Jon Tindal edi. U 60-yillarda Britaniya milliy partiyasini tashkil qildi, keyinchalik Britaniya milliy fronti sifatida qayta tashkil etildi va keyinchalik tashkilotni tark etib, hozirgi paytda Buyuk Britaniyadagi o‘ta o‘ng partiyalar orasida etakchi mavqega ega bo‘lgan BNPni tashkil qildi. 1992- yildan buyon neonatsistlar Blood and Honor promouterlik tarmog‘i (ko‘plab mamlakatlarda filiallari mavjud) tomonidan tashkil etilgan Combat 18 tashkiloti faoliyat ko‘rsatmoqda[56].

Hozirgi vaqtda Germaniyada neo-natsizm dolzarb bo‘lib qolmoqda: Jinoyat kodeksining  86 a-bandi aksariyat qismi neonatsistlar bo‘lgan konstitutsiyaga qarshi tashkilotlarni (svastika tasviri uchun bir yilgacha ozodlikdan mahrum qilish) taqiqlaydi. hozir ham neo-natsistlar jinoiy javobgarlikdan qochishga muvaffaq bo‘lishdi.

---

[55] Доклад МИД России «Неонацизм — опасный вызов правам человека, демократии и верховенству права» — Разное — Министерство иностранных дел Российской Федерации.
[56] Neo-Nazism | Jewish Virtual Library

Urushdan keyingi yillarda Germaniyada neonatsizmning ikkita portlashi yuz berdi: 1950-yillarda revanshizm to‘lqini paydo bo‘ldi, chunki o‘ng siyosatchilar Germaniyani bosib olish zonalariga bo‘linish va Sovet Ittifoqiga bo‘linish deb o‘ylashdi. amerikaparast shtatlar esa xorlik va haqorat sifatida. Berlin devori qurilganidan keyin GDRda neo-natsizm tugatildi va ahamiyatsiz guruhlar GFRda qoldi. Biroq, 90-yillarda Germaniya birlashgandan so‘ng, zo‘ravonlik to‘lqini mamlakatni yana qamrab oldi va g‘alati, Sharqiy Germaniyadan kelgan muhojirlar neonatsistlar qatoriga qo‘shilishdi. Neonatsistlar slavyan muhojirlariga (ayniqsa polyaklar va ruslar), shuningdek, turk va afrikalik muhojirlarga nisbatan nafratlanishlarini bildirishdi. Nafratning apogiasi - bu Solingendagi uyning yonishi bo‘lib, u besh nafar turk ayolini o‘ldirgan.

2010-yilgi ma’lumotlarga ko‘ra,[57] Germaniyada 25 mingga yaqin o‘ng qanot ekstremistlar mavjud[58] , ulardan 5600 nafari neo-natsistlardir[59]. Haqiqatan ham neo-natsizmni qo‘llab-quvvatlaydigan eng yirik tashkilot Germaniyaning Milliy Demokratik partiyasi bo‘lib, uning faoliyati Bundestag va Bundesrat 10 yildan ortiq vaqt davomida bostirishga urinib ko‘rmoqda [60].

Rossiyalik neo-natsistlar Gitlerning "Ost" rejasining haqiqiyligini tan olmaydilar, u Yevropaning slavyan aholisining aksariyatini yo‘q qilishni va qolgan qismini germanizatsiya yoki ko‘chirishni o‘z zimmasiga olgan[61]. Rossiyadagi neo-natsizm Adolf Gitler va butun partiya elitasini ochiqdan-ochiq maqtashi, shuningdek, ko‘pincha, Andrey Vlasovni reabilitatsiya qilish va oq millatchilikni qo‘llab-quvvatlashi bilan ajralib turadi. Rossiyalik neo-natsistlar irqchilik, antisemitizm, lo‘lilarga qarshi kurash, homofobiya, islomofobiya va ksenofobiyani qo‘llab-quvvatlaydilar va Kavkaz va Markaziy Osiyodan kelgan odamlarga nisbatan o‘ta salbiy munosabatda bo‘lishadi. O‘zlarining norozilik va

[57] Verfassungsschutzbericht 2010, Vorabfassung — *история*, *копия*), Bundesministerium des Innern.
[58] name=SPON2011>*Fischer, Sebastian* Verfassungsschutz warnt vor getarnten Neonazis. Spiegel Online (1 июля 2011). Дата обращения: 1 июля 2011. Архивировано 15 августа 2012 года.
[59] Verfassungsschutzbericht 2010, Vorabfassung — *история*, *копия*), Bundesministerium des Innern, p. 54
[60] Бундесрат решил вновь подать иск о запрете НДПГ
[61] William W. Hagen (2012). «*German History in Modern Times: Four Lives of the Nation*». Cambridge University Press. p. 313. ISBN 0-521-19190-4.

hujumlarida ular ko'pincha qirg'oq qurollari va o'qotar qurollardan foydalanadilar[62] .

Rossiyada neo-natsist tashkilotlarining paydo bo'lishi 1990- yillarning boshlarida, SSSR qulashidan biroz oldin boshlangan. Demokratiya va glasnost ortidan ruslarni genotsidda ayblagan hukumat amaldorlariga qarshi tazyiqlarni talab qilib, bir necha [aniqlik kirituvchi] radikal harakatlar paydo bo'ldi. Kommunizmga qarshi targ'ibot, ayniqsa possovet davrining birinchi yillarida, kommunistlar o'z davrida kurashgan narsalarning, shu jumladan irqchilikning qonuniylashtirilishi sifatida qabul qilingan. "Yovvoyi kapitalizm" sharoitida ijtimoiy darvinizm g'oyalari mashhurlikka erishdi[63] .

Birinchi yirik tashkilot 1990- yilda tashkil etilgan Aleksandr Barkashov boshchiligidagi Rossiya milliy birligi edi. Harakatning maqsadi milliy inqilobni tashkil etish va milliy davlat qurishdir. Viktor Yakushevning Milliy Sotsialistik Ittifoqi biroz kamroq tanilgan: ittifoq a'zolari qat'iy rejali iqtisodiyotga ega bo'lgan, uchinchi Reyxning ijtimoiy tuzilishi, "oriy" qadriyatlarini targ'ib qiluvchi milliy davlatni yaratishga intilishadi.

RNE[64] ni ko'pincha boshqa o'ng qanot tashkilotlari va partiyalari, jumladan, a'zolari Barkashovitlarni oddiy populistlar deb biladigan Liberal Demokratik Partiya tanqid qiladi. Tarixchi Valter Lakkerning so'zlariga ko'ra, RNE to'liq va to'liq NSDAP modeli asosida yaratilgan va uning g'oyalari Gitlerning g'oyalariga juda o'xshashdir, bundan tashqari, RNE belgisi - stilize qilingan qizil svastika. Rossiya milliy birligi ko'plab gazetalarni nashr etadi: ularning eng kattasi 150 ming nusxada nashr etiladigan "Rossiya ordeni" dir. Birlik a'zolari doimiy ravishda harbiy mashqlarni bajaradilar, o'q otish qurollarini va jangovar qurol bilan va qurolsiz yaqin kurashni o'rganadilar. RNU a'zolarining aksariyati harbiy xizmatni yoki politsiya tayyorgarligini tamomlagan [65] .

---

[62] From Russia With Hate // Current TV[en] Hunted // Channel 4

[63] Шнирельман В. А. Порог толерантности. Арийская идеология и идентичность скинхедов. Новое литературное обозрение, 2014

[64] Русское национальное единство.

[65] Laqueur, Walter, *Fascism: Past, Present, Future*, p. 189.

2005- yildan boshlab Rossiyada 50 mingga yaqin neo-natsistlar skinxedlari mavjud edi [66].

2007- yil 15- avgustda Internetda "Tojik va Dog‘istonni qatl etish" nomi bilan tanilgan videoni joylashtirgan talaba hibsga olingan. Uchinchi reyx bayrog‘i fonida skinxedlar ikki musulmon noqonuniy muhojirga qarshi repressiyalar uyushtirishadi[67] . Rossiya Milliy-Sotsialistik partiyasi repressiya uchun javobgarlikni o‘z zimmasiga oldi.

2014- yil yanvar oyida Rossiya Federatsiyasi Tergov qo‘mitasi Sverdlovsk viloyatida 2008 -yildan beri qidiruvda bo‘lgan Volkssturm skinxed to‘dasining 25 yoshli a’zosi hibsga olingani haqida e’lon qildi. Guruh 2006-2008- yillarda Ekaterinburgda ishlagan. Ikkinchi Jahon Urushining so‘nggi oylarida o‘z hududida ittifoqchilar hujumini qaytarish uchun yaratilgan Uchinchi Reyxning militsiya bo‘linmalari nomi bilan nomlangan. Guruh a’zolari uchta qotillik va slavyan bo‘lmagan ko‘rinishda bo‘lgan odamlarni sakkiz marta o‘ldirishga urinish sodir etganligi isbotlandi; 20 nafar muhojirni kaltaklagan. Skinxedlar o‘zlarining harakatlarini videoga olish va Internetga joylashtirish orqali hujjatlashtirdilar. Avvalroq, 2011- yilda ushbu to‘daning to‘qqiz a’zosi ustidan sud hukmi chiqarildi va 2013- yilda sudlangan ikki skinxeddan biri to‘da rahbarlaridan biri Aleksandr Soloviev edi [68] .

2014- yil iyun oyida neo-natsistlar guruhi "Nevograd" NS / WPga qotillik, terrorchilik harakati, irqiy va etnik asoslarda nafrat qo‘zg‘ashda ayblangan va qurol va o‘q-dorilarning noqonuniy aylanmasida ayblovlar chiqarildi [69] .

Rossiya Davlat Dumasi deputati Ilya Ponomarevning ta’kidlashicha, Rossiyadan kelgan fashistlar va neo-natsistlar, shu jumladan Rossiya milliy birligi (RNU) tashkiloti a’zolari Janubi-Sharqiy Ukrainadagi mojaroda isyonchilar tomonida kurashmoqdalar[70] . Fransuz siyosatshunosi Marlen Laruel ham RNU

---

[66] Neo-Nazism | Jewish Virtual Library
[67] Russian held over 'deaths' video, BBC News (15 августа 2007). Дата обращения 3 ноября 2009.
[68] Задержан член свердловской банды «Фольксштурм» // «Лента. Ру», 14 января 2014.
[69] В Санкт-Петербурге вынесли приговор боевикам неонацистской группировки NS/WP «Невоград» — Газета. Ru | Общество.
[70] Депутат Госдумы: Настоящих русских фашистов и неонацистов можно увидеть на Востоке Украины. Главком. Дата обращения: 17 августа 2014.

a’zolarining qurolli kurashda isyonchilar tomonida ishtirok etishi haqida yozadi[71]. Sotsiolog Nikolay Mitroxinning ta’kidlashicha, "Rusich" deb nomlangan otryadlardan biri Sankt-Peterburg neo-natsistlaridan iborat va bayroq ostida "qora quyosh" tarzida stilize qilingan svastika bilan kurashmoqda [72] .

2015- yil 22- martda Sankt-Peterburgda Xalqaro Rossiya konservativ forumi bo‘lib o‘tdi, unda Belgiya (Yevro-Rus), Bolgariya (Hujum), Buyuk Britaniya (Buyuk Britaniya) dan Yevropaning o‘ta o‘ng va neo-natsist partiyalari va assotsiatsiyalari vakillari. Union), Germaniya (Germaniyaning Milliy-Demokratik partiyasi), Gretsiya (Chrisi Avgi), Daniya (Daniya partiyasi), Ispaniya (Milliy demokratiya), Italiya (Yangi kuch, Lombardiya ligasi), Rossiya (Vatan) , Shvetsiya (Shvedlar partiyasi)[73] va individual o‘ta o‘ng figuralar. Aslida forumni hukumat tarafdori bo‘lgan "Rodina" partiyasining Sankt-Peterburgdagi bo‘limi tashkil qilgan, rasmiy tashkilotchisi "Rus milliy madaniy markazi - Xalq uyi" edi[74]

BMTda Rossiya bir necha bor (2015- va 2016 -yillarda) natsistlar shon-sharafiga qarshi kurash to‘g‘risida qaror qabul qildi, unda fashistlar harakatini ulug‘lash va Ikkinchi jahon urushi paytida natsizmga qarshi kurashganlarning yodgorliklarini tahqirlash yoki yo‘q qilish haqida tashvish mavjud edi [75].

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Irqchilik va yangi irqchilikning bir-biri bilan bog‘liqligi.
2. Yangi irqchilikning zamonaviy ko‘rinishlari va uning oqibatlari.
3. Separatizm va ayirmachilik kayfiyatining sabablari va oqibatlari.
4. Bugungi dunyoda separatizm ko‘rinishlari, uni oldini olish shart-sharoitlari va omillari.

---

[71] Кто-нибудь руководит воюющими на Украине русскими националистами? — The Washington Post (перевод ИноСМИ.ru)

[72] *Митрохин Н. А.* Казнекрады. Грани.Ру (6 января 2015). Дата обращения: 9 января 2015. Архивировано 1 октября 2015 года.

[73] Иностранные участники // «Русский национальный культурный центр — Народный Дом», The Far-Right «International Russian Conservative Forum» to Take Place in Russia // «The Interpreter», 10 March 2015 (англ.), Националисты стягиваются ближе к Кремлю // «Газета. Ру», 19 марта 2015, Станислав Белковский про нацистский съезд в Петербурге // Канал пользователя spbloger, 22 марта 2015.

[74] В Санкт-Петербурге прошел «Международный русский консервативный форум» / Март / 2015 / Проявления расизма и радикального национализма / Новости / Расизм и ксенофобия / СОВА.

[75] США и Украина отказались осуждать героизацию нацизма — Российская газета.

## 11- mavzu: Globallashuv va yangi liberalizm

**Reja:**

**1. Liberalizm va yangi liberalizm tushunchalarining mazmun-mohiyati.**

**2. Hozirgi davrda yangi liberalizm g‘oyalari va uning o‘ziga xos jihatlari.**

**3. Liberalizm g‘oyasining turli xalqlar va siyosiy partiyalar faoliyatida aks etishi.**

**Liberalizm va yangi liberalizm tushunchalarining mazmun-mohiyati**

**Liberalizm (**frans. – hur fikrli, erkin shaxs, murosasoz ma’nosini ham anglatadi) – odamlarning o‘zini, xatti-harakatlarini, mulkini boshqarishda erkin degan nuqtai nazarga asoslangan falsafiy, iqtisodiy va siyosiy dunyoqarash, nazariya[76].

Ma’lumki, globallashuv ham ijobiy, ham salbiy tomonlarga ega. Globallashuvning ijobiy jihati shundan iboratki, davlatlararo o‘zaro ta’sir takomillashib boradi, davlatlarning muvofiqlashuvi, kelishuvi va kooperatsiyasi kuchayadi, bular nafaqat rivojlanayotgan, balki rivoj topgan mamalakatlar uchun ham foydalidir. Globallashuv jarayonining kuchayishiga xalqaro huquqning rivojlanishi, uning mavqeyining oshishi yordam beradi. Jahon hamjamiyatining teng huquqli a’zosi bo‘lishga intilgan mamlakatlar xalqaro huquqning umume’tirof etilgan prinsip (tamoyil) va norma(me’yor)larini buzishga haqli bo‘lmaydi. Milliy qonunchilikda xalqaro huquq normalariga zid keladigan normalarning bo‘lishi nafaqat jahon huquqiy tartibotiga, balki mamlakatlar o‘zining milliy manfaatlariga ham jiddiy xafv soladi.

Umuman, globallashuv turli mamlakat odamlari o‘rtasidagi aloqalarni chuqurlashtirishga, kishilar o‘rtasidagi milliy, diniy va madaniy ayirmalarni yumshatishga yordam beradi, axborot, texnologiyalar va ilmiy-texnik yutuqlar bilan almashinishga keng sharoit yaratadi. Shu bilan birga, globallashuv bir qator

[76] “Ёш раҳбар” Энциклопедик луғати. – Т.: “Ўзбекистон миллий энциклопедияси”, 2018 й.

salbiy tomonlarga ega, ular davlatlar o‘rtasidagi iqtisodiy, harbiy-siyosiy va demografik tengsizlikning mavjudligi omili bilan shartlangan. Tengsizlikning mavjudligi, ko‘proq niqoblangan shaklda davom etmoqda, unga yuridik ta’rif yoki baho berish ancha mushkul. Gap faqat ayrim milliy iqtisodiyotning rivojlangan davlatlar yoki hatto alohida transmilliy kompaniyalar oldidagi raqobatbardoshligining zaifligida emas, balki rivojlanishning ilmiy-texnologik, harbiy-siyosiy, ijtimoiy-madaniy, tabiiy-iqlimiy va boshqa farqlarida hamdir. Bunday tengsizlikning tarixiy jihatlari ham mavjud: bir qator davlatlar muayyan tarixiy obro‘ga  erishganlar, bu ularning xalqaro munosabatlar tizimidagi obyektiv mavqeida aks etgan. qandaydir sohalar, mintaqalar va davlatlar paydo bo‘ldi, ularga sobiq metropoliyalar an’anaviy ravishda ta’sir etishda davom etmoqdalar. Davlatlar tengsizligi qanday bo‘lmasin, uni bartaraf etishning yagona yo‘li xalqaro huquq rolini va suveren tenglik prinsipini (tamoyilini) amalga oshirishda davlatlarning faol pozitsiyasini kuchaytirishdir. Davlat agar “kuchlilar ” o‘yiniga tortilishni istamasa, u o‘z suvereniteti va o‘z milliy manfaatlarini himoya qilish uchun barcha imkoniyatlarga ega. Xalqaro norma (me’yor) va standart (o‘lcham)larga qat’iy rioya etmog‘i va “tashqaridan biror kimsa” o‘z manfaati yo‘lida mamlakatda buzg‘unchilik (podrivnoy) faoliyatini avj oldirmasligi uchun buni nazorat etib bormog‘i lozim.

Bir qator mamlakatlar jahon va milliy iqtisodiyotlar rivojiga ta’sir etadigan darajada rivojlanganligi sababli o‘z ta’sirini kengaytirishga doimiy sur’atda intiladilar hamda suverenitet va davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik tamoyillarini yashirincha tarzda buzadigan siyosiy qurollar (vositalar) va choralarga yana-da ko‘proq murojaat qiladilar. Odatda, bunday aralashuv ustamonlik bilan etiladi: tashkiliy niqob sifatida nodavlat, nohukumat tashkilotlarning obro‘ va resurslaridan foydalaniladi, liberal-demokratik islohatlar mafkurasi, demokratik institutlarni rivoj toptirishga bo‘lgan ehtiyojlar ishga solinadi.

Navbatdagi muammo shundan iboratki, globallashuv -moliyaviy-iqtisodiy

va axborot-global tizimlarning o‘zaro chambarchas bog‘liqligini tashkil etar ekan, ushbu o‘zaro bog‘liqlik dunyoning bir qismiga taalluqli muammo tez sur’atlar bilan kengayib, global shaklga kirganda, o‘z mohiyatiga ko‘ra kaskadli krizis (bo‘hron)larni o‘zida namoyon etadi. Bir mamlakatdagi iqtisodiy silkinish yoki bo‘hron (krizis)lar mintaqaviy va hatto global oqibatlarga ega bo‘lishi mumkin. Jahon iqtisodiyotidagi pasayish yoki turg‘unlik globallashuvning borishida qaror topgan o‘zaro aloqa va bog‘liqliklarni uzib tashlashga populistik chaqiriqlarni keltirib chiqarishi mumkin. Iqtisodiy urushga, hattoki harbiy-siyosiy to‘qnashuvga aylanib ketish xavfi bo‘lgan iqtisodiy ziddiyat (nizo)lar buning natijasi bo‘lishi mumkin.

**Hozirgi davrda yangi liberalizm g‘oyalari va uning o‘ziga xos jihatlari**

Globallashuv shakllanish yoki islohotlar bosqichida turgan milliy iqtisodlarga muayyan darajada xavf tug‘diradi. Bu transformatsion siyosiy tizimlarga ham tegishli. Siyosiy tizimlarning rivojlanishi, globallashuv tarafdorlarining fikriga ko‘ra, global iqtisodiyot talablariga mos kelmog‘i va “tenglashtirish” omili bo‘lmog‘i lozim. Alohida davlat darajasida olinganda globallashuv davlat iqtisodiyoti va jahon xo‘jaligi o‘rtasidagi o‘zaro aloqalarning jadallashuvi (intensivnost) sifatida tushuniladi. Alohida mamlakatlarning jahon xo‘jaligiga tortilganlik darajasi turlicha bo‘lib, u mamlakat yalpi ichki mahsilotida eksport va import ulushi, xorijiy investitsiyalar hajmi, texnologiyalar almashinuvi bo‘yicha to‘lovlarning oqib (quyililib) kelishi va ketishi kabi ko‘rsatkichlarga qarab baholanadi. Teng huquqli bo‘lmagan raqobat eksport va import ulushini importning foydasiga o‘zgaritirishi va shu tariqa mahalliy sanoat va qishloq xo‘jaligi iqtisodiy bazasini ishdan chiqarishi mumkin. O‘z navbatida bu ijtimoiy krizisli hodisalarga hamda kuchli raqobat qurboni bo‘lgan mamlakatlar ichki ishiga chetdan aralashuvlar bo‘lishiga olib kelishi mumkin. Bunday mamlakatlarda investorlar, asosan, xom-ashyo tarmoqlarini ko‘zlaydilar va uzoq muddatli hamda industrial (sanoat bo‘yicha) istiqbolli loyihalardan manfaatdor bo‘lmaydilar.

Neoliberal globallashuv siyosati sayyorada teng bo‘lmagan  hayot sharoitini ochib tashlaydi va keskinlashtiradi. Global tengsizlik miqyoslari jiddiy xavotir uyg‘otmasligi mumkin emas. BMT ekspertlari ma’lumotlariga ko‘ra, dunyoning 1% boy aholisi daromadi sayyoraning 57% kambag‘al aholisi daromadiga teng. 25 mln. eng badavlat amerikalikning daromadi dunyoning qashshoq qismidagi 2 mlrd odamning daromadi bilan barobar ekan[1].

Gap nafaqat daromadlar bo‘yicha disparitetda. Hozirgi dunyo misli ko‘rilmagan tor va “shaffof” bo‘lib qoldi. Televidenie tufayli har qanday kishi turli mamlakatlardagi – ijtimoiy spektrning har ikki qutbidagi hayot sharoitini taqqoslab ko‘rishi va baholashi mumkin. Va bu hol global tengsizlikni sira toqat qilib bo‘lmas va xavfli darajaga olib keladi. Liberalizatsiya (erkinlashtirish) jarayonlarini tezlashtirib yuborish hamda tartibga solmaslik o‘pirilishlarga, ayrim holatlarda esa hatto ko‘plab xalqlar turmush tarzining tarixiy qaror topgan an’analarini buzilishiga olib keladi. Boz ustiga bu yashash sharoitining yomonlashuvi bilan birga kechsa, unda shu tariqa aholi yalpi guruhlari o‘rtasida G‘arbni yoqtirmaslikka, hatto unga dushmanlik ko‘zi bilan qarashga zamin hozirlanadi. Bu, ko‘pincha, ekstremistik xatti-harakatlar tarzida o‘zini namoyon etadi.

Bunga axborot inqilobi va elektron mass-media asrida madaniy va dunyoqarash jihatdan turlicha bo‘lgan yo‘l tutishlar, axloqiy tasavvur va an’analarning bevosita va jips tutashib turishlari ham yordam beradi. Buning zaminida madaniy xususiyatdagi va dunyoqarash jihatdan ziddiyatlar keskinlashadi. Masalan, buning oqibatini musulmon olamida kuzatishimiz mumkin. Neoliberal globallashuvning salbiy oqibatlari bu bilan tugamaydi. Globallashuv atrof muhitni asrash va muhofaza qilishning global muammolarini hal qilishda ijobiy siljishlarga olib kelmadi. U ko‘proq ahvolning yomonlashuviga yo‘l ochdi.

Globalllashuv xalqaro raqobatni keskinlashtirib, transmilliy korporatsiyalar

[1] Қаранг: Грани глобализации. Трудные вопросы современного разветия. –М.: Альпина Паблишер, 2003.с-34.

faoliyatida ekologiyaga qarshi amaliyotni saqlashga majbur qilmoqda. Globallashuvning og‘ir eklologik oqibatlari qashshoq mamlakatlarda ayniqsa sezilmoqda. Tabiatni asrash me’yorlarining pasayishi bu mamlakatlar uchun asosiy raqobat afzalliklaridan biri, xorijiy investitsiyalarni jalb qilish usuli hisoblanadi. Tayinki, globallashuv o‘zining hozirgi shaklida xalqaro munosabatlar barqarorligini oshirishga yordam bermaydi. Aksincha, u “jahon ayvonida” (“jahon qishlog‘ida”) ijtimoiy-iqtisodiy keskinlik va nizolarning o‘ziga xos katalizatori bo‘lib chiqdi. Boylik va qashshoqlikning qutblanishi, bozor uchun, energetik va boshqa resurslarni egallash uchun kurash, boshqalar tomonidan ularning moddiy va tamadduniy (sivilizatsion) o‘ziga xosligiga tahdid sifatida qabul qilingan g‘arbning axborot va madaniy ekspansiyasi – bularning barchasi milliy va diniy fundamentalizm hamda ekstremizm uchun, etnik ayirmachilik, ksenofobiya va terrorizm uchun oziq beruvchi zamin bo‘lib xizmat qiladi.

“Keraksiz davlatlar” deb ataluvchilarga qarshi avj oldirib yuborilgan “axborot urushi” terroristik va ekstremistik tashkilotlar qo‘lida samarali qurolga aylanmoqda. Bunday hodisaning mavjudligi, so‘zsiz, har qanday davlat, umuman mintaqa xavsizligi va barqarorligining yangi chaqiriqlari sifatida qaralishi mumkin. Bundan tashqari, axborot xuruji tashabbuskorlarini aniqlash ko‘pincha “bu kimga foyda?” degan savolga javob berishi mumkin. Taxmin qilish mumkinki, “axborot xuruji” bundan keyin ham terakt tashabbuskorlari va boshqa destruktiv kuchlar tomonidan o‘z asl maqsadlarini xaspo‘shlash uchun qurol sifatida foydalaniladi. Globallashuvning o‘sib borayotgan tendensiyasi sharoitida qudratli harbiy-siyosiy, iqtisodiy resurslarga ega bo‘lgan davlatlarning xatti-harakatlari alohida xavfni yuzaga keltiradi. Dunyoning u yoki bu qismida yoki mamlakatda o‘z milliy manfaatlarini amalga oshirish zarurati to‘g‘risida so‘z borayotganda, bunday mamlakatlar uchun xalqaro huquqning ishlab chiqilgan umume’tirof etilgan me’yor va tamoyillari ko‘p hollarda shartli narsaga aylanadi.

Birinchi galda, informatika va telekommunikatsiya sohasidagi texnologik inqilob bilan shartlangan *obyektiv hodisa* sifatidagi globallashuvni va moliyaviy

“yettilik” davlatlariga bu jarayonni, avvalo, o‘z manfaatlariga yo‘naltirishga imkon beruvchi neoliberal globallashuv *siyosatini* farqlash kerak. Neoliberal (“Vashington konsensusi ruhidagi”) globallashuv mafkurasi va siyosatining mohiyati butun dunyo bo‘ylab sarmoya (kapital), tovar va xizmatlarning “teng” sharoitda erkin harakatlanishi va milliy to‘siqlarni bartaraf etish uchun qolgan dunyoga bozor liberalizmini majburan qabul qildirishdir. Ammo shu bilan birga turli mamlakatlar mavqeyidagi katta farq va notenglikka ahamiyat berilmayotgan va ishchi kuchining erkin harakti istisno qilinayotgan bo‘lsa, qanday “tenglik” haqida gapirish mumkin?

Ko‘pchilik rivojlanayotgan mamlakatlarning jahon iqtisodiyoti va siyosatining kuch maydonida tutgan zaif pozitsiyasi (modernizatsiya boshlanish sharoitining yaxshi emasligi, sarmoya bozorlari va yangi texnologiyalarga etishish hamda savdo sharoitining teng emasligi va sh.k.) ularni texnologik jarayon liderlaridan kelgusida ortda qolishga majbur etadi Siyosiy va iqtisodiy hukmronlikning qaror topgan global tuzilmasida barcha davlatlar bir-biri bilan o‘zaro, ammo turli darajada bog‘liqdir. Iqtisodiy va siyosiy munosabatlardagi mavjud xalqaro tizim asimmitrik ko‘rinishga ega. Globallashuv jarayoni xalqaro tizimdagi konfiguratsiyaga sezilarli ta’sir ko‘rsatadi. Aslida, tashkiliy shakllar va mamlakatlar hamkorligining yangi variantlari yuzaga keladigan shart-sharoitlar to‘g‘risida so‘z bormoqda.

Bugungi kunda jahon bozorlarida transmilliy korporatsiyalar hukmronlik qilmoqda. Boy mamlakatlar o‘zining dunyodagi ustun mavqei tufayli xorijiy aktivlar va yuqori malakali mutaxassis kadrlarni keng miqyosda o‘ziga tortish uchun bozor kuchlarini tegishli ravishda yo‘naltirishga qodir. Ular nazorati ostida bo‘lgan moliya, birja, savdo siyosati mexanizmlari moliyaviy va aqliy resurslarni boshqa mamlakatlardan, jumladan, rivojlanayotgan va qoloq davlatlardan eng boy mamlakatlarga tortib oladigan qudratli nasos kabi ishlaydi. Dunyoni hukmron Markazga va qaram Periferiyaga taqsimlash mustahkamlanmoqda. Bunday siyosat mafkurachilari ular nuqtayi nazaridan juda qulay bo‘lgan globallashuv

tushunchasini bajonu dil (jon deb) ilib oldilar, chunki ular tasvirlab bergan jarayon tabiiy, muqarrar va muqobili yo‘q shaklda gavdalanadi. Lekin bu globallashuv va uning oqibatlarini baholash borasidagi o‘tkir munozaralarga halaqit bermadi. Fikrlar xilma-xilligi diapazoni globallashuv keltirgan haqiqiy farovonlikni maqtash va so‘zsiz yoqlashdan tortib, uni imperializm-mustamlakachilikning yangi shakli sifatida qoralashgacha tarqalgan. Birovlar unda umumiy taraqqiyot va farovonchilikning yengib bo‘lmas harakatlanuvchi kuchini ko‘rishsa, boshqalar o‘z hayotiy manfaatlariga va dunyodagi barqarorlikka tahdidni ko‘radilar.

Neoliberal globallashuv xalqaro iqtisodiy munosabatlarga putur yetkazadi – birovlar chayqovchilik kelishuvlari bilan boylik orttirsa, va qonunga zid nayranglarni ishga solsa, boshqalar fond birjalaridagi silkinishlar, milliy valyutaning qadrsizlanishi va sarmoyalarning qochib ketishi natijasida juda katta zarar ko‘radilar. Globallashuv jarayoniga transmilily jinoyatchilik, narkotrafik, xalqaro terrorizmning moslashuvi ushbu hodisaning ikkinchi tomoni bo‘lib chiqadi. Xalqaro jinoyatchi sindikatlar va terrorchi guruhlar globallashuv sharoitining barcha axborot va moliyaviy afzalliklari bilan o‘zini qurollantiradi. Natijada, bugungi kunda butun dunyo bo‘ylab harakat qilayotgan jinoyatchi uyushmalar globallashuvning ajralmas qismiga aylanib bormoqda. Keyingi yillar amaliyoti shuni ko‘rsatmoqdaki, bu xildagi uyushmalar bilan bunday sharoitda kurashish yetarli darajada qiyin. Globallashuv afzalliklari ularning mobil harakatlanishini, o‘z xatti-harakatlarini bir mamlakatda tayyorlab, boshqasiga o‘tkazish imkoniyatini, o‘zlari uchun qulay joyda  jangarilar tayyorlashni moliyalashtirib, ularni kerak bo‘lgan joyda o‘z vaqtida  yetkazishlarini ta’minlaydi. Terrorizm bilan kurashishga doir barcha mashhur hujjatlarda terroristik tashkilotlarga harbiy yoki tezkor qarshi harakatlanishga, ushbu ofat bilan kurashishda huquqiy maydonni kuchaytirishga asosiy urg‘u beriladi, ammo ushbu tashkilotlar butun dunyo bo‘yicha to‘plangan bir sharoitda bu choralar yetarli bo‘lmayapti.

Yuzaga kelgan vaziyatni nima tubdan o‘zgartirishi mumkin? Eng avvalo,

hozirda mashhur bo‘lgan choralarni uch yo‘nalishda amalga oshirish zarur:

Nafaqat terroristlar va ularga aloqador shaxs va tashkilotlarni ta’qib etish va jazolashga oid dastaklarni, balki ushbu ofatni uni tayyorlashning barcha bosqichlarida oldini olish majburiyatini davlatlarga yuklovchi universal xalqaro-huquqiy vositalarni rivojlantirish. Xalqaror terrorizm bilan kurashda ikkiyoqlama standartlarga yo‘l qo‘ymaydigan prinsip va normalarni qabul qilish;

Terrorizmga qarshi kurash va uni oldini olish bo‘yicha muvofiqlashtiruvchi markazlar tuzilmalarini rivojlantirish, ularning ish mexanizmlarini har tomonlama takomillashtirish, shuningdek, aksilterror guruh va markazlarning qudratli moddiy-texnik bazasini yaratish maqsadida moliyalashtirish manbalarini kengaytirish;

Ikkiyoqlama standartlarni bartaraf etishga, har qanday ko‘rinishdagi diniy-siyosiy fundamentalizm va ekstremizmni qabul ettirmaslik uchun mutlaq ruhiy immunitetni yaratishga qaratilgan universal aksilterror mafkurani shakllantirish va rivojlantirish.

Jinoyatchilik, narkotrafik, xalqaro terrorizmning global ko‘rinishlari bilan kurashda bunga mos siyosiy, harbiy, iqtisodiy va axborotga oid choralar zarur.

Yadro tahdidi xavfi saqlanib qolmoqda. Bu yadro quroliga ega bo‘lgan davlatning aniq maqsaddagi yadro zarbasi ham, yaxshi rejalashtirilgan kuch ishlatish xatti-harakati yoki korrupsiya tufayli yadro qurolini qo‘lga kiritgan terroristlarning yadro intendanti ham bo‘lishi mumkin. Nima bo‘lgan taqdirda ham bu mintaqaviy yoki global halokatga olib kelishi mumkin.

**Liberalizm g‘oyasining turli xalqlar va siyosiy partiyalar faoliyatida aks etishi**

Dunyodagi vaziyatni yaxshi tomonga o‘zgartirishning real imkoniyatlari mavjud. Texnologik va tashkiliy imkoniyatlar nuqtai nazaridan bugungi kunda globallashuvning stixiyali jarayonlarini nazorat ostiga olish va jahon taraqqiyoti boshqarilishini ta’minlash uchun bartaraf etib bo‘lmaydigan to‘siqlar yo‘q. Dunyoning o‘zaro bog‘liqligi yanada ortgan va ayni paytda u

yanada ko‘proq qismlarga bo‘lingan bir sharoitda siyosat, boshqaruv va ochiq institutlarning ahamiyati ortib borayotgani jahon afkor ommasi tomonidan keng e’tirof etilmoqda va bunga e’tiroz qiluvchilar kam uchraydi.

Ochiq institutlar samaradorligi haqida, bozorlarni rivojlantirish va iqtisodiy o‘sishga qanday  yordamlashgan ma’qulligi to‘g‘risida bahslashadilar. Bu albatta, muhim. Ammo shunisi ham muhimki, milliy va ochiq globaol institutlar odillik va birdamlik tamoyillari asosida ish tutsinlar, amalda kishilarning huquqi va sha’nini, asosiy erkinliklarini, turmush tarzini erkin tanlash va ularning o‘z madaniy-tamadduniy xosligini saqlash huquqini himoya qilish to‘g‘risida qayg‘ursinlar.

Va yana, globallashuvga avvalo, biriktiruvchi omil sifatida qarash lozim. Globallashuvning bu tomondan foydasi fundamental fanlarni rivojlantirish bo‘yicha sa’y-harakatlarni birlashtirish, ilmiy ma’lumotlarning  global global tizimini yaratish, turli xalq va davlatlarning tarixiy, madaniy, ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy, diniy tajribalarini umumlashtirishdir. Yer kurrasining milliy-etnik va diniy turfa xilligiga qaramasdan dunyo yagona sivilizatsion modelni  yaratish tomon harakatlanmoqda. Bu model milliy va diniy xilma-xillik va o‘ziga xoslikni inkor qilmaydi, aksincha, madaniyatlar bir-birini boyitishning rivojlangan mexanizmlari yordamida suveren rivojlanish uchun sharoit yaratadi. Faqat globallashuvni ijobiy qabul qilishgina (idrok etishgina) birgalikda mavjud bo‘lishning shunday tartibiga olib keladiki, unda har bir xalq, har bir alohida olingan shaxs o‘zining milliy yoki diniy mansubligiga boqmasdan tabiat bergan in’omlarga ega bo‘ladi va ulardan foydalanadi.

Globallashuv obyektlaridan hech biri (strategik, madaniy, iqtisodiy va sh.k. bir qator parametrlarga ko‘ra) alohida holda qanday bo‘lsa-da biror-bir  ta’sirchan va samarali muqobilni taklif etish va ta’riflash layoqatiga ega emas. Global (olamshumul) chaqiriq shunga yarasha global (olamshumul) javob bo‘lishini ko‘zda tutadi, aks holda  qarshilik ko‘rsatayotgan subyekt oddiygina vaqtincha aylanib o‘tiladi yoki u o‘zining bor kuch va resurslarini muqarrar hodisa bilan kurashga sarflaydi.

XX asrning 60-70 yillarida global muammolar to‘g‘risida xalqaro jamiyat tomonidan jiddiy gapirila boshlandi. U davrlarda asosan atrof-muhitning jiddiy salbiy o‘zgarishi, demokratik xavf, tabiiy boyliklar, oziq-ovqat va energiya manbayining tanqisligi, boy va kambag‘al davlatlar o‘rtasidagi farqning tobora kattalashishi insoniyatni ko‘proq tashvishlantirgan. Undan tashqari o‘sha davrning yirik xavfi - atom urushning boshlanishi insoniyat tarixidagi eng yirik global tahdid ekanligi ochiqdan-ochiq gapirila boshlagan.

Vaqtlar o‘tishi bilan uchinchi jahon urushining oldi olindi va bu katta tarixiy hodisaga aylandi. Bugunga kelib, insoniyatning global muammolarga bo‘lgan munosabati tubdan o‘zgardi va chuqurlashdi.

Xalqaro iqtisodiy globallashuv, telekommunakatsiya sohasidagi o‘zgarishlar, mintaqaviy integratsiyaning rivojlanishi natijasida global muammolarning oldini olish uchun zarur sharoitlar yaratilmoqda.

Shu bilan birga bu shart-sharoitlarga to‘sqinlik qilayotgan bir qancha omillar ham mavjud. Siyosiy xaritada o‘nlab yangi mustaqil davlatlarning vujudga kelishi va ularni tashqi va ichki siyosatida muammolar kelib chiqishi oqibatida ekologiya, tabiiy resurslar, demografiya, ilm-fan, ta’lim va sog‘liqni saqlash Bilan bog‘liq global muammolar ikkinchi darajaga o‘tib qoldi. Ikki qutbli dunyoning tugashi bilan yangi xavflar vujudga kela boshladi: diniy ekstremizm, xalqaro terrorizm, etnik, milliy, tarixiy, madaniy muammolar shular jumlasidandir.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Jamiyat hayotini liberallashtirish yoki erkinlashtirish zarurati.
2. Liberalizm g‘oyasining tarixiy ildizlari va namoyon bo‘lish xususiyatlari.
3. Siyosiy partiyalar faoliyatida liberal demokratik g‘oyalar.
4. Liberalizm g‘oyasining yangicha ko‘rinishlari, uning ijobiy va salbiy oqibatlari.

## 12-mavzu: Globallashuv konservatizm va sotsial reformistik g‘oyalar

**Reja:**

**1. Globallashuv, konservativ va sotsial reformistik g‘oyalar tushunchasi va ma’no-mazmuni.**

**2. Konservativ va sotsial reformistik g‘oyalarning shakllanish tarixi va rivojlanish bosqichlari. G‘oyaviy maqsadlari.**

**3. Konservativ va sotsial reformistik g‘oyalarning zamonaviy ko‘rinishlari.**

### Globallashuv, konservativ va sotsial reformistik g‘oyalar tushunchasi va ma’no-mazmuni

**Konservatizm** (lotincha. “conserv” -saqlab qolmok) — ijtimoiy hayotning mavjud holatini, tartib va qoidalarini, eskilikni saqlab qolish va yangilikka, uzgarishga qarshilik qilish. U ijtimoiy hayotning barcha sohalarida namoyon bo‘lishi mumkin[77].

Siyosiy konservatizm mavjud siyosiy tuzumni o‘zgartirmay saqlab qolishga tarafdorlikdir. Jamiyat taraqqiyoti tabiiy ravishda siyosiy tizimning ham takomillashib, yangilanib borishini taqozo etadi. Shunday ekan, mavjud holatni davr talabi asosida o‘zgartirishga qarshilik qilish va eskirib qolgan usullardan voz kecha olmaslik taraqqiyotga to‘sqinlik qiladi. Bu nafaqat siyosatda, balki ishlab chiqarish, fan va ta’lim, madaniyat va san’atda ham qoloqlikka olib keladi. Shuning uchun ham konservatizm ijtimoiy hayotga salbiy ta’sir o‘tkazuvchi holatdir.

O‘zbekistondagi yangilanish jarayoni va ijtimoiy hayotning barcha jabhalaridagi tub islohotlar konservatizmdan xoli bo‘lishga undaydi. Zero, o‘zgarib, rivojlanib borayotgan dunyoda davomli islohotlar va o‘zgarishlarsiz ilg‘or bo‘lish qiyin. Kundalik hayotimizda ba’zi hollarda uchrashi mumkin bo‘lgan konservatizmdan holi bo‘lish amalga oshirilayotgan ishlarimizda

[77] “Ёш раҳбар” Энциклопедик луғати. – Т.: “Ўзбекистон миллий энциклопедияси”, 2018 й.

muvaffaqiyat qozonish yangiliklardan foydalanib, yanada samarali faoliyat yuritish imkonini beradi.

**Konservativ va sotsial reformistik g'oyalarning shakllanish tarixi va rivojlanish bosqichlari. G'oyaviy maqsadlari**

Konservatizm — XVIII asrda liberalizmning raqibi o'laroq xudo tomonidan o'rnatilgan tartiblarning buzilmasligi g'oyasining ilgari suruvchisi sifatida paydo bo'ldi. Uning asosiy qoidalari angliyalik mutafakkir va siyosatchi E. Berk, fransiyalik jamoat arboblari de Mester va de Bopald tomonidan asoslab berildi.

Bu qoidalarning negizida tabiiy ravishda qaror topgan narsalar tabiatining buzilmasligi, oila, millat, din, tabaqaviy bo'linish bilan bog'liq bo'lgan an'anaviy qadriyatlarni saqlab qolish g'oyasi yotadi. Ana shundan kelib chiqib, konservatorlar ijtimoiy taraqqiyotda yangiliklarga nisbatan vorislikning ustuvorligipi saqlab chiqadilar. Ularning fikricha, siyosiy prinsiplarni urf-odatlarga, milliy an'analarga, qaror topgan ijtimoiy-iqtisodiy va siyosiy institutlarga moslashtirish lozim. Zinapoya tarzidagi ijtimoiy tuzilishning yuqoridan o'rnatilganligiga hech qanday shubha yo'q va shuning uchun uni insof tomonidan o'zboshimchalik bilan o'zgartirib bo'lmaydi. Bundan kelib chiqadiki, tenglik prinsipi inson tabiatiga zid keladi va uni jamiyat tuzilishining negiziga qo'yib bo'lmaydi.

**Konservatizm va neokonservatizm. Konservatizm — lotincha — "saqlab qolmoq" "buzilib, yo'qolib ketishga yo'l qo'ymaslik"** degan so'zlardan kelib chiqqan bo'lib, uzoq vaqtlardan buyon bizning siyosiy terminologiyamizda salbiy ma'no kasb etuvchi so'z, jarayon sifatida ishlatib kelingan edi.

Konservatizm ijtimoiy-siyosiy tafakkur ko'rinishi sifatida 1789—1791 -yillardagi Buyuk fransuz inqilobining natijalari va tajribalarining tanqidiy baholari sifatida shakllandi. Ta'limotning asoschisi angliyalik mutafakkir Edmund Berkdir (1729—1797). Shunga ko'ra, klassik konservatizmni Angliyada vujudga kelgan deyish mumkin. E. Berk 1970- yil yozgan "Fransiyadagi inqilob

to‘g‘risida o‘ylar” asarida erkinlik konsepsiyasini himoya qildi, hatto bunga liberallar ham tan berishdi. Biroq, Berk fikricha, jamiyat hayotida yaxshi natijalarga inqilob orqali emas, balki ijtimoiy-siyosiy institutlarning evolusion taraqqiyoti orqali erishiladi.

XX asrda angliyalik faylasuf **Karl Popper** konservatizmning yirik nazariyotchisi sifatida tanildi. Konservatizmning asosiy qadriyatlari tarix, hayot, qonun, tartib, intizom, ijtimoiy barqarorlik, an’analar, oila, millat, davlat, jamiyat, hokimiyat, ierarxiya va dindir.

Ijtimoiy konservatizmning o‘ziga xos jihatlari quyidagilardan iborat:

— insoniyatning qadimiy axloqiy an’analarini saqlab qolish;

— qadriyatlar yoki ijtimoiy institutlarni radikal inkor qg‘glishga nisbatan shubhali munosabat;

— jamiyatni o‘z ichki hayoti va juda mo‘rt tuzilishga ega bo‘lgan ma’naviy reallik, borliq sifatida idrok etish;

— jamiyatni yaxlit organizm sifatida tushunish va uni mashinaga o‘xshab qayta qurish mumkin emasligiga ishonish.

Konservatizmning asosiy qoidasi shundan iboratki, go‘yo inson onggi, tafakkuri imkoniyatlari cheklanganligi bois, u ijtimoiy jarayonlarning mohiyat va maqsadini to‘liq anglashga ojizdir. Ijtimoiy jarayonlar, konservatizm tarafdorlarining fikricha, odamlar taqdirini belgilovchi oliy ilohiy kuch (Yaratuvchi) tomonidan boshqariladi. Biroq, inson onggi ham Yaratuvchi bilan birgalikda bu boshqaruvda ishtirok etadi. Real ijtimoiy  jarayon esa ijtimoiy institutlar va qadriyatlarda ifodalangan tajriba va hatolar natijasidir. Bu real ijtimoiy jarayonlarni inson ongli ravishda o‘ylab topmagan va amalga oshirmagan, shu bois uni radikal tarzda o‘zgartirish huquqiga ham ega emas.

Shuning uchun konservatizm mafkurasining asosiy qoidalari yanada tushunarliroq bayon etilgan quyidagi fikrga e’tiboringizni qaratmoqchimiz: “Biz o‘z institutlarimizni doimo yaxshilashga harakat qilmog‘imiz lozim, biz ularni butunlay qayta qurishni hech qachon o‘z oldimizga maqsad qilib qo‘ymaymiz, o‘z

imkoniyatimizdagi yaxshilanishi lozim bo‘lganlarini biz tushunmagan narsalarning biri sifatida qabul qilmog‘imiz kerak. Biz doimiy ravishda o‘zimiz yaratmagan shu qadriyatlar va institutlar ichida hamda ularning atrofida harakat qilmog‘imiz lozim”[78].

Konservatorlarning nuqtayi nazaricha, davlat doimiy mavjud bo‘ladigan organik butunlikdir, uning ayrim qismlari paydo bo‘ladi, o‘z shaklini o‘zgartiradi, yo‘qoladi, lekin davlatning o‘zi o‘zgarmasdir. Vorisiylik, avloddan avlodga o‘tuvchi ijtimoiy aloqalarni yangilab borish qoidasiga tayangan konservatizm inqiloblarga mutlaqo salbiy qaraydi. Jumladan, tarixga, taraqqiyotga bunday nuqtai nazardan qarash tarafdorlari kommunistik tuzum inqirozi bois, keyingi o‘n yilliklarda keskin oshdi. Konservatorlar jamiyatda asta-sekinlik bilan evolusion o‘zgarishlar yasash tarafdorlaridir. Konservatizmni bunday talqin qiluvchilar neokonservatizm vakillari hisoblanadi. Ularning siyosiy falsafasida ikki g‘oya mavjud:

1. Individni davlatga bo‘ysundirish.

2. Millatning ma’naviy va siyosiy birligini, yakdilligini ta’minlash.

Ta’kidlash joizki, neokonservatorlar iqtisodiyotda erkin bozor munosabatlari tarafdori bo‘lib, shu ma’noda ular liberalistlar bilan hamfikrdirlar. Biroq siyosiy qarorlar u yoki bu individ, guruh manfaatini o‘ylab emas, balki millatning mushtarak, umumiy mafaatlarini ko‘zlab qabul qilinmog‘i kerak, deya hisoblaydilar konservatorlar.

**Konservativ va sotsial reformistik g‘oyalarning zamonaviy ko‘rinishlari**

Hozirgi zamonning eng yirik mafkuraviy oqimlaridan yana biri - **konservatizmdir.** Bu atama lotincha “konservare” so‘zidan kelib chiqqan bo‘lib, u saqlash, qo‘riqlash degan ma’noni anglatadi.

Konservatizmning asosiy qoidalarini XVIII asrda angliyalik mutafakkir va siyosatchi E. Berk, Fransiyaning jamoat arboblari J.de Mestr va L. de Bonaldlar

[78] *Мельник В.* Осмонь! политологии. — Минск. 1992. с. 135

tomonidan asoslab berildi. Bu qoidalarning negizida tabiiy ravishda qaror topgan narsalar tartibining buzilmasligi, oila, millat, din, tabaqaviy bo‘linishi bilan bog‘liq bo‘lgan an’anaviy qadriyatlarni saqlab qolish g‘oyasi yotadi.

Ana shundan kelib chiqib, konservatorlar ijtimoiy taraqqiyotda yangiliklarga nisbatan vorislik ustuvorligini yoqlab chiqadilar. Ularning fikricha, siyosiy prinsiplarni urf-odatlarga, milliy an’analarga, qaror topgan ijtimoiy-iqtisodiy va siyosiy institutlarga moslashtirish lozim. Ularda zinapoya tarzidagi ijtimoiy tuzilishning yuqoridan o‘rnatilganligiga hech qanday shubha yo‘q va shuning uchun uni inson tomonidan o‘zboshimchalik bilan o‘zgartirib bo‘lmaydi. Bundan kelib chiqadiki, tenglik prinsipi inson tabiatiga zid keladi va uni jamiyat tuzilishining negiziga qo‘yib bo‘lmaydi. Konservatorlar har doim egalitarizm bilan bog‘liq bo‘lgan «haddan tashqari demokratizm»ga qarshi chiqadilar. Tarixiy taraqqiyot natijasida konservatizm ham liberalizm singari muhim o‘zgarishlarga yuz tutdi. U burjua munosabatlari qaror topishi bilan yirik kapital manfaatlarini himoya qiluvchi g‘oyaga aylandi. Konservatorlar ham liberallar singari bozorda raqobat erkinligi ta’minlanishi, iqtisodiyotga davlat aralashishini cheklashni talab qildilar.

Bugungi dunyodagi mashhur konservativ partiyalarga quyidagilarni kiritish mumkin:

— Angliya konservativ partiyasi;

— AQSH respublikachilar partiyasi (J. Bush);

— Xristian-demokratik yo‘nalishdagi G‘arbiy Yevropa partiyalari;

— Kanada konservativ partiyasi;

— Avstraliya va Yangi Zellandiya konservativ partiyalari.

Angliyadagi neokonservatorlar (tetcherizm) va AQSHdagi neokonservatorlar (reyganomika)ning fikricha, davlat liberallar va sotsial-demokratlar davrlarida iqtisodiy yo‘naltirish hamda ijtimoiy himoya masalalari bilan ko‘proq shug‘ullandi, bu esa davlat apparatida byurokratiyani kuchaytirdi, shaxsiy tashabbus va raqobatning rolini pasaytirib yubordi.

Shuning uchun ham 1975- yilda Angliya bosh vaziri lavozimiga saylangan Margaret Tetcher o'n yil ichida o'z „tetcherizm siyosati" bilan „temir xonim" nomini olgan bo'lsa-da, Angliyani yuksak taraqqiyotga olib chiqkdi. Xo'sh, uning siyosatidagi asosiy tamoyillar nimalar edi?

Bular:

1. Tadbirkorlikni har tomonlama qo'llab-quvvatlash;

2. Davlatning iqtisodiy hayotga aralashuvini minimum darajaga tushirish, xususiy mulkchilikni demokratlashtirish;

3. Har kim o'z-o'zini moddiy jihatdan ta'minlashi shart, davlat faqat nogironlarga yordam beradi;

4. Ijtimoiy xarajatlarni mumkin qadar kamaytirish;

5. Jamiyat uchun zarar keltiradigan ish tashlashlarni qat'iyan taqiqlash.

Natijada 1982—1987- yillarda Angliya iqtisodiy va madaniy jihatdan G'arbiy Yevropada birinchi o'ringa chiqib oldi[79].

Sotsial-reformizm - sotsial-demokratik harakatning mafkurasi va ichki siyosatidir. U XIX-asrning oxirgi choragida xalqaro ishchi harakatining paydo bo'lishi bilan vujudga kelgan. 1917 -yilgacha ijtimoiy islohotchilik burjua davlati siyosatining mehnatkash xalq uchun afzalliklarini mutlaqlashtirgan lassalyanlik ko'rinishida namoyon bo'ldi; Islohotlar yo'lini ulug'lagan, go'yoki ishchi harakatining maqsadi - sotsializm o'rnini bosgan bernshteynizm; Kautskiyizm, kapitalizmning avtomatik ravishda qulashi ehtimolini o'z zimmasiga oldi. Oktyabr davlat to'ntarishidan keyin sotsial-reformizm sotsial-demokratiyaning mafkuraviy asosiga aylanadi. Urushlararo davrda uning xarakterli xususiyatlari: kapitalizmning sotsializmga "o'sishi" ga yo'naltirilganlik, inqilobiy harakatlarni qat'iyan rad etish, kichik ijtimoiy islohotlar siyosati, birinchi navbatda 1920 yillarda SSSR va kommunistlardan keskin ajralib chiqish edi. Reformizm Germaniyada Kautskiy va Xilferding, Avstriyada Bauer va Renner, Belgiyada de Mann, Frantsiyada Blum faoliyatida ifodalanadi.

[79] Дунёнииг кучли асли / / Ўзбекистон овози. 2001. 20 дек.

Sotsial-reformizm 1) evolutsion rivojlanishga, demokratik sotsializmga kapitalistik jamiyatni isloh qilish orqali erishishga qaratilgan siyosiy mafkura.

2) ishchilar harakatida - kapitalizmni isloh qilishga intilayotgan siyosiy oqim. 19-asrning oxirgi choragida paydo bo'ldi. (E. Bernshteyn, G. Vollmar, A. Millerand va boshqalar), 2-Internatsional tarkibiga kirgan sotsial-demokratik partiyalar orasida keng tarqaldi. Oktyabr inqilobi va Birinchi jahon urushidan keyin u ishchilar harakatining tashkiliy jihatdan shakllangan siyosiy yo'nalishiga aylandi. Kommunistik harakatga qarshi chiqdi. 1951- yilda Sotsialistik Internatsional tuzildi.[80]

**Mustahkamlash uchun savollar**

**1.** Globallashuv va reformizm g'oyasining g'oyaviy-mafkuraviy tahdid bilan munosabati.

**2.** Sotsial reformizm g'oyasi, uning turli xalqlar va siyosiy partiyalar faoliyatida namoyon bo'lishi.

**3.** Konservativ g'oyalarning o'tmishga tayanishi va uni zamonaviy hayot bilan bog'lash imkoniyatlari.

**4.** Jamiyat taraqqiyotida an'anaviylik va zamonaviylik muammosi.

[80] Qarang: Политическая наука: Словарь-справочник. сост. Санжаревский И.И. 2010.

## 13-mavzu: Globallashuv va kosmopolitizm

**Reja:**

1. **Kosmopolitizm tushunchasi, g‘oyasi, maqsadi va tarixiy ildizlari.**
2. **Kosmopolitizm g‘oyasining geosiyosiy maqsadlar va globallashuv bilan bog‘liqligi.**
3. **Dunyo fuqarosi va vatansizlik g‘oyasining hozirgi davr mafkuraviy kurashlar bilan aloqadorligi.**

**Kosmopolitizm tushunchasi, g‘oyasi, maqsadi va tarixiy ildizlari**

**Kosmopolitizm** - grekcha – dunyo fuqarosi) Dunyo fuqarosi mafkurasi bo‘lib, butun dunyo fuqarolarning maqsadlarini ifodalaydi yoki ayrim millatlar, davlatlar manfaatlarini ifodalab, ayrim individlar manfaatlari. D.J. Soluning fikricha, kosmopolitizm dunyoqarash va madaniy, dunyoning yagonaligi va universalligiga yo‘naltirilganligini ifodalovchi dunyoqarash va madaniy normalardir.

**Kosmopolitizm -** “jahon davlati” tuzishni va “jahon fuqaroligi”ni tartab qiluvchi ta’limot. “Vatan - insonning kindik qoni to‘kilgan tuproq, uni kamol toptiradigan, hayotiga ma’no-mazmun baxsh etadigan tabarruk maskandir. U ajdodlardan avlodlarga qoladigan buyuk meros, eng aziz xotira. Vatan - ota-bobolarimizning hoki poklari jo bo‘lgan, vaqti-soati etib har birimiz bosh qo‘yadigan muqaddas zamindir”.

Kosmopolitizm jahon miqyosida axborot ayirboshlash imkoniyatlari oshib borayotgan hozirgi davrda “Vatan” tushunchasi nisbiy xarakterga ega ekanini rukach qiladi. Bu oqim jamiyat taraqqiyotining dastlabki, inson ijtimoiy oilaviy muhitdan tashqarida yashashi mumkin bo‘lmagan davrlarida “Vatan” tushunchasi muayyan ahamiyatga ega bo‘lmagan, deb uqtiradi. Uningcha, bugungi kunda ayrim insonlarni Vatanga bog‘lanib qolishi shaxs erkinliklarining cheklanishiga olib kelmoqda emish. Ayni paytda, kosmopolitik qarashlar ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy, ma’naviy-madaniy munosabatlarning globallashuv jarayoni Vatan

tuyg‘usini global miqyosda tasavvur qilish imkoniyatlarini beradi, degan nazariyaga ham asoslanishini ta’kidlash zarur.

Haqiqatda esa Sahroi Kabirda yashayotgan badaviylar ham, ekologik vaziyati nihoyatda og‘ir hududlarda yashayotgan kishilar ham, millatidan qat’i nazar, pasportiga “amerikalik” deb yozilgan kishilar ham o‘zlari yashayotgan tabiiy-ijtimoiy muhit - Vatan tuyg‘usiga ega bo‘lgan, uning daxlsizligini muqaddas bilgan bizning zamondoshlarimizdir: Aytish mumkinki, Vatan tuyg‘usi - inson ma’naviy kamolotining eng muhim mezoni bo‘lib hisoblanadi. Vatanga muhabbat inson ma’naviyatini shakllantiruvchi omillardandir. Birinchi Prezident Islom Karimov ta’kidlaganidek, “Inson o‘zligini anglagani, nasl-nasabini bilgani sari yuragida Vatanga muhabbat tuyg‘usi ildiz ortib, yuksala boradi. Bu ildiz qancha chuqur bo‘lsa, tug‘ilib o‘sgan yurtga muhabbat ham shu qadar cheksiz bo‘ladi”.

**Kosmopolitizm g‘oyasining geosiyosiy maqsadlar va globallashuv bilan bog‘liqligi**

Tarixda kosmopolitizm tushunchaning haddan tashqari bo‘rttirib yuborilishiga doir qarashlar ham keng tarqalgan. Bunday qarash **kosmopolitizm** g‘oyasida o‘z ifodasini topib, amalda dunyo fuqaroligini da’vo qilish, shuningdek, milliy va davlat suverenitetini rad etish, turli milliy an’ana, madaniyat hamda vatanparvarlik tuyg‘usidan voz kechishni targ‘ib qilgan.

**Kosmopolitizm** - ya’ni, qayrda yaxshi hayot bo‘lsa o‘sha yerni vatan deb bilish. Bu tamoyil insonda vatan hissini yo‘qotadi, g‘ururni o‘ldiradi. Bu esa har bir jamiyat uchun halokatlidir.

Kosmopolitizmning negizlari tarixan antik davr falsafasidayoq vujudga kelgan. Qadimgi yunon faylasufi Laertiyning ta’kidlashicha, “kosmopolit” so‘zi ilk bor kiniklar ta’limoti vakili sinoplik Diogen tomonidan qo‘llangan. Boshqa bir yunon mutaffakiri Plutarxning fikriga ko‘ra, ushbu tushunchani kitionalik Zenon kiritgan. Epiktet nazarida esa “kosmopolitizm” atamasining muallifi Suqrot bo‘lgan. Uning aytishicha, “Agarda faylasuflarning odam va Xudoning o‘rtasida

yaqinlik bor deganlari to‘g‘ri bo‘lsa, unda insonning vatani qaer degan savolga Suqrotning men afinalik ham, karfagenlik ham emasman, men kosmopolitman, degan so‘zlari bilan javob berish lozim” bo‘lgan. Bunday ma’lumotlar Sitseronning asarlarida ham uchraydi. Ayrim tadqiqotchilarning fikriga ko‘ra, kosmopolitizm g‘oyalari sofistlar ta’limotining tarafdorlari asarlarida ham ifodalangan. Antik polisni inqirozga olib kelgan Peloponess urushlari makedoniyalik Iskandar imperiyasining vujudga kelishi, keyinchalik esa Rim hukmronligining kuchayishi turli mazmunga ega bo‘lgan kosmopolitik qarashlarning paydo bo‘lishiga olib kelgan. Makedoniyalik Iskandar, Mark Avreliy bu g‘oyalarni yangi hududlarni qo‘lga kiritish harakatlarida ko‘rgan bo‘lsa, stoiklar —Zenon va Kitiona kosmopolitizm idealini kishilarning hayotini yagona, umumjahon qonunlari orqali amalga oshirish imkonini beruvchi ijtimoiy shaklni izlashda deb bilgan. Xususan, kirinaiklarning kosmopolitik g‘oyasi “qayerda yaxshi bo‘lsa, o‘sha joy Vatan” degan iborasida o‘z aksini topgan. O‘rta asrlarda katolik cherkovi keskin kosmopolitik tendensiyalar tarafdori bo‘lgan. Uyg‘onish davrida dunyo fuqaroligi g‘oyalari feodal tarqoqlikka qarshi yo‘naltirilgan edi. Bu g‘oyalar Dante Aligeri, Tomazo Kampanella, Petrarka, Piko dela Mirandello, Rotterdamlik Erazm, Vives, Rable, Monten kabi mutafakkirlarning asarlarida ro‘yobga chiqarilgan. Germaniyada ushbu g‘oyalarni Lessing, Gyote, SHiller, nemis mumtoz falsafasi vakillari Kant va Fixte ilgari surgan. Ularning vatanparvarlik tuyg‘ulari bilan mushtarak, milliy birlashishga erishish istagida namoyon bo‘lgan. Keyinchalik kosmopolitizm keskin xarakterga ega bo‘lib, kapitalning daromad orqasidan quvish manfaatlarini aks ettira boshlaydi.

“Kosmopolit dunyoqarash” kitobida nemis sotsiologi va faylasufi Ulrix Bekning globallashuv davridagi kosmopolitizmni sotsiologik nuqtai nazaridan ko'rib chiqadi.

Ulrix Bek bir vaqtning o'zida bir nechta kosmopolitizm turlarini ajratib ko’rsatdi:

Maishiy kosmopolitizm - bu turli mamlakatlardagi odamlarning transmilliy korporatsiyalar mahsulotlari asosida universal iste'mol bozorini shakllantirish jarayonidir.

Metodologik kosmopolitizm - bu ommaviy migratsiya, turizm va jahon bozori kontekstida hududiy chegaralar ahamiyatini qayta ko'rib chiqish nuqtayi nazaridan yondashuv.

Normativ yoki falsafiy kosmopolitizm - barcha odamlarning birodarligi va umuminsoniy manfaatlarning davlat va milliy manfaatlardan ustunligi to’g’risidagi klassik g'oya ko’rinishi.

Tahliliy-empirik kosmopolitizm.

Jon Kennedi “Tinchlik korpusi”ni tashkil etib, dunyoning turli joylariga ushbu tashkilotning yosh hodimlarini yubora boshladi, bularning maqsadi — hammaga ingliz tilini o‘rgatish edi. Aslida, har qanday millat, katta-kichikligidan qat’i nazar, insoniyatning boyligidir va shu bois uning tili, madaniy va boshqa xususiyatlarining yo‘q bo‘lib ketishi yer yuzidagi milliy va genetik fondning, shaxs imkoniyatlarining qashshoqlashuviga olib keladi. Bu omilni aslo inkor etib bo‘lmaydi. Lekin shunga qaramay, AQSH Serbiyani aynan G‘arb va pravoslavlar muqaddas hayiti kuni bombardimon qilgani, uning milliy-ma’naviy an’analarni nazar-pisand qilmasligidan dalolat beradi. Jahon miqyosida yuz berayotgan hozirgi jarayonlar milliy davlatlarning bir-biriga yaqinlashuvi, iqtisodiy, siyosiy, ijtimoiy, mafkuraviy hamda madaniy jihatdan integratsiyalashuvini taqozo etmoqda. Ushbu tendensiyalar, ma’lum darajada, kosmopolitizm ko‘rinishida bo‘lib, globallashuv jarayonida o‘z ifodasini topmoqda. Kishilik jamiyatining global yaqinlashuvi, avvalo, texnik taraqqiyot, transport vositalari, aloqa va kommunikatsiya tarmoqlari, mikroelektronikaning rivojlanishi bilan bog‘liq. Postkommunistik makonda mustaqil davlatlarning vujudga kelishi, ularning bozor iqtisodiyotiga o‘tishi va jahon xo‘jalik aloqalari tizimiga faol kirishishi globallashuvning yana bir kuchli omiliga aylandi. Hozirgi davrda globallashuv jarayonining kengayishiga aholining ijtimoiy-iqtisodiy faolligi, ayniqsa, ishchi

kuchining migratsiyasi sezilarli ta’sir qilmoqda. Bugungi kunda dunyoning birorta ham davlati migratsiya jarayonlaridan chetda turgan emas. Buning ham o‘ziga xos sabablari bor. Avvalo, donor-davlatlar, ya’ni migrantlarni etkazib beruvchi mamlakatlarda aholining tez o‘sishi, mehnatga layoqatli bo‘lgan aholi orasida ishsizlik darajasining yuqoriligi, maoshning pastligi, yetarli darajada hayot kechirish uchun zarur bo‘lgan yuqori ish haqi to‘lanadigan ish topish va o‘z kasbiy mahoratini oshirish imkoniyatining cheklangani shular jumlasidandir. Retsipient, ya’ni qabul qiluvchi davlatlar uchun esa, qo‘shimcha arzon ish kuchiga, yuqori malakali mutaxassislarga ehtiyoj, hayot sharoitlari va maoshning yuqori darajasi xos bo‘lib, mehnat migratsiyasi uchun qulay sharoit yaratmoqda. Aholining siljishi, o‘z navbatida, obyektiv hodisa bo‘lib, ma’lum ma’noda xalqaro aloqalar va iqtisodiy hamkorlikka ko‘maklashuvchi jarayonlarning rivojlanishiga, xalqaro transport va kommunikatsiya vositalarining takomillashuviga, shuningdek, aholining xalqaro moliyaviy tuzilmalardan keng foydalanishiga, axborot tarqatish sur’atiga ijobiy ta’sir etadi. Shu bilan birga, aholi migratsiyasi bilan bog‘liq salbiy jihatlar ham namoyon bo‘lmoqda. Bu noqonuniy migratsiya to‘lqinlarining davlat tomonidan doimiy ravishda nazorat qilinishini talab etmoqda. Muhojirlar orasida uyushgan jinoyatchilik, nizolar va boshqa qonunbuzarliklarning vujudga kelishi va o‘sishi ko‘pgina davlatlar barqarorligiga salbiy ta’sir etayotganini mutaxassislar ta’kidlamoqda. 2005- yil noyabr oyida Fransiya, Belgiya va Germaniya shaharlarida bo‘lib o‘tgan tartibsizliklar bunga misol bo‘la oladi. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov “Nezavisimaya” gazetaga bergan intervyusida globallashuv jarayoni g‘oyaviy-mafkuraviy ta’sirni, bu jarayonda nodavlat nohukumat tashkilotlarning o‘rni haqida to‘xtalib, kosmopolitizmning quyidagi muhim jihatiga e’tibor qaratgan edi: Sir emas, bizda faoliyat ko‘rsatayotgan xalqaro tashkilotlar har doim olijanob maqsadlarni ko‘zlayvermaydi. Aytaylik, XXI asr liderlari kabi mavzularda o‘tkaziladigan seminarlarda ular iqtidorli yoshlarni tanlashda hokimiyatga yordam beradi, biroq bunda ular eng avvalo, o‘z manfaatlarini ko‘zlashadi. So‘ngra chet elga muntazam safarlar uyushtiriladi,

ularda turli simpozium va seminarlar davomida bu odamlarning ongiga g‘oyat ustalik bilan ta’sir o‘tkaziladi. Shu tariqa o‘zlarini dunyo fuqarolari deb ataydigan kishilar toifasi tayyorlanadi”[81].

Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev 2017 -yil 30- iyun kuni “Kamolot” yoshlar ijtimoiy harakatining IV qurultoyidagi nutqida: “2016- yilda yoshlar ishtirokida 1 million 740 mingga yaqin huquqbuzarlik, 23 ming 440 ta jinoyat sodir etilgani, yosh onalar o‘rtasida 8 mingdan ortiq ajralish holati qayd etilgani barchamizni jiddiy tashvishga solishi kerak”, deya alohida ta’kidlagan edi.

Foydali ish bilan band inson o‘ziga zarar qilib huquq buzmaydi, oilasi, o‘z hayotini garovga qo‘yib jinoyatga qo‘l urmaydi. Halol daromadi bor oilada ortiqcha gap talashish, tortishuvlar bo‘lmaydi. Demak, oilani ajralishga olib keluvchi sabablar tug‘ilmaydi. Yoshlarimiz tirikchilik ilinjida musofirchilikda sarson-sargardon yurmaydi. Shuning uchun ham Prezidentimiz qurultoyda “Ular bizning bolalarimiz. Biz bolam demasak, ularni hech kim bolam demaydi. O‘zining yurtiga kerak bo‘lmagan bolani birov bolam dermidi?” tarzidagi yurakni larzaga keltiradigan so‘roqni o‘rtaga tashlagan edi.

Bugun esa Shavkat Mirziyoyev yoshlar hayotiga oid muammolar echimi bo‘yicha global taklif va tavsiyalarini Birlashgan Millatlar Tashkilotining yuksak minbarida ko‘tarib chiqdi. Davlatimiz rahbarining BMT Bosh Assambleyasining 72-sessiyasidagi nutqida bildirilgan g‘oya va tashabbuslar yig‘ilganlarda katta qiziqish uyg‘otdi. BMTning Yoshlar huquqlari to‘g‘risidagi xalqaro konvensiyasini ishlab chiqish, BMT Bosh Assambleyasining “Ma’rifat va diniy bag‘rikenglik” deb nomlangan maxsus rezolyusiyasini qabul qilish kabi taklif va tashabbuslar bugun dunyodagi ko‘plab global muammolarga echim bo‘ladi.

Xo‘sh, davlatimiz rahbari nima uchun BMTning yuksak minbaridan bunday dolzarb taklif va tashabbus bilan chiqdi? Chunki bugun biz hamma zamonlarga nisbatan ham tahlikali, murakkab va ziddiyatli bir davrda yashayapmiz. Bugun o‘zga mamlakatlarni zabt etish uchun qurolli hujum qilib, aholini jismonan yo‘q

[81] Каримов И.А. Биз танлаган йўл — демократик тараққиёт ва маърифий дунё билан ҳамкорлик йўли. 11-жилд.- Т.: ―Ўзбекистон‖, 2003, 34-б.

qilish shart emas. Odamlarning qalbi va ongi dushmanga foyda keltiradigan yo‘nalishga o‘zgartirilsa bo‘ldi, keyin shu aholi ko‘magida har qanday boylikka egalik qilish mumkin. Shu sababli ham bugungi kunda buzg‘unchi kuchlar turli tuhmat va bo‘htonlar vositasida insonlarning, ayniqsa, tajribasiz yoshlarning ongini zaharlab, o‘zlariga qaram qilishga urinmoqda. Ana shunday vayronkor mafkuralardan bo‘lgan xalqaro terrorizm va diniy ekstremizmning kundan-kunga kuchayib borayotgan xurujlari natijasida dunyoda minglab begunoh insonlar, jumladan, ayollar va qariyalar, eng dahshatlisi yosh bolalar qurbon bo‘lmoqda. Oqibatda, masalan, bir paytlar insoniyat sivilizatsiyasining beshiklaridan bo‘lgan Iroq va Suriya bugun vayronaga aylanib, millionlab tinch aholi jon saqlash maqsadida o‘z uy-joylarini tashlab ketishga majbur bo‘lgan. Buning asosiy sababi xalqlarning loqaydlik va beparvolikka berilib, o‘z vaqtida xavf-xatarning oldini olmaganidir.

**Dunyo fuqarosi va vatansizlik g‘oyasining hozirgi davr mafkuraviy kurashlar bilan aloqadorligi**

Bugun inson qalbi va ongini egallash uchun ma’naviy tahdidlar kuchaygan, aqidaparastlik, diniy ekstremizm va xalqaro terrorizmning xurujlari avj olgan tahlikali zamonda ona sayyoramizdagi tinchlik va barqarorlikni asrab-avaylash, dunyo yoshlarini turli buzg‘unchi mafkuraviy xurujlar ta’siridan himoya qilish eng dolzarb masalaga aylandi. Ayni paytda dunyoning iqtisodiy ahvoli ham, mafkuraviy manzarasi ham ancha murakkab. Quyidagi fakt va raqamlarga e’tibor bering:

— dunyo aholisining 46,3 foizi katta qiyinchiliklarda kun kechirmoqda;

— 1 milliard odam toza ichimlik suviga muhtoj;

— 775 millionga yaqin kishi o‘qish va yozishni bilmaydi. Ularning uchdan ikki qismini xotin-qizlar tashkil etadi. Sayyoramiz yoshlarining qariyb 122 million nafari savodsizdir. BMTning Ta’lim, fan va madaniyat masalalari tashkiloti;

— YUNESKOning ma’lumotiga ko‘ra, salkam 61 million nafar bola o‘qish va yozish malakasidan mutlaqo bexabar;

— 840 million odam to‘yib ovqatlana olmaydi;

— kambag‘allikda umr kechirayotgan bolalar soni 1 milliardga etdi. Har 7 soniyada 1 bola ochlikdan yoki to‘yib ovqatlanmaslik natijasida yuzaga keladigan kasallikdan vafot etmoqda;

— BMT ma’lumotlariga ko‘ra, bugungi kunda rivojlanayotgan mamlakatlar yoshlarining 60 foizi hech qaerda o‘qimaydi, ishlamaydi (tahlilchilar fikricha, 10 yoshdan 24 yoshgacha bo‘lgan aholining 89 foizi rivojlanayotgan mamlakatlarda istiqomat qiladi);

— dunyoni quyidagi balo-qazolar qamrab olmoqda: diniy ekstremizm; xalqaro terrorizm; giyohvandlik; “ommaviy madaniyat”; “kosmopolitizm” (“dunyo fuqarosi” yoki “vatansizlik” g‘oyasi); “ludomaniya” (“o‘yinbozlik”, telefon, kompyuter, internet o‘yinlari kasalligi yoki “asr kasalligi”); missionerlik, prozelitizm; nigilizm (urf-odat, an’ana va qadriyatlarga bepisand munosabatda bo‘lish, ularni inkor etish); zo‘ravonlik (fashizm, neofashizm, shovinizm); egotsentrizm, individualizm; OITS; starizm (yulduzlarga ko‘r-ko‘rona taqlid); vandalizm (madaniy va moddiy yodgorliklarni vayron qilish); axloqsizlik (fohishabozlik, behayolik, bir jinsli nikohlar); xeppining (vahshiyona ko‘ngil ochishlar).

Dunyoning iqtisodiy, mafkuraviy ahvoli shunday ekan, ona Vatanimizda holat qanday? Nufuzli xalqaro tashkilotlar e’lon qilgan quyidagi ma’lumotlarga e’tibor bering:

— “Save the Children” xalqaro tashkiloti reytingiga ko‘ra, O‘zbekiston dunyodagi bolalar salomatligi to‘g‘risida eng ko‘p g‘amxo‘rlik ko‘rsatadigan o‘nta mamlakat qatoridan joy oldi;

— Dunyoda iqtisodiyoti barqaror rivojlanayotgan 5 mamlakatning biri — O‘zbekiston (Xalqaro jahon iqtisodiy forumi ma’lumotlari);

— 2017- yilda dunyoning qator nufuzli xalqaro tashkilotlari, tadqiqot institutlari tomonidan e’lon qilingan Baxtiyorlik va xush kayfiyatlilik indeksiga

ko‘ra, 142 mamlakat orasida O‘zbekiston 3-o‘rinda, MDHda 1-o‘rinda turishi e’tirof etildi.

Demak, mamlakatimizda bolalarimizning o‘sib-ulg‘ayishi, ta’lim va tarbiya olishi hamda o‘z imkoniyatlarini namoyon qilishi uchun barcha shart-sharoitlar yaratilmoqda. Shuning uchun ham Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev haqli ravishda BMT minbaridan yosh avlodga nisbatan jahon hamjamiyatining e’tiborini kuchaytirish lozimligini ta’kidlab o‘tdi. Davlatimiz rahbarining fikrlari zamirida yoshlarning bandligi, ochlik va qashshoqlikka qarshi kurashish, sog‘liqni saqlash, atrof-muhit muhofazasi, giyohvand moddalar iste’moliga qarshi kurash, jinoyatchilikning oldini olish kabi masalalar bor. Qisqacha aytganda, ushbu sessiyada Prezidentimiz “Jaholatga qarshi ma’rifat bilan kurashish” g‘oyasini ilgari surdilar. Shu sababli Shavkat Mirziyoevning nutqi jahon hamjamiyati tomonidan iliq kutib olindi.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Kosmopolitizm g‘oyasining g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligi.
2. Umumiy vatan va vatansizlikka davat etishning tahdidli oqibatlari.
3. Dunyo xalqi va dunyo fuqarosi tushunchalarining demokratik taraqqiyotga zidligi.
4. Turli xalqlar va millatlarning o‘ziga xos milliy-ma’naviy negizlarini tan olishning haqiqiy vatanparvarlik bilan bog‘liqligi.

## 14-mavzu: Globallashuv va xalqaro terrorizm

**Reja:**

1. **Terrorizm va xalqaro terrorizm tushunchalarining ma'no-mazmuni.**
2. **Xalqaro terrorizm va uning g'oyaviy-mafkuraviy jihatlari, unga qarshi kurashning zarurligi.**
3. **Xalqaro terroristik tashkilotlar va unga qarshi kurashda jahon tinchliksevar kuchlarini o'rni.**

**Terrorizm va xalqaro terrorizm tushunchalarining ma'no-mazmuni**

XXI asrda globallashuv jarayonlarining jadallashuvi va butun xalqaro munosabatlar tizimining tubdan o'zgarishi, xavfsizlikka tahdidlar doirasining kengayishi, xususan, xalqaro terrorizmning kuchayishi kabi xususiyatlari bilan ajralib turadi. Xalqaro terrorizm ko'pincha zo'ravonlik, narkobiznes va qurol-yarog' bilan qonunsiz savdo qilish, inson huquqlarini ommaviy suratda poymol etish kabi xavfli tahdidlarning doimiy manbai sifatida saqlanib qolmoqda. **Terrorizm** (lot. – qo'rquv, dahshat) – siyosiy raqiblarni, muxolifatlarni yo'qotish yoki qo'rqitish, aholi o'rtasida vahima va tartibsizliklar keltirib chiqarish maqsadidagi zo'ravonlik harakatlari (ta'qib qilish, buzish, garovga olish, qotillik, portlatish va b.)[82].

Terrorizm — siyosiy, diniy, mafkuraviy va boshqa maqsadlarga erishish uchun shaxsning hayoti, sog'lig'iga xavf tug'diruvchi, mol-mulk va boshqa moddiy obyektlarning yo'q qilinishi (shikastlantirilishi) xavfini keltirib chiqaruvchi hamda davlatni, xalqaro tashkilotni, jismoniy yoki yuridik shaxsni biron-bir harakatlar sodir etishga yoki sodir etishdan tiyilishga majbur qilishga, xalqaro munosabatlarni murakkablashtirishga, davlatning suverenitetini, hududiy yaxlitligini buzishga, xavfsizligiga putur yetkazishga, qurolli mojarolar chiqarishni ko'zlab ig'vogarliklar qilishga, aholini qo'rqitishga, ijtimoiy-siyosiy vaziyatni

[82] "Ёш раҳбар" Энциклопедик луғати. – Т.: "Ўзбекистон миллий энциклопедияси", 2018 й.

beqarorlashtirishga qaratilgan, O’zbekiston Respublikasining Jinoyat kodeksida javobgarlik nazarda tutilgan zo’rlik, zo’rlik ishlatish bilan qo’rqitish yoki boshqa jinoiy qilmishlar.

Terrorizmni moliyalashtirish — terrorchilik tashkilotining mavjud bo‘lishini, faoliyat ko‘rsatishini, moliyalashtirilishini, terrorchilik faoliyatida ishtirok etish uchun xorijga chiqib ketishni yoki O‘zbekiston Respublikasi hududi orqali harakatlanishni ta’minlashga, terrorchilik harakatini tayyorlash va sodir etishga, terrorchilik tashkilotlariga yoxud terrorchilik faoliyatiga ko‘maklashayotgan yoki bunday faoliyatda ishtirok etayotgan shaxslarga bevosita yoki bilvosita har qanday mablag‘-vositalarni, resurslarni berishga yoki yig‘ishga, boshqa xizmatlar ko‘rsatishga qaratilgan faoliyat.

**Terrorchi** — terrorchilik faoliyatini amalga oshirishda ishtirok etayotgan, shuningdek terrorchilik faoliyatida ishtirok etish uchun xorijga chiqib ketishni yoxud O‘zbekiston Respublikasi hududi orqali harakatlanishni amalga oshirgan shaxs.

**Terrorchilik faoliyati** — terrorchilik harakatini uyushtirish, rejalashtirish, tayyorlash va amalga oshirishdan, terrorchilik harakatiga undashdan, terrorchilik tashkilotini tuzishdan, terrorchilarni yollash, tayyorlash va qurollantirishdan, ularni moliyalashtirish va moddiy-texnika jihatidan ta’minlashdan iborat bo‘lgan faoliyat.

**Terrorchilik harakati** — garovda ushlab turish uchun shaxslarni qo‘lga olish yoki ushlab turish, davlat yoki jamoat arbobining, aholining milliy, etnik, diniy, boshqa guruhlari, chet el davlatlari va xalqaro tashkilotlar vakillarining hayotiga tajovuz qilish, davlat yoki jamoat ahamiyatiga molik obyektlarni, shu jumladan, kontinental shelfda joylashgan statsionar platformalarni bosib olish, shikastlantirish, yo‘q qilish, portlatishlar, o‘t qo‘yishlar, portlatish qurilmalarini, radioaktiv, biologik, portlovchi, kimyoviy, boshqa zaharlovchi moddalarni ishlatish yoki ishlatish bilan qo‘rqitish, yer usti, suv va havo transporti vositalarini qo‘lga olish, olib qochish, shikastlantirish, yo‘q qilish, aholi gavjum joylarda va

ommaviy tadbirlar o‘tkazilayotganda vahima ko‘tarish va tartibsizliklar keltirib chiqarish, aholi hayotiga, sog‘lig‘iga, jismoniy yoki yuridik shaxslar mol-mulkiga avariyalar, texnogen xususiyatli halokatlar sodir etish yo‘li bilan zarar yetkazish yoki xavf tug‘dirish, tahdidni har qanday vositalar va usullar bilan yoyish tarzida terrorchilik tusidagi jinoyatlarni, O‘zbekiston Respublikasi qonunchiligida va xalqaro huquqning umum e’tirof etilgan normalarida belgilangan terrorchilik tusidagi boshqa harakatlarni sodir etish,[83] terrorchilik faoliyati — terrorchilik harakatini uyushtirish, rejalashtirish, tayyorlash va amalga oshirishdan, terrorchilik harakatiga undashdan, terrorchilik tashkilotini tuzishdan, terrorchilarni yollash, tayyorlash va qurollantirishdan, ularni moliyalashtirish va moddiy-texnika jihatidan ta’minlashdan iborat bo‘lgan faoliyat.

Terrorizm va uning turli shakllari masshtablari jihatidan ijtimoiy-siyosiy va ma’naviy muammolar oqimini yuzaga keltirdi. Terrorizm va ekstremizm oqimlarining turli ko‘rinishlari kundan-kun mamlakatlar va ularning fuqarolarini xavfsizligiga tobora tahdid solib bormoqda. Terror natijasida ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy bosim yuzaga keltirilmoqda. Va, shuningdek, insonlarning ruhiyatida qo’rquvni shakllantirishi natijasida, psixologik xavfsizlikka ehtiyoj tobora ortib bormoqda. Zamonaviy terrorizmning mojoroli manbayi XX asrning 60-yillaridan boshlab o‘sib kelmoqda. O‘sha vaqtdagi butun mamlakat hududlarida terrorizmning dunyo miqyosida tarqalishiga faol maydon va o‘choqlari paydo bo‘lishi sabab bo‘lgan edi. Hozirda 500 ga yaqin noqonuniy terroristik tashkilotlar maxsus organlar tomonidan qayd etilgan. Birgina 1968-1980- yillar oralig‘ida 6700 ta terroristik terakt sodir etilgan bo‘lib, uning natijasida 3368 kishi halok bo‘lgan bo‘lsa, 7474 kishi jarohatlangan. 1980-85 -yillar oraligida 500-800 tagacha 1990-yil arafasida esa 900 va undan oshiqroq terroristik xuruj sodir etilgan.  Hozirda terroristik faoliyatning avj olayotganligi jahon afkor ommasi

[83] O‘zbekiston Respublikasining «Terrorizmga qarshi kurash to‘g‘risida» qonuni 2000- yil 15-dekabr,167-II-son. https://www.lex.uz/ru/docs/-29526

tomonidan e’tirof etilmoqda. Jumladan, maxsus tayyorlangan shaxs guruh va tashkilotlar faoliyatida terror xarakterining murakkablashib, vahshiylik asosida va insoniylikdan tashqari bo‘lgan me’yorlar orqali o‘sib borayotganligi kuzatilmoqda. Bir qator Rossiya olimlari va xorij tadqiqot markazlari ma’lumotlariga qaraganda umuman terror sohasi bo‘yicha tashkil etgan budjet 5-20 milliard dollargacha etgan.

“Ekspertlarning xulosalariga ko’ra, so’nggi 10 yil ichida ekstremizm va terrorizm tufayli dunyo iqtisodiyoti 583 trillion AQSh dollari miqdorida zarar ko’rgan bo’lsa, 15 yil ichida 100 mingdan ziyod begunoh insonlar terrorchilik hujumlari oqibatida halok bo’lgan.

Faqatgina 2019 -yilning o’zida dunyo bo’yicha zo’ravonlik, ekstremizm va terrorizmning umumiy salbiy global ta’siri - shunga e’tibor bering - 14,1 trillion AQSh dollarini yoki jahon YaIMning 11,2 foizini, iqtisodiy zarar - 33,19 milliard AQSh dollarini tashkil etgan.”[84]

Terrorizm xalqaro va global muammo darajasiga chiqqanligini uni bartaraf etish borasida jahon hamjamiyatini hamkorlikka intilayotganligi bilan belgilash mumkin. Bizga ma’lumki, yaqindagina terrorizm haqida gap borganda uni lokal hodisa sifatida qayd etish ustuvor ahamiyat kasb etgan edi. Lekin u XX asrning 80-90 yillaridan boshlab u universal fenomenga aylandi. Terrorizmning globallashuvi va keng miqyosda integrallashuvi buning yorqin dalilidir. Bu fenomen turli sohalarda xalqaro aloqalar va hamkorlikni kengayishi hamda globallashuvini o‘sib borishi bilan ham belgilanadi. Zamonaviy terrorizmni kuchayib borishi ko‘p sonli terror tashkilotlar guruhlar bilan bir qatorda ularni qo‘llab-quvvatlovchi turli strukturalardan tortib butun boshli homiy mamlakatlarning faoliyati bilan ham bog‘liq. Bugun terroristik tashkilotlarni moddiy tarafdan qo‘llab- quvvatlash asosida arab neft ishlab chiqarish sohasidagi daromadni nojoiz ishlatish holatlarini kuzatilayotganligi va rivojlangan G‘arb

[84] Mirziyoyev Sh.M. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. –T.: O‘zbekiston, 2021. 399-b.

davlatlari tomonidan amalga oshirilayotgan strategik maqsad va vazifalarni amalga oshirishning hosilasidir degan yondoshuvlar ham mavjud.

Ularning birinchilarida ortiqcha pul bor. Shuning uchun o‘zining moliyaviy zahirasini Rossiya, Afg‘oniston yoki Kosova va boshqa shu kabi bir qator mamlakatlarda nizolarni keltirib chiqarish va ularni fuqarolarini xavfsizligiga putur yetkazish asosiy maqsad qilib olingan. Rivojlangan mamlakatlar hududida turli diniy va etnik oqim hamda diasporalar mavjudki, ular o‘zga ijtimoiy-madaniy muhitdan qoniqmayotganliklari oqibatida boshqa mamlakatlardagi “akalari” ularni qo‘llab- quvvatlashiga olib kelmoqda. Umuman olganda, zamonaviy terrorizmning ijtimoiy-iqtisodiy va moliyaviy manbayi shunday omillar bilan belgilanadi.

Dunyodagi odamlarni terroristik hurujni avj olishdan xavfsirashi uning qurbonlari soni ko‘pligi va yangi texnologiyalar orqali yetkazilayotgan zararlarni ko‘rinayotganligi va binolarni vayronalarga aylanayotgani bilan ham asoslash mumkin. Terror davlatning siyosiy tartiboti bilan bir qatorda davlat qurilishining ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyot strategiyasiga ham salbiy ta’sir ko‘rsatishini har bir ongli odam esdan chiqarmasligi kerak. Bu yaqin vaqt oralig‘ida terroristik xurujlar asosida Shimoliy Irlandiya, AQSH, Rossiya, Keniya, Tanzaniya, Yaponiya, Argentina, Hindiston, Pokiston, Jazoir, Isroil, Misr, Turkiya, Albaniya, Yugoslaviya, Kolumbiya, Eron, Tojikiston va O‘zbekistonimizda ham bir qancha insonlarni qurbon berilishi va moddiy zararlarni qayd etilishini ko‘rishimiz mumkin.

Zamonaviy terrorizmning asosiy xarakterli jihati shundan iboratki, unda ma’lum bir hududda paydo bo‘lgan yovuz g‘oya yoki harakat zamonaviy texnika, texnologiya va axborotlar oqimi orqali dunyo miqyosida keng tarqalmoqda. Zamonaviy terrorizmni yana milliy, diniy, etnik nizolar, separatistik harakatlar bilan ham izohlash mumkin.

Zamonaviy terrorizmni qo‘llab-quvvatlayotgan tashkilotlarning maqsadli faoliyati asosida mafkuraviy, harbiy, tijoriy va siyosiy masalalar yotganligini ko‘rish qiyin emas, albatta.

Zamonaviy terrorizm faqatgina dunyo aholisi ruhiyatiga qo‘rquv solib qo‘ymasdan, balki inson hayotini barbod qiluvchi narkotik va harbiy qurol-yaroq savdosini turli yo‘nalishlarda tarqatayotganligi bilan ajralib turadi. Shuningdek, zamonviy terrorizm informatsion jamiyatda axborotlar sohasida ham hukmronlikka erishishga harakat qilmoqda. Shuning uchun ham hozirda kiberterrorizm tushunchasi ijtimoiy-ilmiy muomalada keng qo‘llanilmoqda. Zamonaviy terrorizmning bu shakli davlatlar va uning fuqarolariga o‘zining tez tarqalishi va ta’sir doirasi bilan juda katta miqdorda moddiy va ma’naviy zarar yetkazayotganini ko‘rish qiyin emas albatta. Masalan, 1996- yil AQSH universitetining matematika bo‘yicha professori qo‘lga olindi. U T.Kazinskiy bo‘lib 18 yil mobaynida butun amerika aholisini qo‘rquvda yashashga majbur qilgan. Uning yovuz maqsadini amalga oshiruvchi obyekti va diqqat e’tibori universitetlar, aviakompaniyalar, kompyuter bo‘yicha malakali mutaxassislar hamda shu kompyuter sohasida oldi-sotdi tijoratchilar bo‘lgan. Bu terrorchining maqsadi ilmiy-texnika taraqqiyotini falokatga olib borishi va urbanizatsiyani insoniyat taraqqiyotiga salbiy ta’sir ko‘rsatishini isbotlashdan iborat bo‘lgan. Buning uchun u, eng avvalo, o‘zining terroristik hurujini amalga oshirish maqsadida amerikaning mashhur gazetalarida o‘zining qarashlari ifodalangan manfestini targ‘ib qilishga harakat qilib bunday yondoshuvni qo‘llab quvvatlashga ularni majbur qilgan.

Zamonaviy terrorizm o‘zining murakkat ta’sir ko‘rsatish usullari, vositalari va texnologiyalariga ega. Shuning uchun ham unga qarshi kurashda zamonaviy fan va texnika hamda ijtimoiy-siyosiy imkoniyatlardan foydalanish nafaqat jahon afkor ommasi uchun balki, mustaqil O‘zbekistonimiz uchun ham strategik ahamiyatga ega bo‘lgan maqsad va vazifalardan hisoblanadi. Bugun dunyoning barcha mamlakatlari ijtimoiy, siyosiy hayotida xilma-xil ommaviy axborot

vositalarida eng katta tashvish bilan o‘z ifodasini topayotgan muammo-xalqaro terrorizm va ekstremizm ekanligiga hech qanday shubha yo‘q.

Bugun insoniyat yangi ming yillikka qadam qo‘ygan, o‘z taraqqiyotining misli ko‘rilmagan cho‘qqilariga ko‘tarilgan bir davrga kelib shunday muammoga ro‘baro‘ bo‘ldiki, uning halokatli nafasini butun dunyo yaqindan sezmoqda. Hozirgi vaqtda terrorizmning tajovuzidan o‘zini xoli his qiladigan birorta qit’a yoki davlatning o‘zi yo‘q. Xuddi vabo kabi yer yuzining ko‘plab mamlakatlariga yoyilib borayotgan bu balo-qazo ertaga kimni nishonga olishini ham oldindan aytish qiyin.

Terrorizmning ko‘lami kengayib, barcha qit’alar va mamlakatlarni qamrab olayotganligi uchun XX asr 2-yarmidan «Xalqaro terrorizm» deb atala boshlandi. Terrorizm o‘tmishda bir yoki bir necha shaxsning g‘arazli manfaati yo‘lida xizmat qilgan bo‘lsa, XIX asr oxirida va XX asr boshlaridan boshlab, xalqaro miqyosda ish boshlab butun yer yuzida qotil, aqidaparast, johil guruh oqimlarini hukmronlik qilishi uchun vosita sifatida foydalanildi. Bunga bolshevizm, fashizm, diniy ekstremizm misol bo‘la oladi.

Bugun biz terrorchilik misolida xalqaro miqyosda uyushgan, bir necha qudratli markazlar tomonidan siyosiylashgan xalqaro jinoiy guruhlarni ko‘ramiz. Eng dahshatlisi, terrorizmni qo‘llab-quvvatlovchi, uni moliyaviy ta’minlovchi g‘oyaviy rahnamolik ma’suliyatini o‘z zimmasiga oluvchi guruhlar, markazlar, hatto davlatlar paydo bo‘ldi.

Xalqaro terrorizmning iqtisodiy bazasini – noqonuniy ravishda amalga oshirilayotgan narkotik moddalar savdosi, qurol-yarog‘ savdosi, qimmatbaho metallar savdosi, neft savdosidan tushadigan mablag‘lar tashkil etadi. Masalan: BMT ning ma’lumotlariga ko‘ra, jahondagi giyohvand moddalarning 75 % birgina Afg‘onistonda etishtirilmoqda. Undan ishlab chiqarilayotgan narkotik moddalar savdosidan tushgan sarmoya milliardlab AQSH dollarini tashkil (etadi) etishi hech kimga sir emas. Ma’lumotlarga qaraganda undan tushgan foydaning ko‘p qismi qurol-yarog‘ sotib olish va terrorchilik maqsadlari uchun qilinayapti. Demak,

dunyoning tinchliksevar davlatlari ana shu moliyaviy kanallarni qonuniy ta’qiqlash haqida bosh qotirishlari kerak.

Kiberterrorizm (kompyuter terrorizmi, electron terrorizm) terrorizmning zamonaviy shakli sifatida insonlarning hayotiga suiqasd qilish, yo’q qilish bilan qo’rqitib tahdid qilish, moddiy obyektlarga nisbatan buzg'unchi harakatlar, obyektiv ma'lumotlarni buzish yoki soxtalashtish, siyosiy, iqtisodiy yoki ijtimoiy vazifalarni hal qilishda ustunlikka erishish uchun jamiyatdagi qo'rquv va keskinlikni keltirib chiqarish bilan bog'liq bo'lgan noqonuniy harakatlar majmuidir.

**Xalqaro terrorizm va uning g‘oyaviy-mafkuraviy jihatlari, unga qarshi kurashning zarurligi**

Xalqaro terrorizm aniq g’oyaviy va mafkuraviy maqsadlarni ko’zlaydi. U destruktiv g’oyalar bilan aloqador. Inson huquq va manfaatlarini va demokratiyaga zid bo’lgan xatti-harakatlar va faoliyati orqali jamiyatda beqarorlikni keltirib chiqarishga urinadi. U zo’ravonlik g’oyazi bilan hamohang.

Zamonaviy xalqaro terrorizmning eng xatarli xususiyatlaridan biri uning takomillashgan qurol-aslaha va harbiy texnologiyalardan foydalanish imkoniyati va ko‘lamining oshib borayotganidir. Dunyo hamjamiyati terrorist-larning an’anaviy qurollar bilan birgalikda, biologik va kimyoviy moddalardan ham foydalanishga urinishlarining guvohi bo‘lib turibdi. Bunga misol hozirda AQSH va boshqa mamlakatlarga qarshi biologik hujum uyushtirish bilan bog‘liq do‘q-po‘pisalarning kuchayib borayotganidir.

Bundan tashqari, terrorchilar yadroviy xatarning tarqatuvchilari qatoriga kirishlarini ham esdan chiqarmaslik kerak. Shu bilan birga, terrorchilar AQSH shaharlarida va Yevropaning ko‘pchilik davlatlarida sodir etilgan mudhish jinoyatlaridan o‘zlarining boshqa qora maqsadlari yo‘lida ham foydalanishga intilmoqdalar. Masalan: ulardan go‘yoki rivojlanayotgan mamlakatlar xalqlarining qashshoqligi sababi bo‘lmish G‘arbdan qasos olish, unga qarshi ekstremistik tuyg‘ularini avj oldirish. G‘arbona qadriyatlarga nisbatan omma nafratini

kuchaytirish yo‘lida foydalanilmoqdaki, bu G‘arb dunyosi hayotida izsiz qolmayotir. Terrorchilik harakatlari oqibatida aynan olingan u yoki bu davlatga etkazilgan ma’naviy va moddiy talofatlar salmog‘ining adog‘iga etib bo‘lmaydi. Terrorchilik degan illat tag-tomiri bilan sug‘urib tashlanmas ekan, bu achchiq qismat har bir davlat, xalq, millatning boshiga tushishi mumkin. Bu haqiqatni hozirgi kunda butun jahon ahli teran anglamoqda.

Umuman – terrorizm bir guruhning hokimiyatni qo‘lga kiritish maqsadida qurol ishlatib qo‘rqitish yo‘li bilan olib boradigan siyosatidir.

Keyingi yillarda jahonning qator mamlakatlarida AQSHda, Turkiya, Pokiston, Saudiya Arabistoni, Rossiya, Kavkaz orti mamlakatlarida va boshqa mamlakatlarda sodir etilgan terrorchilik xurujlari terrorizmni qachonlardir bir mamlakat doirasidan chiqib xalqaro terrorizmga aylanganini tasdiqlaydi.

Keyingi yillarda bizning yurtimizda ro‘y bergan 1999- yil fevral voqealari, 2004- yil 29-30- aprel va 1- aprel kunlari Toshkent viloyatidagi, Buxoroning Romitan tumanidagi, o‘tgan yili may oyida Andijon shahrida sodir etilgan mudhish terrorchilik harakatlari va qo‘poruvchilik holatlari ham ana shu xalqaro terrorchilik harakatlari bilan bevosita bog‘liq deb aytishga barcha asoslar bor.

Xalqaro terrorchi kuchlar qaytadan birlashib bosh ko‘tarayotgan, o‘ta makkor va yovuz uslublarni qo‘llayotgan bugungi murakkab vaziyatda hayotning o‘zi xalqaro hamjamiyat, jumladan, mintaqamizda joylashgan barcha davlatlardan bu baloga qarshi kurashda hamkorlikni kuchaytirishni, bir yoqadan bosh chiqarib, bunday urunishlarga keskin zarba berishni, harqanday tajovuz va terrorchilik xurujlarini oldini olish ularning mafkuraviy zaminini yo‘qotish va, avvalo, yoshlarimizning qalbi va ongi, sog‘lom tafakkuri uchun kurashni taqazo etmoqda.

Xalqaro terrorizm biz uchun yangilik ham, ayni paytda tasodifiy ham emas. Biroq, kamdan-kam kishilargina yovuzlikni tug‘ilgan zahotiyoq anglaydi, tushunadi, o‘z vaqtida baho beradi va unga o‘z munosabatini bildiradi. Dunyodagi ijtimoiy-siyosiy jarayonlar borishini oldindan anglash, payqash, oldindan bera olish qudrati O‘zbekistonga, uning rahbariga nasib etgan.

Birinchi Prezidentimiz I.Karimov jahon siyosatdonlari orasida birinchi bo‘lib jahon ahli e’tiborini ekstremizm va terrorizmga qarshi kurashning xalqaro, siyosiy, huquqiy asoslarini yaratishga qaratdi.

O‘zbekiston rahbari 1995- yilning 24 -oktabrida BMT ning 50-yilligi munosabati bilan Bosh Assambleyaning maxsus tantanali yig‘ilishida, 1999 -yilning 18 -noyabrida Yevropada xavfsizlik va hamkorlik tashkiloti (YeXHT) ning Istanbul Sammitida so‘zlagan nutqlarida, 2000 –yilning 8- sentabrida BMT Bosh Assambleyasining «Mingyillik sammiti»da so‘zlagan nutqlarida diniy ekstremizm va xalqaro terrorizmga qarshi birgalikda kurashishga da’vat etdi va qator prinsipial chora va tadbirlarni taklif qildi.

Jumladan: «Xalqaro terrorizmga qarshi kurash markazini tashkil etish masalasini keskin qo‘yish maqsadga muvofiq deb hisobladi. Mazkur markazning vazifasi – faqat terrorizmning o‘zi bilan emas, balki uni qo‘llab-quvvatlayotgan, qurol-yarog‘ va mablag‘ bilan ta’minlayotgan, joylarga jo‘natayotgan markazlarga qarshi kurashni muvofiqlashtirishdan iborat bo‘lishi darkor».

Dunyo davlatlari o‘rtasidagi madaniy, ma’naviy, iqtisodiy, siyosiy aloqalarni kuchaytirish o‘rniga insoniyat zotiga qiron keltiradigan giyohvand moddalarning umumjahon bozorining noyob moliga aylantirish va shu yo‘l bilan jahon xalqlarini tanazzulga keltirishdan dahshatliroq narsa yo‘q.

Terrorizm, jumladan, xalqaro terrorizm 5-10 yillik emas, dunyo siyosatdonlarining aytishicha butun XXI asr mobaynida davom etishi mumkin ekan. Bas, shunday ekan unga qarshi chora-tadbirlarni ham birgalikda ishlab chiqish kerak.

Barchamiz bir jon bo‘lib terrorizm va ekstremizm havfiga qarshi kurash olib borishimiz, «O‘z uyingni o‘zing asra» degan shiorning ma’nosini keng va chuqur anglab Vatanimizning tinchligini, xalqimiz osoyishtaligini ko‘z qorachig‘idek saqlashimiz zarur.

Agar qonun yo‘li bilan bu kurashning asoslari yaratilsa, hech qanday terrorizm, diniy ekstremizm bizga xavf sola olmaydi. Chunki ularni jilovlaydigan qonunlar ishga tushadi va u, albatta, samara beradi.

Demak, yuqorida bayon qilingan fikrlarimizni tahlil qilgan holda quyidagi xulosalarni chiqaramiz:

1. Terrorizmga qarshi kurashning bosh subyekti, bu har bir davlatning o‘zidir, uning qonunchilik va ijrochi hokimiyatidir.

2. Har bir davlatda o‘ylanmasdan qabul qilingan siyosiy qarorlar ham terrorizmning kelib chiqishiga sabab bo‘lishi mumkin.(Misol: Checheniston voqealarini esga olaylik).

3. Terrorizmga qarshi kurashish uchun u, yoki bu davlatda kompleks chora-tadbirlar ishlab chiqilishi zarur(siyosiy, ijtimoiy, iqtisodiy tadbirlar).

4.Xalqaro terrorizmga qarshi kurashish uchun dunyo davlatlari hamkorlikda ish olib borishlari zarur. Chunki «butun dunyo yagona va o‘zaro bog‘liqdir».

5. Terrorizm va narkobiznesga qarshi kurash sohalarida hamkorlikka doir ma’lumotlarni markazlashtiruvchi yagona axborot tizimini yaratish zarur.

6.Eng asosiysi, yaxshi samara beradigan terrorizmga qarshi kurashuvchi xalqaro markaz tuzish lozim.

7.Markaziy Osiyo davlatlari ishtirokida terrorizmga qarshi tezlik bilan harakat qiladigan birlashgan qurolli qo‘shin tuzish ham maqsadga muvofiq deb hisoblaymiz.

“Dunyoda terrorizm tahdidlari, ayniqsa, so’nggi yillarda kuchayib borayotgani ularga qarshi asosan kuch ishlatish yo’li bilan kurashish usuli o’zini oqlamayotganidan dalolat beradi.

Jahon hamjamiyatining xalqaro terrorizmning globallashuvini bartaraf etish bo’yicha sa’y-harakatlari borgan sari kuchayib bormoqda. BMT, YeXHT, ShHT, MDH va boshqa xalqaro tashkilotlar doirasida ushbu sohada yuzdan ortiq qaror, shartnoma va harakat rejalari qabul qilindi. Xususan, BMTning global aksilterror strategiyasi va tajovuzkor ekstremizmning oldini olish bo’yicha harakat rejasi,

YeXHTning terrorizmga olib keluvchi ekstremizm va radikallashuvning oldini olish va unga qarshi kurashish to’g’risidagi deklaratsiyasi, Ekstremizmga qarshi kurash to’g’risidagi konvensiya, Terrorizm, separatizm va ekstremizmga qarshi kurash bo’yicha hamkorlik konsepsiyasi, shuningdek, ShHTga a’zo davlatlarning ushbu xatarlarga qarshi kurash bo’yicha hamkorlik dasturi, MDHga a’zo davlatlarning terrorizm va ekstremizm- ning tajovuzkor ko’rinishlariga qarshi kurash borasida hamkorlik dasturi va boshqa hujjatlar qabul qilingan.

Terrorizmni hech qanday sabablar bilan oqlab bo’lmaydi. Shu bilan birga, terrorizm nafaqat uning ishtirokchilarini balki u vujudga keltirgan ijtimoiy-iqtisodiy va siyosiy holatlarni hisobga olgan holda global yondashuvni talab etmoqda. Prezident Sh.M.Mirziyoyev mazkur global yondashuv borasidagi quyidagi mulohazalarni bayon etadi: “Bu borada ko’p hollarda tahdidlarni keltirib chiqarayotgan asosiy sabablar bilan emas, balki ularning oqibatlariga qarshi kurashish bilangina cheklanib qolinmoqda. Xalqaro terrorizm va ekstremizmning ildizini boshqa omillar bilan birga, jaholat va murosasizlik tashkil etadi, deb hisoblayman.”[85] Xalqaro terrorizmga qarshi kurash masalasi unga muhit yaratib berayotgan omillar va muammolar bilan bilan kurashishni taqozo etadi. Bugungi kunda ijtimoiy nizolarning asosiy sababi ekstremizm va terrorizm mafkurasi tarqalishi uchun sharoit yaratib berayotgan muhit ekologiya, demografiya, migratsiya, hayot va ta’lim darajasining pastligi bilan bog’liq omillar bilan ham aloqador. Ayniqsa yoshlar o’rtasidagi radikallashuv jarayonlarini ham hisobga olish va uni oldini olish maqsadida ma’naviy ma’rifiy, g’oyaviy-mafkuraviy ishlarni tashkil etish alohida ahamiyatga ega.

**Xalqaro terroristik tashkilotlar va unga qarshi kurashda jahon tinchliksevar kuchlarni o‘rni**

O‘zbekiston davlati istiqlolning tarixan qisqa, ammo g‘oyat sermazmun yillari davomida Birinchi Prezident Islom Karimovning bevosita rahbarligida adolat ustuvorligiga asosolangan erkin,

[85] Ўзбекистон Президенти Шавкат Мирзиёев БМТ Бош Ассамблеясининг 72-сессиясида нутқ сўзлади. 20.09.2017. Ўзбекистон Республикаси Президентининг расмий веб-сайти. https://president.uz/uz/lists/view/1063 (murojaat sanasi: 01.12.2021)

demokratik, huquqiy davlat va fuqarolik jamiyati barpo etishda o‘zbek modeliga asos soldi. Markaziy Osiyoda barqarorlik tayanchi bo‘lgan O‘zbekistonning ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy yuksalishiga, hafsizligi va barqarorligiga ochiqdan-ochiq tahdid solayotgan din niqobi ostidagi ekstremistik kuchlar, fundamentalistlar, separatchilar va xalqaro terrorchilar, o‘ta hafli jinoyatchilar, ularning eng ashaddiylari qo‘shni Tojikiston va Afg‘oniston davlatlarida uya qurib, dunyoning turli burchaklaridagi ashaddiy terrorchi hamtavoqlarining moddiy va mafkuraviy madadiga tayangan holda yurtimiz sarhadlarini buzib o‘tishga urinmoqdalar.

O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezdenti Islom Karimov 1993- yili Birlashgan Millatlar Tashkilotni bosh Assambliyasining 48- sesiyasida so‘zlagan nutqida halqaro jinoyatchilik, ayniqsa uning o‘ta xafli ko‘rinishi hisoblangan xalqaro terrorizm hamda narkobiznesga qarshi kurashda dunyodagi tinchliksevar davlatlar kuchlarini birlashtirish va muvofiqlashtirish tashabbusi bilan chiqqan edi. Xalqaro terrorizm va ekstremizmning oxirgi yigirma yil davomida tobora xavfli tus olib, kuchayib borayotganligi jahonda jinoyatchilikning keskinlanuviga ta’sir etdi.

Hozirda terrorchilik miqyosi kengayishi xafi yanada yaqqalroq ko‘zga tashlanmoqda. Ayrim ma’lumotlarga ko‘ra, terrorchilar yadroviy, kimyoviy va biologik qurollardan ham jinoiy maqsadlarni amalga oshirishda foydalanish bilan tahdid qilishlari mumkin. Shuningdek, ular insonning hayoti va sog‘lig‘iga bevosita ta’sir etmagan holda kompyuter tarmoqlaridan ham jinoiy qilmishlari yo‘lida foydalanib, harbiy harakatlarni boshlash niyatida ekanligi ma’lum.

Kompyuter tizimi yordamida terrorchilik harakati sodir etish (kiberterrorizm) hisoblash markazlari, tibbiyot sohasi va harbiy bazalarni boshqarish, bank va boshqa moliyaviy tarmoqlarni izdan chiqarishga mo‘ljallangan. Davlat muassasalari va boshqalarga zarba berish, iqtisodiy zarar yetkazish, ba’zi bir katta aeroportlardagi aloqa tarmoqlarini ishdan chiqarish behisob kishilar o‘limiga sabab bo‘lishi mumkin. Terrorchilarning hatto

kosmosdagi texnikaviy asboblarni qo‘lga kiritib, ulardan ham jinoiy maqsadlarda foydalanish imkoniyatlari borligi ehtimoldan xoli emas.

Keyingi yillarda sodir qilinayotgan terrorchilik jinoyatlarining ko‘pchiligi zamirida siyosiy maqsad yotishi aniqlangan.

Terrorchilikka va terrorchilik harakatlariga asoslangan jinoiy faoliyatlarning gurkirashiga narkotik moddalar bilan noqonuniy oldi-sotdi qilish, juda katta miqdorda boylikka ega bo‘lish maqsadida shaxslarni garov sifatida tutqinlikda saqlash, qo‘poruvchilik, reket, shaxslarning sog‘lig‘i yoki mulkiga jiddiy zarar yetkazish kabi jinoyatlarning sodir etilayotgani ham madad bo‘lmoqda.

Terrorchilik kabi jinoyatlar XX asrning mahsuli emas, bu jamiyat taraqqiyotiga yo‘ldosh jinoyatlardan biridir. XX asrning ikkinchi yarmidan boshlab, bu yuridik atama, «terrorchilik» deb yuritila boshladi. XX asrning 30-yillarida Yevropadagi qator davlatlar va sobiq Ittifoq olimlari hamkorligida terror yoki terrorchilik aktini jinoyat huquqi fanining dolzarb muammosi tariqasida o‘rgana boshladilar. Shu davrdan boshlab, terrorchilik muammosi aks ettirilgan qator xalqaro hujjatlar ishlab chiqildi va qabul qilindi.

Terrorchilikka qarshi kurashda xalqaro hamkorlik zarur ekanligi haqidagi birinchi xalqaro hujjat «Terrorizm to‘g‘risida ogohlantirish va uning oldini olish» deb nomlangan va u 1937- yilda Davlatlar Ittifoqi tomonidan o‘tkazilgan xalqaro konferensiyada muhokama qilingan. II jahon urushi arafasida o‘tkazilganligi bilan tarixda o‘chmas iz qoldirgan mazkur konferensiyada terrorchilikning oldini olish va bartaraf etish choralarini ko‘rish masalasining muhokama qilinishiga o‘sha davrda Yevropa davlatlaridagi ayrim rahbarlar va siyosiy arboblarga nisbatan terrorchilik aktlari sodir etish hollarining ko‘payganligi turtki bo‘lgan. Konvensiyada xalqaro terrorchilik akti tushunchasi, uning obyekti, jinoyat subyekti maslalari bayon etilgan.

Ushbu hujjatda ekstrazatsiya, ya’ni bir davlat fuqarosi yoki fuqaroligi bo‘lmagan jinoyatchi jismoniy shaxsning ikkinchi bir davlatga berilishi haqida ham alohida qoida mavjud.

Bu muhim hujjat 24 davlat tomonidan imzolangan bo‘lsada, ratifikatsiya qilinmagan, undan amaliyotda foydalanish chorasi ko‘rilmagan. Shunga qaramasdan bu konvensiya o‘tgan asr davomida terrorchilik bilan bog‘liq siyosiy-huquqiy muammolarni hal etishda asos bo‘lgan bir qator ko‘p tomonlama xalqaro hujjatlarning qabul qilinishiga turtki bo‘ldi. BMT tomonidan davlatlarning terrorizmga qarshi o‘zaro hamkorlikda, bahamjihat, birgalikda qat’iy kurashini tashkil etishni ko‘zda tutgan qator konvensiyalar qabul qilingan.

Xulosa, O‘zbekiston Respublikasining terrorchilikni bartaraf qilish bilan bog‘liq faoliyati:

Birinchidan, terrorchilikning har qanday ko‘rinishlarga zarba berish;

Ikkinchidan, terrorchilikni qo‘llab-quvvatlayotgan davlatlarga qarshi jahon hamjamiyati bilan hamkorlikda kurashni davom ettirish;

Uchinchidan, xalqaro terrorchilarni jazolash mexanizmidan to‘liq foydalanish va terrorchilikka qarshi kurashda boshqa davlatlarga ko‘maklashish kabi prinsiplar asosida amalga oshirilishi maqsadga muvofiq. Zero, bu borada aniq chora-tadbirlar belgilab, javobgarlikning muqarrarligi ta’minlanmasa, xalqaro terrorizmga qarshi kurashda samarali natijalarga erishib bo‘lmaydi.

**Iroq va Shom Islom Davlati** –ISHID (IGIL-Islamskoe gosudarstva Iraka i Levanta) tashkil eitilishi G‘arbning musulmon dunyosiga nisbatan tutgan siyosatining o‘ziga xos aksi deyish mumkin. ISHID 2006 -yilda Iroq va Suriya hududlarining bir qismida tashkil etildi. Davlat lideri Abu Bakr al-Bag‘dodiy hisoblanadi. Shtab-kvartirasi Suriyaning Rakka shahrida joylashgan. Uning tashkil etilishida “Al-Qoida” bo‘limlari, shuningdek, yana o‘n bitta radikal ruhdagi islomiy guruhlar faol ishtirok etishdi. Norasmiy manbalarda keltirilishicha Saddam Huseyn armiyasining (Iroqning sobiq prezidenti) zobitlari ham ko‘ngilli sifatida ishtirok etishgan. Bugungi kunda ISHID shariat asosida boshqariladigan Yevropaga jiddiy havf solayotgan yarim real kvazidavlat hisoblanadi. AQSH ning birinchi raqamli dushmani “Al-Qoida” emas ISHID bo‘lib qoldi. ISHID o‘z faoliyati davomida “Al-Qoida” faoliyatini chuquq tahlil etgan holda uning

xatolarini takrorlamaslikka harakat qilmoqda: tolerantlikni ifoda etuvchi mavhum ta'limotlarni emas an'anaviy islomni qo'llab-quvatlamoqda; Forsdagi islomiy tashkilotlar bilan (shialardan tashqari) harbiy ittifoqda bo'lishga harakat qilmoqda; Suriya muholifati bilan kelishuv yo'lini tutdi va sh.k. E'tiqodi, ijtimoiy kelib chiqishidan qat'iy nazar yuqori malakali kadrlarni ishga taklif etish avj olgan. Pentagon ma'lumotlariga qaraganda har oyda o'rtacha 1000 nafardan ortiq mutaxassis ko'ngilli sifatida tashkilotga qo'shilmoqda. Jahonning 80 ta davlatidan kelgan ko'ngillilar jangarilar safini to'ldirmoqda. ISHID jangarilari soni MRB (AQSH) ma'lumotlariga qaraladigan bo'lsa 20-31.5 ming atrofida, FSB (Rossiya) ma'lumotlarida 30-50 ming atrofida. Jangarilar oddiy o'qotar qurollardan tortib jangovar samolyotlargacha ega. Daromad manbalarini quyidagilar tashkil etadi: bosqinchilik; noqonuniy savdo; garovga olish; banklarni egallash; xususiy investorlar yordami va sh.k. Endilikda bu tahdidni bartaraf etish hamkorlikni talab etmoqda. Aytib o'tganimizdek bu hodisa bitta islomiy tashkilotning ishi emas.

### Mustahkamlash uchun savollar

**1.** Aqidaparastlik, ekstremizm va terrorizmning o'zaro bog'liqligini asoslang?

**2.** Xalqaro terrorizm dunyo xalqlariga g'oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligini tahlil qiling?

**3.** Xalqaro terroristik tashkilotlarga qarshi kurashning zarurligi nimalar bilan bog'liq?

**4.** Xalqaro terrorizmning zamonaviy ko'rinishlarini kelting?

## 15-mavzu: Globallashuv va ekstremizmning g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidi

**Reja:**

1. **Ekstremizm tushunchasi, uning g‘oyaviy-mafkuraviy mazmuni va mohiyati.**
2. **Ekstremizm din niqobida siyosiy maqsadlar va manfaatlarga bo‘lgan urinish ekanligi. Ekstremizmning turli xil ko‘rinishlari va maqsadlari.**
3. **Ekstremizmni oldini olishda milliy g‘oyaning o‘rni.**

**Ekstremizmning g‘oyaviy-mafkuraviy mazmuni va mohiyati**

**“Ekstremizm”** lotincha “extremus” muammolarni hal etishda o‘ta keskin chora-tadbirlarni, fikr-qarashlarni yoqlovchi nazariya va amaliyotni anglatadi. **Diniy ekstremizm –** ekstremizmning diniy sohada namoyon bo‘lish shakli. Diniy sohadagi ekstremizm ham ana shu tamoyillarga asoslanadi.

Diniy ekstremizm namoyon bo‘lish ko’lamiga ko‘ra hududiy, mintaqaviy, xalqaro shakllarga bo‘linadi. Bunday qarashlar juda qadimiy ildizlarga ega bo‘lib, hech qachon chegara bilmagan, din, millat, hududni tan olmagan, diniy ekstrimizm barcha dinlar doirasida rivojlangan. Diniy ekstremistik ruhdagi qarashlarni buddizm, xristianlik, islom, katoliklar, protestantlar, pravoslavlar orasida birday uchratish mumkin.

Diniy ektremistlar qayerda faoliyat ko‘rsatmasin, asosiy maqsadi diniy davlatni barpo qilish bo‘lib, bu maqsadga o‘zaro nizolar, ixtiloflar, qurolli to‘qnashuvlar orqali ya’ni, qon to‘kish va zo‘rlik bilan erishishni ko‘zlaydilar.

Bu esa, mustaqillikka ham, jamiyat taraqqiyotiga ham katta g‘ov bo‘ladi. Ekstremistik guruhlarning yagona maqsadi hokimiyatni qo‘lga olish bo‘lib, bu yo‘lda ular eng jirkanch usullarni qo‘llashdan ham tap tortmaydilar. Bugungi kunga kelib nafaqat islom dunyosi, balki butun jahonda diniy ekstremizning asl qiyofasi to‘la-to‘kis namoyon bo‘lib qolmoqda.

Dunyoda inson huquqlari va demokratik tamoyillar ustuvor bo‘lib borayotgan, qonun hamda xalqaro huquq qoidalari mamlakatlar, xalqlar, davlatlar orasidagi munosabatlarning asosiy tamoyiliga aylanayotgan hozirgi davrda diniy ekstremizmga o‘rin qolmayapti. Ammo bu unga qarshi kurashmaslik, xushyorlikni oshirmaslikni bildirmaydi. Mazkur sohada ham Birinchi Prezidentimiz uqtirganlari kabi ogohlik, ezgu g‘oyalar yo‘lida kurash olib borish hayot va faoliyatning asosiy mezoni bo‘lib qolmoqda.

XX asr ajoyib ilmiy kashfiyotlar asri, inson Koinot sirlari qo‘yniga kirib borayotgan asr, axborot va g‘oyat ulkan texnikaviy imkoniyatlar asri bo‘ldi. Shu bilan birga bu asrning oxiri diniy qadriyatlarning uyg‘onish davri, vazmin, behuda urinishlardan xoli diniy ma’naviyatga o‘ziga xos tarzda qaytish davri bo‘lib qoldi.

Jahondagi eng yirik dinlardan bo‘lgan islom ham shu kabi yalpi intilishlardan chetda qolgani yo‘q. Aksincha, musulmon dunyosida va hatto undan tashqarida ham so‘nggi o‘n yilliklar mobaynida ro‘y bergan voqealar jahon hamjamiyatida “islom ovozasi” deb atalgan hodisa haqida gapirish imkonini berdi.

Ko‘plab siyosatchilar, olimlar, jurnalistlar XX asr oxirida yuz bergan, “islom uyg‘onishi”, “qayta islomlashish”, “islom fenomeni” va boshqa turli-tuman nomlar bilan atalgan hodisaning sabablarini tushuntirib berishga hapakat qildilar. Bu tushunchalar haqida munozaraga kirishmagan holda, e’tiborni jahon hamjamiyati hayotida islom qadriyatlarini tiklash bayrog‘i ostida ro‘y berayotgan hodisalar g‘oyat xilma-xil, ko‘p qirrali, ba’zan ziddiyatli va hatto qarama-qarshi qutbli ekanligiga qaratmoqchiman.

Shu bilan birga, aniq-ravshanki, jahon jamoatchiligi bu jarayonlarga juda katta qiziqish bilan qarabgina qolmayapti. Uning diniy ekstremizm va fundamentalizm kabi keskin hodisalar munosabati bilan bezovtalanayotgani, ba’zan esa hatto xavfsirayotgani ham ko‘zga tashlanmoqda. Afsuski, hozirgi zamon tarixida ana shu o‘ta keskin ko‘rinishlar jiddiy mojarolarni, ziddiyatlarni keltirib chiqarishi, barqarorlik va xavfsizlikka tahdid solishi mumkinligi

insoniyatni cho‘chityapti. Shundan darak beruvchi fikrlar ancha-muncha to‘planib qolgan.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev ta’kidlaganidek, “Diniy ekstremizm mafkurasi ommaviy ongga global axborot-kommunikatsiya tarmoqlari, jumladan, Internet, zamonaviy elektron dasturiy ta’minotlar orqali kuchli axborot-psixologik bosim o’tkazmoqda.

Ekstremistik mafkura va g’oyalar ijtimoiy tarmoqlar, videoroliklar va adabiyotlarni noqonuniy ishlab chiqarish va tarqatish orqali jamiyatga, ayniqsa, yoshlarga salbiy ta’sir ko’rsatmoqda.”[86]

**Ekstremizm din niqobida siyosiy maqsadlar va manfaatlarga bo‘lgan urinish ekanligi. Ekstremizmning turli xil ko‘rinishlari va maqsadlari**

O‘zbekistonning mustaqilligini mustahkamlash, uning xavfsizligini ta’minlash zarurligi nuqtayi nazaridan qaraganda, bu hodisalar bizda ham jiddiy tashvish tug‘dirmoqda.

Diniy ekstremizm va fundamentalizm bizning mintaqamiz uchun tug‘dirishi mumkin bo‘lgan xavf-xatarlarni bevosita tahlil qilishga kirishishdan oldin e’tiborni odamlarning diniy e’tiqodlari bilan bog‘liq har qanday muammo g‘oyat nozik ekanligiga, ularning dinning ma’naviy qadriyatlari bilan shiorlardan, xususan, islomni qayta tiklash shioridan foydalanayotgan muayyan kuchlar ko‘zlayotgan, dinga aloqasi bo‘lmagan siyosiy va boshqa tajovuzkor maqsadlar o‘rtasidagi farqni tushunib olishlariga erishish zarurligiga qaratishni istardim.

Din, shu jumladan, islom dini ham ming yillar davomida barqaror mavjud bo‘lib kelganligining o‘ziyoq u inson tabiatida chuqur ildiz otganligidan, uning o‘ziga xos bo‘lgan bir qancha vazifalarni ado etishidan dalolat beradi. Eng avvalo, jamiyat, guruh, alohida shaxs ma’naviy hayotining muayyan sohasi bo‘lgan din umuminsoniy axloq me’yorlarini o‘ziga singdirib olgan, ularni jonlantirgan, hamma uchun majburiy xulq-atvor qoidalariga aylantirgan. Madaniyatga katta

[86] Mirziyoyev Sh.M. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. –T.: O‘zbekiston, 2021. 404-b.

ta’sir ko‘rsatgan. Insonning odamlar bilan bahamjihat yashashiga ko‘maklashgan va ko‘maklashmoqda.

Binobarin, din odamlarda ishonch hissini mustahkamlagan. Ularni poklab, yuksaltirgan. Hayot sinovlari, muammo va qiyinchiliklarni yengib o‘tishlarida kuch bag‘ishlagan. Umuminsoniy va ma’naviy qadriyatlarni saqlab qolish hamda avloddan avlodga yetkazishga yordam berib kelgan. Ba’zi vaqtlarda esa buning birdan-bir chorasi bo‘lgan. Bunday xulosalar chiqarishga, ota-bobolarimizning dini bo‘lmish islom dini misolida aytish uchun hamma asoslarga egamiz. Shuning uchun ham din insonning ishonchli hamroxi, odamzot hayotining bir qismi bo‘lib kelmoqda.

Dinning yuksak rolini e’tirof etish bilan birga, diniy dunyoqarash tafakkurning, insonning o‘zini o‘rab turgan dunyoga, o‘zi kabi odamlarga munosabatining yagona usuli bo‘lmaganligini ham ta’kidlash zarurdir. Dunyoviy fikr, dunyoviy turmush tarzi ham u bilan yonma-yon va u bilan teng yashash huquqiga ega bo‘lgan holda rivojlanib kelgan.

Hayotning mazmunini tushunishga turlicha yondashishlarning (afsuski, ular hamma vaqt xam tinch va osoyishta kechavermagan) yonma-yon mavjud bo‘lishi, ehtimol, insoniyat dunyosining, ma’naviy hayotining boyligi va xilma-xilligini ta’minlab bergan hamda uning rivojlanishini rag‘batlantirib turgandir. Zero, faqat bir xil fikr yurituvchi odamlardan tarkib topgan jamiyat o‘z rang-barangligini va jozibasini yo‘qotgan bo‘lur edi.

Iisonning, shaxsning qadr-qimmatini, ustuvor qadriyat sifatida e’tirof etuvchi hozirgi dunyoda, mazkur ziddiyat insonning erkin fikrlash, xohlagan diniga e’tiqod qilish erkiga yoki hech qanday dinga e’tiqod qilmaslik erkiga bo‘lgan huquqini tan olishga aylandi. Odam tabiiy omillarga ko‘ra o‘zi mansub bo‘ladigan irq va elatni tanlay olmaydi. Ota-onani tanlab ololmaydi. Lekin dunyoqarashini, axloqi, ma’naviyatini o‘zi, hech kimning tazyiqisiz va, ayniqsa, zo‘ravonligisiz tanlab olishi mumkin va lozim. Binobarin, uning xohishi hurmat qilinishi shart.

Jamiyat hayotining bir qismi bo‘lgan din ijtimoiy hayotning boshqa sohalari bilan muqarrar ravishda munosabatda bo‘lgan. Ularga ta’sir ko‘rsatgan va o‘zi ham boshqa sohalarning ta’siriga duch kelgan. Hozir mavjud bo‘lib turgan diniy tartiblarning ko‘pchiligi ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy burilishlar, tangliklar davrida shakllanganligi bejiz emas. Shu tariqa din insoniyat tarixining turli davrlarida siyosat bilan ozmi-ko‘pmi ochiq-oydin munosabatga kirishgan. Ko‘pincha undan siyosiy va ba’zan bir taraflama, tor maqsadlarda foydalanib kelingan.

Afsuski, insoniyat tarixida diniy ongning ajralmas qismi bo‘lgan odamlardagi e’tiqoddan faqat bunyodkor kuch sifatida emas, balki vayron qiluvchi kuch, hatto fanatizm (o‘ta ketgan mutaassiblik) sifatida foydalanilganligini ko‘rsatuvchi misollar ko‘p. Fanatizmning o‘ziga xos xususiyati va ko‘rinishlari avvalambor o‘z dinining haqiqiyligiga o‘ga qattiq ishonish, boshqa diniy e’tiqodlarga murosasiz munosabatda bo‘lishdan iboratdir.

Aynan fanatizm illatiga yo‘liqqan odamlar yoki ularning guruhlari jamiyatda beqarorlik to‘lqinini keltirib chiqarishga qodir bo‘ladilar. Ustiga-ustak, ommaviylik unsuri muayyan bir xatti-harakatlar uchun shaxsiy javobgarlik hissini yo‘qotib yuboradi, harakatga “omma, xalq harakati” tusini beradi.

O‘zining shak-shubhasiz haqligiga, haqiqatni faqat o‘zi bilishiga ishonch hissi so‘nggi choralarga — zo‘ravonlik harakatlariga moyilligi bilan ajralib turadigan diniy ekstremizmning paydo bo‘lishiga zamin yaratadi. Bunda muayyan shaxs ham, boshqa dinga mansub ijtimoiy guruh ham yoki shu dinning o‘z vakillari tomonidan rad etilayotgan mazhabga mansub vakillar ham ta’sir ko‘rsatish obyekti sifatida tanlab olinishi mumkin.

Adolat yuzasidan shuni e’tirof etish kerakki, diniy fanatizmning “otilib chiqishi”ga sof diniy ziddiyatlardan ko‘ra ko‘proq ijtimoiy, siyosiy va iqtisodiy muammolarning hal qilinmaganligi sabab bo‘ladi. Aslini olganda, ayni shu muammolar boshqacha fanatizmni, deylik, bolshevistik, millatchilik ruhidagi fanatizmni keltirib chiqaradi.

**Ekstremizmni oldini olishda milliy g’oyaning o’rni**

Diniy tizimlarning o‘zi ijtimoiy-iqtisodiy muammolarni hal qilishning samarali dasturlarini taklif qilishdan olis. Diniy fundamentalistlarning amaldagi dinlar vujudga kela boshlagan dastlabki shart-sharoitlarga qaytish haqidagi da’vatlarini esa asosli va real chora deb hisoblab bo‘lmaydi.

So‘nggi o‘n yilliklar mobaynida dunyoda din omilining faollashuvi sovetlardan keyingi makonda ham o‘z aksini topdi. To‘g‘ri, ma’muriy-buyruqbozlik tizimi hukmronlik qilgan sharoitlarda ham diniy hayot hech qachon to‘xtab qolgan emas. U g‘oyat o‘ziga xos shaklu shamoyil kasb etgan edi, xolos. Biroq 80-yillarning oxiri – 90-yillarning boshlari, bir tomondan, jamiyatda dinning mavqeyi qayta tiklangan, ikkinchi tomondan esa, ana shu asosda mojarolar chiqishi uchun sabablar shakllangan davr bo‘ldi.

Bu fikrning dolzarbligi mintaqadagi davlatlarning mustaqilligini qaror toptirish va mustahkamlash davrida mintaqamizda islom omili va uning xilma-xil ko‘rinishlari faollashuvi sabablariga e’tibor bilan qarashni talab qilmoqda.

**Birinchidan,** avvalgi mafkuraviy tasavvurlar va qadriyatlar tizimining yemirilishi hamda muayyan vaqt mobaynida paydo bo‘lgan bo‘shliqning o‘rnini to‘ldirish zaruratidir.

Kommunistik mafkura ma’naviy qashshoqligi, fanatizmi va millatlarga qarshi qaratilganligi bilan sho‘ro hokimiyatidan keyingi makonda diniy fundamentalizm va an’anaviylik uchun sharoit yaratdi. Islom dinidagina emas, balki yahudiylik, xristian konfessiyalari — Rus pravoslav, Rim-katolik, Arman-grigorian, Lyuteran cherkovlarida, baptistlik va boshqa jamoalarda ham shu hol ro‘y berdi.

Biz bularning barchasini 137 dan ortiq xalq va millat, 16 diniy konfessiya vakillari yashayotgan O‘zbekiston misolida yaqqol ko‘rishimiz mumkin bo‘ldi.

Sobiq SSSRdagi hukmron kommunistik partiyaning jilovbardorlari diniy jamoalarni xalqlarning aql-idrokini egallash uchun kurashda o‘zlarining raqibi deb

hisoblar edi. Ular o‘zining butun faoliyati davomida dinni kamsitish, ruhoniylarni yo‘qotish va omon qolganlarini bo‘ysundirish uchun eng keskin choralarni ko‘rgan edi. Din sun’iy ravishda mafkuraviy kurashning o‘ta qizg‘in jabhalaridan biriga aylantirib qo‘yilgan edi. Islom dinining o‘n minglab mo‘tabar ruhoniylari katag‘on qilindi. Minglab machitlar va yuzlab madrasalar buzib tashlandi. Bu obidalarning ko‘pchiligi xalqimiz uchun, insoniyat sivilizatsiyasi uchun bebaho me’moriy va tarixiy qadriyat hisoblanar edi. Dindorlar ommasining aksariyat ko‘pchiligi 90-yillarning o‘rtalariga qadar Qur’oni Karimdan bahramand bo‘lolmagan edilar.

Mazkur sabablarga ko‘ra, Markaziy Osiyodagi islomiy ma’rifat taqiqlab qo‘yilgan sobiq sovet respublikalarida chin ma’nodagi bilimdon islom murabbiylari kamayib ketgan edi. Natijada har xil xurofiy irim-sirimlar, ba’zan jaholatparast udumlar rivoj topdi. Bunday “chalamullalar” hozirgi kunda ba’zan eng oliy haqiqatni faqat ulargina bilishlarini, uni butun aholiga zo‘rlab qabul qildirishni va odamlarning taqdirini hal etish huquqini da’vo qilib chiqmoqdalar.

Biz O‘zbekistonda hozir ham, kelgusida ham sovet davrining salbiy tajribasiga, mustaqilligimizning dastlabki yillarida guvohi bo‘lganimiz yangi xatolarga yo‘l qo‘yishni xohlamaymiz.

**Ikkinchidan,** milliy o‘zlikni anglash tuyg‘usi, etnik jihatdan nasl-nasabini izlashga intilish o‘sib bormoqda.

Bu borada Markaziy Osiyoning yangi mustaqil davlatlarida dinning, xususan, islom dinining roli to‘g‘risida G‘arbiy Yevropalik ekspertlarda shakllangan fikr e’tiborga molik. Ularning fikricha, Markaziy Osiyo xalqlarining milliy jihatdan tiklanishi davrida islom bir-biriga qarama-qarshi vazifalarni bajarishga qodir. Zotan, chetdan turib bildirilgan fikr ko‘pincha ko‘zgudagi aksini ko‘rmoqdan ko‘ra yaxshiroq va foydaliroqdir.

**Bir tomondan,** islom dinining madaniy qadriyatlari va an’analari, jahon miqyosida islom dini qoldirgan juda ulkan ma’naviy meros nafaqat mintaqamizning tarixiy rivojlanishiga ko‘p jihatdan qo‘shilgan hissani, balki uning

hozir shakllanib borayotgan sifat jihatdan yangi qiyofasini ham belgilab bermoqda.

**Ikkinchi tomondan,** islom dinidan siyosiy kurash uchun, ommaning siyosiy ongiga ta'sir ko'rsatish vositalariga ega bo'lish uchun qurol sifatida foydalaniladi. U bir tug' vazifasini bajarishga qodir. Bu tug' ostida esa aniq bir dasturiy maqsadlarni izlovchi emas, balki faqat bir ko'rsatmaga — hokimiyat uchun kurash olib borish haqidagi ko'rsatmaga amal qiluvchi kuchlar birlashadi.

**Uchinchidan,** ijtimoiy-siyosiy va iqtisodiy sohadagi keskin o'zgarishlar. Bu eng muximi bo'lsa ham ajab emas.

O'tish davridagi islohotlarning muqarrar qiyinchiliklari, aholining obyektiv tabaqalashuv jarayoni va mulkdorlik belgisi bo'yicha tabiiy tafovutlar aholining bir qismini o'z farovonligini ta'minlash maqsadida kuch-g'ayratlari, bilimlari va qobiliyatlarini ishga solishdan chalg'itmoqda. Ularni sovet ruhidagi nuqtayi nazardan yondashgan holda xayoliy va yolg'on tenglikka, ortiqcha zeb-ziynat va isrofgarchiliklarga qarshi soxta kurashga undamoqda. Aslini olganda, bu — odamlar o'rtasidagi soxta tenglikka va jamiyatni qiyofasiz bir holatga keltirib qo'yadigan tekischilikka qaytishni yoqlab chiqish demakdir.

Ana shunday bir sharoitda vahobiylik kabi g'oyalarning aldamchi jozibasi o'zini yaqqol namoyon etmoqda. Turg'unlik, tanglik va jamiyatning parchalanish yillarida ajnabiy vahobiylikning ommaga yoqish yo'lidagi urinishlari adolatni yuzaki tushunib targ'ib qilishda, islomning ma'naviy-axloqiy me'yorlariga qattiq rioya etishni talab qilishda hamda zeb-ziynatdan va manfaatparastlikdan voz kechishni e'lon qilishda namoyon bo'lmoqda. Afsuski, bunday da'vatlar Markaziy Osiyoning ayrim mintaqalarida yaqin o'tmishda va hozirgi kunlarda ham keng yoyildi va qo'llab-quvvatlab kelindi.

**To'rtinchidan,** O'zbekistan va Markaziy Osiyoning boshqa davlatlari g'oyat murakkab va ko'p kirrali islom dunyosining ajralmas qismidir. Sir emaski, bu dunyoda yetarli darajada rasmiy va norasmiy harakatlar mavjud. Ular yo islomning ustunligini tan olish yoki boshqa barcha dinlarga nisbatan murosasizlik,

yoxud islomdan tor milliy manfaatlarni himoya qilishning asosi sifatida foydalanish maqsadini mahkam tutgan holda islomni o‘z siyosiy rejalariga bo‘ysundirmoqda.

Markaziy Osiyoning yangi mustaqil davlatlarini o‘z siyosiy tarafdorlari va ittifoqchilari safiga jalb qilishga, ularga o‘z ta’sirlarini yoyishga intilish bunday kuchlarning mafkuraviy yo‘l-yo‘riqlarigagina xos bo‘lmay, balki mutlaqo aniq-ravshan harakatlar tusini ham olmoqda.

Islom omili kuchayishining yuqorida sanab o‘tilgan asosiy sabablari O‘zbekistonda diniy hayotning faollashish jarayonlarini tushunishga ham to‘la taalluqlidir.

Hozirgi kunda respublikada 16 ta diniy konfessiya uyushmalari faoliyat yuritmoqda. Ularning bir qismi O‘zbekistan uchun noan’anaviydir. Davlat ular bilan o‘zaro munosabatda, o‘z dunyoviy xususiyatini hisobga olgan holda, quyidagi tamoyillarga amal qilmoqda:

— dindorlarning diniy tuyg‘ularini hurmat qilish;

— diniy e’tiqodlarni fuqarolarning yoki ular uyushmalarining xususiy ishi deb tan olish;

— diniy qarashlarga amal qiluvchi fuqarolarning ham, ularga amal qilmaydigan fuqarolarning ham huquqlarini teng kafolatlash hamda ularni ta’qib qilishga yo‘l qo‘ymaslik;

— ma’naviy tiklanish, umuminsoniy axloqiy qadriyatlarni qaror toptirish ishida turli diniy uyushmalarning imkoniyatlaridan foydalanish uchun ular bilan muloqot qilish yo‘llarini izlash zarurati;

— dindan buzg‘unchilik maqsadlarida foydalanishga yo‘l qo‘yib bo‘lmasligini e’tirof etish.

Oxirgi tamoyil Fuqarolik va siyosiy huquqlar to‘g‘risidagi Xalqaro paktning 18-moddasiga muvofiq keladi. Bu moddada har bir insonning hur fikrlash, vijdon va din erkinligiga bo‘lgan huquqini mustahkamlab qo‘yishdan tashqari, yana bunday deyiladi: “Din yoki e’tiqodga sig‘inish erkiga faqat qonun bilan

belgilangan va jamoat xavfsizligini, tartibini, salomatligi va axloqni saqlash uchun, shuningdek, boshqa shaxslarning asosiy huquqlari va erkini muhofaza etish uchun zarur bo‘lgan cheklashlar bilangina daxl qilish mumkin”.

Yuqoridagi fikrlar ma’naviyat va madaniyatning bir qismi bo‘lgan din bilan undan muayyan siyosiy maqsadlar yo‘lida foydalanishga urinishlarni aniq ajratib ko‘rsatadi.

Biz din bundan buyon ham aholini eng oliy ruhiy, axloqiy va ma’naviy qadriyatlardan, tarixiy va madaniy merosdan bahramand qilishi tarafdorimiz. Lekin biz hech qachon diniy da’vatlar hokimiyat uchun kurashga, siyosat, iqtisodiyot va qonunshunoslikka aralashish uchun bayroq bo‘lishiga yo‘l qo‘ymaymiz. Chunki bu holni davlatimizning xavfsizligi, barqarorligi uchun jiddiy xavf-xatar deb xisoblaymiz.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Ekstremizm – g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ekanligi.
2. Ekstremizmning bugungi ko‘rinishlari.
3. Haqiqiy din va dinni soxtalashtirishga urinishlar.
4. Ekstremizmning diniy bag‘rikenglikka zidligi.

## 16-mavzu:Globallashuv va diniy aqidaparastlik

**Reja:**

1. **Aqidaparastlik va diniy aqidaparastlik tushunchalarining ma'no-mazmuni.**
2. **Aqidaparastlik g'oyasi va mafkurasining shakllanishi, uning sabablari.**
3. **Globallashuv va aqidaparastlik g'oyalarni oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**

### Aqidaparastlik va diniy aqidaparastlik tushunchalarining ma'no-mazmuni

Har qanday din kishilarning e'tiqodiga tayanadi. **E'tiqod** so'zi arabcha bo'lib «e'taqada» so'zidan olingan, mazmuni ishonch, komil ishonch demakdir. Insonning o'z oldida turgan maqsad va g'oyalarning haq ekanligiga ishonishi. Din ham kishilar e'tiqodining bir ko'rinishi sanaladi.

**Din** – arabcha so'z bo'lib, mulk, hukm, hisob, jazo, tadbir, bo'ysunish, itoat qilish, ibodat, yo'l tutish, e'tiqod qilish kabi keng ma'nolarni bildiradi. Qur'oni Karimda ham «Din» turli ma'nolarda 100 dan ortiq marotaba ishlatilgan. Yuqoridagilardan ko'rinadiki, dinda bir tomondan Allohning mulki, hukmi, qiyomatdagi hisob-kitobi, osiy bandalarini (gunohkorlarni) jazolashi, tadbir qilishi mavjud. Ikkinchi tomondan dinda bandaning bo'ysunishi, itoat qilishi, ibodati, parhezkorligi (gunoh ishlardan saqlanishi), Alloh ko'rsatgan yo'lni tutishi, e'tiqod qilishi kabilar bor. Bulardan esa din Alloh bilan bandalari orasida bo'lishi kerak bo'lgan aloqalarning to'plami ekanligi kelib chiqadi.

Din to'g'risidagi diniy ta'limotlarda dinning kelib chiqishi va rivojlanishi ilohiyot nuqtayi nazaridan izohlanib kelinadi. Jumladan, Alloh o'zi yaratgan insonning tabiatini bilganidan va uning o'zi yaratgan bu dunyoda qanday yashab o'tishi uchun eng yaxshi yo'lni ko'rsatib, unga dinlarni yuborib turgan. Inson jamiyati sodda bo'lgan davrda Alloh din hukmlarini ham sodda qilgan. U insoniyatni asta-sekin tarbiyalab o'stira borib ilohiy dinni ham mukammalashtira

borgan. Bir dinning vazifasi bitgandan so‘ng uning hukmini bekor qilib, o‘rniga hukmlari mukammalroq bo‘lgan keyingi dinni yuborgan. O‘zi yuborgan yangi dindan oldingi dinni esa amaldan qoldirgan. Insoniyat kamoliga etganda Alloh islom dinini – oxirgi, mukammal va boqiy din qilib yuborgan. Diniy adabiyotlarda dinlarni ilohiy-samoviy va soxta dinlarga bo‘lib ko‘rsatiladi. Alloh tomonidan insonlar ichidan payg‘ambar tanlab olib, u orqali diniy ta’limotlar bandalariga yetkazilgan bo‘lsa, bunday dinlar ilohiy bo‘ladi. Hozirgi kunda yahudiylik (iudaizm), nasroniylik (xristianlik) va islom ilohiy dinlar hisoblanadi. Qolgan dinlar odamlar tomonidan yaratilgan soxta, qalbaki dinlar deb qaraladi.

Shunday qilib diniy nuqtai nazarga ko‘ra din – ilohiy, g‘ayri tabiiy kuchlarga, xudoga, payg‘ambarlarga, farishtalarga, muqaddas kitoblardagi bayonlarga, ohiratga, butun yaxshi va yomonlik, ezgulik va yovuzlik yaratganning irodasi bilan bo‘lishiga ishonmoqlik, shayton va iblislardan saqlanishdir.

Din – insonning muqaddas ilohiy kuch – Xudo mavjudligiga asoslangan ongli dunyoqarashi, hissiyoti, e’tiqod qilish va hatti-harakatlar majmuidir.

Qisqacha aytganda din – bu inson irodasidan yuqori turuvchi zotga iymon (ishonch) keltirish, kuchga e’tiqod qilish demakdir.

Ilmiy dinshunoslik nuqtayi nazaridan din – tabiat, jamiyat, inson va uning ongi, yashashdan maqsadi hamda taqdiri insoniyatni bevosita qurshab olgan tabiatdan tashqarida bo‘lgan, uni yaratgan, ayni zamonda insonlarga birdan-bir «to‘g‘ri», «haqiqiy» hayot yo‘lini ko‘rsatadigan va o‘rganadigan ilohiy qudratga ishonch va ishonishni ifoda etadigan qarash, ta’limotdir.

Vijdon erkinligi ko‘p qirrali tushuncha bo‘lib, u mazmun-mohiyatiga ko‘ra quyidagilarni bildiradi: har kimning o‘z e’tiqodiga ko‘ra, mazkur jamiyatdagi mavjud ijtimoiy me’yorlarni buzmagan holda vijdoni buyurganicha yashash, ishlash imkoniyati. Bunda dinga munosabat masalaning bir tomoni hisoblanadi. Siyosiy jihatdan esa unga demokratiya ko‘rinishlaridan biri sifatida qaraladi. Yuridik nuqtai nazardan vijdon erkinligi insonning asosiy shaxsiy huquqlari

sirasiga kiradi va demokratik erkinliklardan biri hisoblanadi.[87] Oʻzbekiston Respublikasining Qonunchilik palatasi tomonidan 2021-yil 4-mayda qabul qilingan va Senat tomonidan 2021-yil 26-iyunda maʼqullangan “Vijdon erkinligi va diniy tashkilotlar toʻgʻrisida”gi qonunida “Vijdon erkinligi — bu fuqarolarning xohlagan dinga eʼtiqod qilish yoki hech qaysi dinga eʼtiqod qilmaslik boʻyicha kafolatlangan konstitutsiyaviy huquqidir.” deb taʼriflangan. Koʻrinadiki, vijdon erkinligi zamirida shaxsning huquqi, demokratiya, adolatparvarlik va insonparvarlik kabi katta ijtimoiy-siyosiy, huquqiy va ahloqiy tushunchalar yotadi. Hozirgi vaqtda vijdon erkinligi demokratiyaning ajralmas tarkibiy qismiga aylangan. Biz bu oʻrinda vijdon erkinligini fuqarolarning din erkinligi nuqtai nazaridan izohlashni maqsad qilib qoʻyganmiz. Vijdon erkinligi va diniy tashkilotlar masalasi barcha davlatlarning ijtimoiy hayotida muhim va shu bilan birga murakkab masalalaridan biri boʻlib kelgan.

Bu masalada xalqaro meʼyorlarga kelsak, BMT ning Ustavidan tortib, barcha xalqaro hujjat va shartnomalarda, dunyoviy davlatlarning Konstitutsiya va qonunlarida vijdon erkinligi masalasi oʻz ifodasini topgan. 1948- yil 10-dekabarda qabul qilingan «Inson huquqlari umumiy jahon deklaratsiyasi»ga muvofiq har bir inson erkin fikrlash, vijdon va din erkinligi huquqiga ega. Bu huquq oʻz dini va eʼtiqodini oʻzgartirish erkinligini, diniy ibodatlarni bajarishda va diniy marosimlarda yakka tartibda va odamlar bilan birgalikda qatnashish erkinligini oʻz ichiga oladi.

«Fuqarolik va siyosiy huquqlar toʻgʻrisidagi xalqaro fakt» ning 18-moddasida esa «Din yoki eʼtiqodga sigʻinish erki qonunda belgilab qoʻyilgan va jamoat havfsizligini saqlash, tartib, sixat-salomatlik va ahloq-odobni saqlash uchun, ayni vaqtda boshqa shaxslarning asosiy huquqlari va erkinliklarini saqlash uchun zarur boʻlgan cheklashlargagina nozil boʻladi», - deb taʼkidlangan.

---

[87] Qarang: Ислом: энциклопедия. «Ўзбекистон миллий энциклопедияси» Давлат илмий нашриёти. – Т.: 2004, 63-бет.

Din va vijdon erkinligi to‘g‘risida xalqaro hujjatlardagi yana bir muhim masala, turli dunyoqarash va e’tiqodda bo‘lgan kishilar o‘rtasidagi, davlat, din, diniy tashkilotlar bilan davlat o‘rtasidagi munosabatlarning amalda huquqiy ta’minlanishini ham nazarda tutadi.

Din erkinligi nuqtayi nazaridan vijdon erkinligi - bu fuqarolarning u yoki bu dinga e’tiqod qilish yoxud hech qanday dinga e’tiqod qilmaslik huquqidir. O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining 31-moddasida qayd etilganidek, «Hamma uchun vijdon erkinligi kafolatlanadi. Har bir inson xohlagan dinga e’tiqod qilish yoki hech qaysi dinga e’tiqod qilmaslik huquqiga ega. Diniy qarashlarni majburan singdirishga yo‘l qo‘yilmaydi».[2] Dindor bo‘lish yoki bo‘lmaslik, o‘zi xohlagan dinga ishonish yoki hech qaysi dinga ishonmaslik har kimning shaxsiy ishi. Bu huquq O‘zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasining 31-moddasida qonun bilan mustahkamlangan.

Vijdon erkinligining kafolatlari ko‘p qirralidir. Bu – avvalo, dinlarning va diniy tashkilotlarning davlatdan ajratilganligi; barcha fuqarolar uchun ularning dinga e’tiqod qilish yoki qilmasligidan qat’i nazar maorif va madaniyat maskanlari eshiklarining ochiqligi; maktabning dindan va diniy tashkilotlardan ajratilganligi; dindorlarning diniy ehtiyojlarini qondirish uchun zarur bo‘lgan sharoitlarning yaratib berilganligi va boshqalardan iborat.

O‘zbekiston Respublikasining din va diniy tashkilotlar bilan munosabati, O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi tegishli moddalarida aks etgan Vijdon erkinligi, shuningdek «Vijdon erkinligi va diniy tashkilotlar to‘g‘risida» qonun xalqaro hujjatlardagi talablarga mos tuzilganligi bilan ajralib turadi.

Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov «O‘zbekiston XXI asr bo‘sag‘asida: xavfsizlikka tahdid, barqarorlik shartlari va taraqqiyot kafolatlari» asarida O‘zbekiston dunyoviy davlat sifatida rivojlanar ekan, din bilan munosabatini quyidagi tamoyillarga asoslangan holda amalga oshirilayotganini ta’kidlagan edi:

1. Dindorlarning diniy tuyg‘ularini hurmat qilish;

---

[2] Ўзбекистон Республикасининг Конституцияси. – Т.: Ўзбекистон, 2020, 8-бет.

2. Diniy e'tiqodlarni fuqarolarning yoki ular uyushmalarining xususiy ishi deb tan olish;

3. Diniy qarashlarga amal qiluvchi fuqarolarning ham, ularga amal qilmaydigan fuqarolarning ham huquqlarini teng kafolatlash hamda ularni ta'qib qilishga yo'l qo'ymaslik;

4. Ma'naviy tiklanish, umuminsoniy ahloqiy qadriyatlarni qaror toptirish ishida turli diniy uyushmalarning imkoniyatlaridan foydalanish uchun ular bilan muloqot yo'llarini izlash zarurati;

5. Dindan buzg'unchilik maqsadlarida foydalanishga yo'l qo'yib bo'lmasligini e'tirof etish.

O'zbekiston mustaqillikka erishgach, dinga va diniy tashkilotlarga munosabat tubdan o'zgardi. Bu o'zgarishlarning mohiyatini va ahamiyatini teran anglab yetmoq uchun sobiq Sho'ro davrida dinga va diniy qadriyatlarga nisbatan bo'lgan salbiy munosabatni bilish bizni o'ylash va fikr yuritishga, mustaqillikning qadrini anglashga yo'llaydi. Mustaqillik tufayli O'zbekiston fuqarolari uchun tom ma'nodagi vijdon erkinligi ta'minlandi.

Milliy va diniy qadriyatlarimiz qayta tiklandi va tiklanmoqda. Jumladan Ramazon va Qurbon hayitlari 1990- yildan boshlab har yili ommaviy ravishda, emin-erkin bayram sifatida nishonlanib kelinmoqda. Diniy-ma'rifiy sohada Imom Buxoriy, Imom Motrudiy, Imom at-Termiziy, Bahouddin Naqshband, Burhoniddin Marg'inoniy va boshqa ulug' mutafakkirlarimizning yubileylari o'tkazildi.

Mustaqillik tufayli respublikamiz fuqarolari Haj safariga borish, muqaddas qadamjolarni ziyorat qilish imkoniga ega bo'ldilar. O'tgan yillar davomida xalqimizning ma'naviy boyligi bo'lgan noyob manbalarni tizimli o'rganish yo'lga qo'yildi. Mustaqillik yillari dinning jamiyatdagi mavqei tiklandi, barcha diniy uyushmalarga, mazhab va jamoalarga qonun doirasida ochiq va daxlsiz faoliyat imkoniyati yaratildi.

Milliy, irqiy mansubligidan qat’i nazar, butun yer yuzi bo‘ylab yoyilgan dinlarni jahon dinlari deb atash keng tarqalgan. Ularga jumlasiga hozirda xristianlik, islom va buddaviylik dinlarini kiritish mumkin. Bugungi kunda xristianlik jahonning 200 dan ortiq mamlakatida tarqalgan bo‘lib, unga taxminan 2 milliard kishi e’tiqod qiladi. Islom dini jahonning 174 ta davlatida tarqalgan bo‘lib, 1.6 milliard kishi e’tiqod qiladi. Buddaviylik dini esa jahonning 86 ta davlatida tarqalgan bo‘lib 800 million kishi e’tiqod qiladi.

Aholisining ko‘pchiligini musulmonlar tashkil etadigan mamlakatlarning geografik va etnomadaniy tavsifi haqida gap borar ekan, ko‘proq Osiyo va Afrika mamlakatlariga murojaat etishga to‘g‘ri keladi. Chunki yer yuzida istiqomat qilayotgan musulmonlarning uchdan ikki qismi Osiyo davlatlariga, o‘ttiz foizi Afrika davlatlariga to‘g‘ri keladi. Musulmon jamoalari mavjud bo‘lgan davlatlarning 40 dan ziyodida musulmonlar aholining ko‘pchiligini tashkil etadi.

Aytib o‘tilgan hududlarga xos geografik va etnomadaniy xususiyatlar, ularda islom dinining o‘rni va ahamiyati masalalari keng qamrovli bo‘lgani bois, ularga xos ayrim umumiy va xususiy jihatlar haqida ma’lumot berish maqsadga muvofiq hisoblanadi. O‘zining bir qator xususiyatlariga ko‘ra musulmonlar yashayotgan mamlakatlarni quyidagicha tasniflash mumkin:

1. Arabiston, Shimoliy Afrika va Old Osiyodagi musulmon davlatlari. Mazkur mintaqada joylashgan davlatlar hayotida islom dini muhim mavqeni egallab kelmoqda. Bu mintaqa bir paytlar arab xalifaligi tarkibida bo‘lib, halifalik davrida islomni qabul qilgan: Arab davlatlari, Iroq, Eron, Turkmaniston, O‘zbekiston va sh.k.

2. Janubiy-Sharqiy Osiyodagi musulmon davlatlari. Ma’lumki, bu hudud arab xalifaligi tarkibiga qo‘shib olinmagan. Hududga islomning kirib kelishi bir necha o‘n, yuz yillar davomida nisbatan tinch kechdi. Islom savdo aloqalari, ma’rifiy vositalar orqali targ‘ib qilindi va qator musulmon davlatlari tarkib topdi: Indoneziya, Malayziya, Nepal, Bangladesh va sh.k.

3. Musulmonlar sezilarli darajada ko‘proq bo‘lgan davlatlar- Rossiya 24%, Hindiston 18%,

4. Musulmon kam bo‘lgan davlatlar-YeI, Lotin Amerikasi va sh.k.

Yaqin Sharq mamlakatlaridan farqli ravishda Afrika davlatlari aholisi turli tillarda gaplashuvchi va turli dinlarga e’tiqod qiluvchi millat, elat va qabilalardan iborat. Ba’zi ma’lumotlarga qaraganda Afrikada 850 ga yaqin etnik va lingvistik guruh mavjud. Qit’aning shimoliy qismi uzoq yillar davomida avval Arab xalifaligi tarkibida, so‘ngra Usmoniylar qo‘l ostida bo‘lganligi bois, asosan musulmonlardan iborat. Tropik Afrika aholisining to‘rtdan bir qismi islomga e’tiqod qiladi.

Mazkur hududdagi mamlakatlar ichida islom diniga e’tiqod qiluvchilar soni jihatidan Nigeriya birinchi o‘rinda turadi. Mamlakat aholisini asosan sunniylik yo‘nalishida e’tiqod qiladigan musulmonlar, xristianlar va mahalliy an’anaviy dinlarga e’tiqod qiluvchilar kabi uchta katta konfessional guruhga bo‘lish mumkin. Separatizm muammosini hal etish maqsadida mamlakat 19 shtatga bo‘linsada diniy va etnik ixtiloflar uchrab turadi.

Senegal aholisining 80 foizini musulmonlar tashkil etadi. Aholisining ko‘pchiligini musulmonlar tashkil etadigan mamlakatlardan yana biri Uganda hisoblanadi.

Islom dunyodagi eng yosh dinlardan biri bo‘lsa-da, unga e’tiqod qiluvchilar soni, shuningdek u tarqalgan hudud yil sayin kengayib bormoqda. Buni aholisining asosiy qismi musulmon bo‘lmagan o‘lkalarda ham islomga e’tiqod qiluvchilar soni ortib borayotganida ko‘rish mumkin. Hozirgi kunda AQSH da 10 million, Fransiyada 6 million, Germaniyada 3.5 million, Angliyada 1.5 million, Italiyada 1 million atrofida musulmonlar yashashadi. Yevropa Ittifoqi bo‘yicha 15 millionga yaqin musulmon bo‘lsa, ularning soni 2040- yilga borib 40 millionga yetishi taxmin qilinmoqda.

**Aqidaparastlik g’oyasi va mafkurasining shakllanishi, uning sabablari**

Diniy globallashuv bir tomondan, vijdon erkinligi va bag‘rikenglik

tamoyillari asosida dinlararo sog‘lom muloqotning intensivlashuvi, diniy ong va madaniyatning rivojlanishi, ikkinchi tomondan, diniy niqob ostidagi g‘arazli kuchlar hamda soxta diniy oqimlar faoliyatining kuchayib borishidan iborat murakkab va ziddiyatli hodisa hisoblanadi. Diniy jarayonlar globallashuvining o‘ziga xos xususiyatlarini tahlil etishning dolzarbligi bir qator omillar bilan belgilanadi. Bular nimalardan iborat:

Birinchidan, globallashuv sharoitida faqatgina siyosiy, iqtisodiy jarayonlar emas, ma’naviy jarayonlar ham keskin ta’sirga uchramoqda. Siyosiy, iqtisodiy, mafkuraviy, demografik, axborot-texnologik sohalar kabi diniy globallashuv ham alohida fenomen sifatida tadqiqotlar doirasiga aylandi.

Ikkinchidan, sobiq ittifoqning yemirilishi, shu bilan birga olib borilgan ateistik siyosatning barham topishi bilan yangi tashkil topgan mustaqil davlatlarda milliy va diniy qadriyatlar qayta tiklana boshladi. Madaniyatlararo o‘zaro ta’sir kuchaymoqda.

Uchinchidan, jamiyat hayotida diniy globallashuv jarayoni chuqurlashib bormoqda. Bu jarayonda tezkor internet tizimi, yuksak texnologiyalar orqali jahon dinlari o‘rtasida o‘zaro ta’sirning kuchayishi, diniy tashkilotlar sonining ortib borishi, adabiyot, OAV, mavzuga oid filmlar yaratilishi kabi hodisalar muhim o‘rin tutadi.

To‘rtinchidan, keyingi yillarda diniy ta’lim jahon miqyosida yuqori sur’atlar bilan o‘smoqda. Bu jahonning bir qator hududlarida dinga qo‘yilgan to‘siqlarning bekor qilinishi, diniy e’tiqodning qayta faollashuvi, diniy qadriyatlarning qayta tiklanishi, diniy ma’rifatga bo‘lgan munosabatning o‘zgarishi, bir qator diniy o‘quv yurtlarining barpo etilishi bilan bog‘liq. Biroq ayni damda diniy ekstremistik ruhdagi oqimlarning faollashuvi ham shu jarayon bilan bir qatorda sodir bo‘lmoqda. Bu diniy ta’lim sohasi rivojlanishining xususiyatlarini tahlil zaruriyatini keltirib chiqaradi.

Beshinchidan, axborot texnologiyalarining keskin yuksalishi diniy mazmundagi ma’lumotlarni, xabarlarni global masshtabda keng yoyilishini

ta'minlamoqda. Diniy axborot inson va jamiyat hayotining muhim resursi bo'lib qolmoqda. Ushbu texnologiyalar orqali berilayotgan turli vayronkor mazmundagi diniy-mafkuraviy tazyiqlardan himoyalanish tizimini yaratish muhim ahamiyat kasb etadi.

Oltinchidan, din niqobi ostidagi vayronkor xatti-harakatlar shu yo'nalishdagi ziddiyatlarning avj olishiga sabab bo'lmoqda. Bularning barchasi globallashuv sharoitida diniy soha rivojining o'ziga xos xususiyatlarini keng tadqiq etishni taqozo etadi.

Fanning**,** ilmiy bilishning qimmati uning kelajakni bashorat qila olish xususiyati bilan belgilanadi. Din istiqboliga doir futurologik masalalar dunyoviy jamiyat to'g'risidagi g'oyalarning rivojlanib borishi bilan shakllangan sekulyarlashuv konsepsiyalarida o'z aksini topib kelmoqda. Ushbu yo'nalishdagi barcha qarashlar uchun asosan taraqqiy etgan mamlakatlarda dinning jamiyat hayoti sohalariga ta'sirining tobora pasayib, dunyoviylikka asoslangan hayot tarzining mustahkamlanib borishi haqidagi g'oya umumiy hisoblanadi. Sekulyarlashuvga bag'ishlangan nazariyalarda dinlarning taqdiri bilan bog'liq masalalar yuzasidan tahliliy mulohazalarga e'tibor beradigan bo'lsak tabiiy ravishda, insoniyat istiqbolida diniylikdan dunyoviylik o'tib, rivojlanib boruvchi jamiyat qurilishi modeli ustuvor bo'lishi to'g'risidagi xulosa ilgari suriladi.

Globallashuv sharoitida mazkur muammo ijtimoiy-falsafiy fanlarning asosiy mavzularidan biriga aylandi. Har bir fan doirasida dinning ijtimoiy-tarixiy mohiyati, istiqboli bilan bog'liq masalalar o'ziga xos yondashuv asosida tadqiq etiladi. Izlanishlar din futurologiyasiga doir ilgari surilayotgan qarashlar asosan bir nechta muhim masalalar doirasida ishlab chiqilayotganini ko'rsatmoqda.

Ulardan biri – din o'zining avvalgi ijtimoiy maqomini yo'qotib, jamiyatga bo'lgan ta'sir kuchi pasayib borishi bilan bog'liq masala hisoblanadi. Mutaxassislar tahlillar asosida jamiyatdagi sekulyar jarayonlarning natijasi dinga ta'siri kuchli bo'lgan ikki soha – fan va siyosatning rivojlanishiga bevosita bog'liqligini ta'kidlaydilar.

Ma’lumki, hozirda sekulyarlashuvning kuchayib borayotgani va uning zamonaviy jamiyatning xarakterli xususiyatiga aylanib ulgurgani, din, an’anaviy ravishda uzoq ming yilliklar mobaynida bajarib kelgan funksiyalarni endilikda to‘liq bajara olmasligi haqidagi fikrlar keng tarqalgan. Darhaqiqat, voqelik diniy mansublik bilan boshqa ijtimoiy rollar o‘rtasida muayyan tafovut mavjudligini ko‘rsatmoqda. Birgina, dinidan qat’iy nazar barcha fuqarolarning teng huquqliligi to‘g‘risidagi dunyoviy jamiyat qoidasi bunga misol bo‘la oladi. XVIII—XIX asrlarda huquqiy darajada namoyon bo‘lgan ushbu sekulyar tamoyil keyinchalik ijtimoiy darajalarga ham tatbiq etildi.

Biroq, bunday holat ulkan ma’naviy kuch – dinning inson, ijtimoiy guruh, jamiyat hayotida barcha joylarda ham sust rol o‘ynayotgani haqidagi xulosaga asos bo‘la olmaydi, albatta.

Bir guruh olimlar sekulyarlashuvning dinni jamiyatga ta’sir kuchini tobora susaytirib, yo‘q  bo‘lishigacha olib boradigan ortga qaytmas jarayon tarzida talqin etadilar. Ikkinchi guruhga mansub mutaxassislar fikricha esa, sekulyarlashuv – bu, faqat dinning shaklan o‘zgarishini ifodalaydigan jarayon bo‘lib, o‘z umrini o‘tab bo‘lgan diniy e’tiqod shakllari o‘rniga yangilarining paydo bo‘lishi va shu tariqa dinning jamiyatdagi ahamiyatining saqlanib qolishini anglatadigan jarayon hisoblanadi. Boshqacha aytganda, ikkinchi guruh olimlari sekulyarlashuvni yangilangan shakllarda dinlarning jamiyatdagi o‘rnini hatto, kengayishiga olib keladigan tabiiy, sog‘lom jarayon sifatida tushunadilar.

Sekulyarlashuv nazariyalarining yana bir yo‘nalishi kelajakda dinning fan, ratsional tafakkur, dunyoviy axloq me’yorlari tomonidan jamiyat hayotidan siqib chiqarilishi haqidagi futurologik qarashlar tizimini ifoda etadi. Mutaxassislar ushbu nuqtayi nazarni hozirda din istiqbollari bilan bog‘liq masalalar tahlilida ustuvor bo‘lib turganini e’tirof etadilar. Unga ko‘ra, fan va jamiyatning savodi o‘sib borgani sari dinning roli tobora pasayib boradi.

Yana bir ilmiy oqim sekulyarlashuvni dinning evolyutsiyasi va ijtimoiy o‘zgarishlar natijasida boshqa shakl va ko‘rinish kasb etib borishi bilan bog‘liq futurologik g‘oyalarni ilgari suradi.

Ma’lumki, zamonaviy dinshunoslik fani talqinlariga ko‘ra, sekulyarlashuv tufayli din o‘zgarib boradi, biroq, u o‘z ahamiyatini yo‘qotmay, insonlar hayotida boshqacha tarzda namoyon bo‘ladi. Jamiyat differensiatsiya yo‘li orqali taraqqiy etadi va din o‘zining avvalgi “muqaddas timsol” sifatidagi ahamiyatini yo‘qotib, ijtimoiy hayotning sohalaridan biriga aylanadi. Diniy e’tiqod tobora xususiy xarakter kasb etadi. Shuning uchun, kelajakda sotsial institut sifatida dinning davlat, huquq, iqtisodiyot, ta’lim kabi sohalarga nisbatan ta’sir kuchi tobora susayib boradi.

Umuman olganda, Kontdan so‘ng ko‘plab jamiyashunos olimlar fan-texnika taraqqiyoti natijasida dinning zaiflashib borishi to‘g‘risidagi fikr-mulohazalarni ilgari surdilar.

G‘arb va islom dini o‘rtasidagi munosabatlar havas bilan qaraydigan holatda emas. G‘arb va islom o‘rtasidagi munosabatlar qarama-qarshiliklarga, paradokslarga, kolleziyalarga boy. Bugungi Islom dunyosi G‘arbga nisbatan umuman ishonchsizlik bilan munosabatda bo‘lishmoqda. Bu ishonchsizlikga nisbatan ularda tegishli jiddiy asoslar, xulosalar mavjud. Ma’lumki G‘arbiy Osiyo va Shimoliy Afrikaning musulmon davlatlari (asosan arab davlatlari) yaqin o‘tmishda G‘arb kapitalistik va imperialistik tizimining mustakamlakasi sifatida siyosiy, iqtisodiy azob – uqubatlar girdobiga tortilgan edi. Ayrim musulmon davlatlari bugungi rivojlangan Evropa davlatlariga nisbatan o‘z adovatlarini, g‘arazlarini turlicha ko‘rinishlarda ochiq namoyish ham etishmoqda. O‘ziga xos “qasos” olishning keng tarqalayotgan turlaridan biri bo‘lib terror maydonga chiqmoqda. O‘z navbatida G‘arb ham “Berlin devori” qulaganidan keyin xalqaro maydonda islom omilini o‘zning asosiy raqibi sifatida ko‘rmoqda. Ikkinchi jahon urushidan keyingi mustaqillik davrida musulmon davlatlarining ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyotiga turli vositalar bilan to‘sqinlik qilishga harakat qilmoqda. O‘z

navbatida, musulmon davlatlari, tashkilotlari o‘z ijtimoiy iqtisodiy taraqqiyotini yuksaltirmasdan, oyoqqa turib olmasdan turib eski ginalarni, adovatlarni ro‘kach qilib o‘z xatti-harakatlari bilan G‘arbni tahlikada ushlab turishga intilmoqda. Radikal ruhdagi ekstremistik kuchlar G‘arbga ta’sir etishning eng ta’sirchan vositasi sifatida terrorni qo‘llashmoqda. Ikkinchi tomondan G‘arb musulmon duyosini jahon hamjamiyati oldida sharmanda qilish uchun islomni terror bilan aynanlashtirmoqda, dindagi bir qator qadriyatlarni qadrsizlantiruvchi turli kliplar, multimediyalar yaratib xalqaro saytlarga joylashtirishmoqda va o‘z navbatida G‘arbning musulmon zamonaviy sivilizatsiyadan chetga uloqtirishga intilishining o‘zi musulmon radikal guruhlarining terrorga o‘tishga majbur qilmoqda.

S.Xantington tomonidan ilgari surilgan sivilizatsiyalar to‘qnashuvi to‘g‘risidagi tezis AQSH tomonidan Iroqning okkupatsiya qilinishi sababli yana dolzarb mavzuga aylandi. Insoniyat buyuk dinlardan “baxt retsepti” ni izlashi sababli mafkuralar o‘tmishga qoladi. Yuksak darajadagi sivilizatsiyaning barqaror rivojlanishi, yashovchanligi uning boshqa sivilizatsiyalarga nisbatan murosasiz, agressiv bo‘lishiga bog‘liq.

Yuqoridagi tegishli ko‘rsatmalar asosida ish yuritish G‘arbning amaliy harakatlarida ko‘zga tashlanadi. G‘arbning turli xil ta’sir etish vositalari qurollanish vositalari, kurash metodikasi amalda islomning tub mohiyatiga qaratilmagan. Aksincha bu dinning asl mohiyatini buzish, undagi qadriyatlarni soxtalashtirish, ijtimoiy ongda noto‘g‘ri tasavvurni hosil qilishga qaratilgan. Boshqacha aytganda islomni bugungi Qur’onga, sivilizatsiyaga, fanga, sog‘lom fikrga qarshi qo‘yish, zamonaviy rivojlanish jarayonlaidan chekkada qoldirishga intilishdir. Musulmon dunyosini shu kabi turli vositalar bilan zamonaviy sivilizatsiyadan chekkaga surilmasa, ularning rivojiga to‘sqinlik qilinmasa ular o‘zlarining katta tabiiy zahiralariga, imkoniyatlariga tayanib, ularni ishga solib etakchi mamlakatlarga aylanishlari ehtimoldan xoli emas. Albatta G‘arb bu jarayonga e’tiborsizlik bilan qaramaydi. Aynan shu bois G‘arb islomni zamonaviy sivilizatsiyaga qarshi qo‘yish taktikasini ishga solmoqda. Bu taktikani amalga

oshirishning usullaridan biri islom dunyosi ichidagi bir-biriga qarama-qarshi guruhlar topish, ularning g‘oyaviy-mafkuraviy sohadagi kelishmovchiliklaridan ustamonlik bilan foydalanish hisoblanadi. Buni Yaqin Sharq misolida ko‘rish mumkin.

Bipolyar tizim davrida G‘arbning sharqiy kommunizmga qarshi kurashda aynan islom omilidan unumli foydalandi. Bunga sabab Moskvaning dindan xoli jamiyat barpo etishga intilishi, ateistik siyosat yurgizishi edi. 1991- yilga kelib sotsialistik tizimning qulashi, bipolyar tizimning tugashi, mafkuraviy qarama-qarshilikning emirilishi natijasida vaziyat butkul o‘zgardi. AQSH G‘arbiy Yevropaning madadi bilan ilk bor musulmon davlatiga – Iroqqa qarshi urush boshladi. Kechagi ittifoqdosh bo‘lmish jihod “ritsarlari” G‘arbning ashaddiy dushmaniga aylandi.

**Globallashuv va aqidaparastlik g‘oyalarni oldini olish shart-sharoitlari va omillari**

Dinning globallashuvi bu jamiyatni, insoniyatni dinsizlashtirish degani emas. Yaqin Sharq, O‘rta Sharq musulmon davlatlari buni xuddi shu tartibda qabul qiladi. Madaniyatlarning o‘zaro ta’siri uzoq asrlar davomida davom etib keldi. Lekin bu ta’sir keyingi o‘n yilliklarda shu darajada kuchaydiki, bu ta’sirni ifodalash uchun globallashuv atamasi is’temolga kiritildi.

O‘zlarini vatanparvar, millatparvar deb hisoblovchi ko‘pgina davlatlardagi milliy, diniy ruhdagi tashkilotlar, jamiyatlar globallashuv jarayonini milliy qadriyatlarning yemirilib borishiga, ma’naviy merosning yo‘qolib borishiga, diniy qadriyatlarning yo‘qolib borishiga, din sekulyarlashuviga asosiy sababchi sifatida qarashadi. Shu bois, ular bu jarayondagi o‘zgarishlarning aybdori sifatida globallashuvni kuchli tanqid ostiga olishadi. Lekin jahonda uzoq davom etgan ijitmoiy siyosiy jarayonlarning tahlili bu fikrni shubha ostiga oladi. Yevropada dinni isloh etish bilan bog‘liq qarashlar, harakatlar Reformatsiya asriga borib taqaladi: diniy tashkilotlar ustidan davlat nazorati; universitetlar ustidan cherkov nazoratini bekor qilish, fuqarolik va nikoh va sh.k. Bunday jarayon XX asrning

ikkinchi yarmida ayniqsa kuchaydi. Urush keyin G‘arbiy Yevropaning barcha davlatlari ijtimoiy-siyosiy hayotning ko‘pgina sohalarida sekulyarlashuv amalga oshirildi. Globallashuvsiz dunyoviy, demokratik qadriyatlarga asoslangan fuqarolik jamiyati barpo etishga o‘tildi. G‘arbiy Yevropadan farqli ravishda Sharqiy Yevropa davlatlarida dinga qarshi sekulyarlashuv emas, butun bir ateistik jang boshlab yuborildi. G‘arbda inson erkinliklari oliy qadriyat deya e’lon qilindi. Inson xohishlari, ehtiyojlari cheki yo‘q. Natijada, insonning o‘tmishga munosib voris bo‘lish, zamonning munosib farzandi bo‘lish, kelajakning ma’naviy otasi bo‘lish singari mas’uliyatli vazifalari ortga chekindi. Milliy-ma’naviy qadriyatlarning, diniy qadriyatlarning vorisi, tashuvchisi, ijodkori bo‘lmay qoldi.

XX asr voqeligi dinning xalqlar hayotida o‘z o‘rnini saqlab qolsa-da, unga bir qator omillar o‘z ta’sirini ko‘rsatdi. Shunday bo‘lsa-da, bu boradagi ayrim holatlarga to‘xtalish, maqsadga muvofiq.

Birinchidan, demokratik tartiblarning ustuvorlashib borishi natijasida, aksariyat davlatlarda din rasmiy mafkura sifatida maqomini yo‘qotdi. Din va davlat alohida sohalarga ajratildi. Diniy bag‘rikenglik tamoyillari umuminsoniy qadriyat darajasiga ko‘tarilib, yagona hudud va mintaqalarda turli din va konfessiyalarning birgalikda hayot kechirishlari oliy demokratik qadriyat sifatida rasmiylashdi.

Ikkinchidan, demokratik sharoit vijdon erkinligi to‘g‘risidagi qonun-qoidalarning joriy etilishiga sabab bo‘ldi. Bu ham dinning umumjamiyat, umumdavlat miqyosdan xususiy darajadagi masalalar qatoridan joy olishini ta’minladi. Bugungi kunda fuqarolar diniy e’tiqodidan qat’i nazar teng huquqlarga ega.

Yuqoridagi ikki jihat so‘nggi ikki yuz yil mobaynida diniy hayotda yuz bergan eng muhim o‘zgarishlar hisoblanadi. Zero, “din va davlat”, “din va jamiyat” kesimida olib qaralganda, ushbu ikki yo‘nalishda sodir bo‘lgan o‘zgarishlar diniy asosda kechadigan boshqa barcha jarayonlarning sababi sifatida namoyon bo‘ladi.

Ayni paytda, dinning davlat ishlaridan ajratilishi va vijdon erkinligi tamoyilining joriy etilishi dinning jamiyat hayotida tutgan o‘rnining zaiflashuvi emas, balki takomillashuvi, insoniyat ma’naviy madaniyatining yuksalib borayotganini anglatishini ham alohida ta’kidlash joiz.

Din istiqbollariga doir qarashlari bilan tanilgan yana bir olim E.Toffler (1928 y) hisoblanadi. U o‘zining 1980- yilda e’lon qilingan va katta shov-shuvlarga sabab bo‘lgan “Uchinchi to‘lqin” nomli kitobida tobora soni ko‘payib borayotgan turli xil diniy oqim va harakatlar faoliyatining diniy hayot barqarorligiga asosiy tahdid sifatida olib qaraydi. Uning fikricha, an’anaviy diniy tizimlar sog‘lom asoslarda, ilmiy tahlillar orqali chinakam diniy ta’limotlar mazmunini yanada teranroq ochib berish va ularni tizimli targ‘ibot qilib borishlari zarur. Shundagina, asil maqsadlari mavhum bo‘lgan turli diniy harakatlarning avj olishining oldi olinadi. Toffler shakllanib kelayotgan global diniy manzarani “spiritual tovarlar bozori” deb ataydi. Olim talqiniga ko‘ra, ushbu bozorda individual va ijtimoiy ehtiyojlarning keng spektri uchun ko‘plab diniy mazmundagi aqidalar va diniy-mistik amaliyot shakllari taklif etiladi. Ayni paytda, Tofflerning bunday soxta diniy g‘oyalardan buzg‘unchilik maqsadlar yo‘lida, masalan, terrorizm va davlat tizimini vayron qilish kabi ishlarda foydalanish xavfining ham katta ekanini ta’kidlagani e’tiborga molik.

O‘tgan asrning oxirida dunyoga mashhur bo‘lgan yana bir futurologik qarash amerikalik olim S.Xantingtonning “Sivilizatsiyalar to‘qnashuvi” konsepsiyasidir. Umuman olganda, so‘nggi yillarda, G‘arbda diniy, madaniy, sivilizatsiyaviy tafovutlar xalqlar o‘rtasidagi ziddiyatlarning manbai ekani to‘g‘risidagi fikr-mulohazalar, qarashlar rivojlanib borganini ta’kidlash joiz. Ushbu konsepsiya ham shular jumlasidandir.

Ma’lumki, amerikalik olim insoniyat istiqbolida asosiy ziddiyat va qarama-qarshiliklar sivilizatsiyalarning kesishuv chizig‘ida sodir bo‘lishini bashorat qiladi va diniy, madaniy farq va xilma-xillik bunda ustuvor omil ekanini ta’kidlaydi.

Xalqlar o‘rtasidagi diniy, milliy, maishiy va boshqa farqlar o‘z-o‘zicha qonli urush, ziddiyatlarga sabab bo‘lmaydi. Balki, siyosiy kuchlar tomonidan ularning mazmunining bo‘rttirilishi, bir yoqlama talqin qilinishi natijasida, soxta, ratsional asoslardan uzilgan vayronkor g‘oya va mafkuralar yaratiladi va ommaga turli yo‘llar bilan singdiriladi. Masalan, fashizm, ratsizm, shovinizm, diniy ekstremizm kabi mafkura va amaliyot shakllarining paydo bo‘lishi va rivojlanish tarixiga nazar tashlasak ham, ular siyosiy kuchlarning subyektiv harakatlari natijasida paydo bo‘lgani ma’lum bo‘ladi. Zero, u yoki bu millatning oliy irq ekani yoki bo‘lmasa, hozirgi davrda xalifalik barpo etish uchun real imkoniyatlarning mavjudligi hech bir sog‘lom ilmiy-falsafiy konsepsiyada isbotlanmagan. Sirasini aytganda, diniy tafovutlar obyektiv xarakterga ega, biroq, urush va ziddiyatlar zamirida subyektiv omillarning ta’siri hal qiluvchi ahamiyatga ega.

“Sivilizatsiyalar to‘qnashuvi”ni o‘ylab topilgan nazariya deyish mumkin. Chunki jahonda mavjud sivilizatsiyalar milliy, diniy va boshqa tafovutlarga qaramasdan, birgalikda tinch-totuv yashashlari ham mumkin.

Sirasini aytganda, voqelik din insonlar hayotida o‘z ta’sir kuchini nafaqat saqlab kelayotgani, balki ko‘p hollarda uning ahamiyatini kuchayib borayotganini ko‘rsatmoqda. Ayniqsa, bu G‘arb va Sharq jamiyatlariga tatbiqan olib qaralganda, yaqqol ko‘zga tashlanadi. Zero, sekulyarlashuv umuminsoniy hodisa bo‘lsa-da, makon nuqtayi nazaridan xususiy holat kasb etishini ham unutmaslik zarur. Zero, masalan, din Sharq jamiyatlari, xususan, xalqimiz ma’naviy hayotining ajralmas qismi sifatida doimo rivojlanib kelmoqda. Albatta, siyosiy omillar tufayli dinning ta’qib ostiga olinishi bu borada muayyan darajada depsinishlarga sabab bo‘ldi. Biroq, mustaqillik tufayli din ijtimoiy-tarixiy maqomi siyosiy-huquqiy asoslarda qayta tiklandi. Yurtimizda nafaqat, islom dini, balki boshqa konfessiyalar faoliyati uchun ham birdek shart-sharoitlarning yaratilgani fikrimizga dalil bo‘la oladi.

Bir so‘z bilan aytganda, bugungi kunga kelib, din avvallari bo‘lgani kabi insoniyat hayotida muhim o‘rin tutadi. Diniy hayot istiqboli bilan bog‘liq masalalar bo‘yicha turli-tuman yondashuvlar bo‘lsa-da, bizda: ma’naviy hayot bor

ekan, din uning muhim tarkibiy qismi sifatida rivojlanib boraveradi, degan xulosani bayon etish uchun yetarli asoslar mavjud.

Insoniyat bugungi kunga kelib fikrlar va qarashlar xilma-xilligi (plyuralizm), hurfikrlilik, teng huquqlilik sharoitlarida hayot kechirmoqda. Shu ma’noda, individda o‘z ma’naviy hayotini tashkil etish uchun ulkan imkoniyatlar mavjud. Biroq, empirik kuzatishlar, tizimli tahlil dinning ma’naviy hayotning ajralmas qismi bo‘lib qolishi haqidagi xulosa chiqarishga imkon bermoqda. Dinning istiqboli bilan bog‘liq qarashlarning qanday xarakterga ega bo‘lishidan qat’i nazar, masalasini teran anglab etgan har qanday futurolog insoniyat kelajagini diniy omildan ayri holda tasavvur etmasligi aniq.

O‘zbekistonga nisbatan islom fundamentalizmi - aqidaparastlikning tahdidi nimalarda namoyon bo‘lmoqda?

**Birinchidan,** Aqidaparastlikni yoyish orqali dindor musulmonlarning islohotchi davlatga ishonchini yo‘qqa chiqarishda ko‘rinmoqda. Yaxshilik yo‘lidagi o‘zgarishlarning ustuvor shartlari bo‘lgan barqarorlikni, milliy, fuqarolararo va millatlararo totuvlikni buzish yo‘lidagi urinishlarda namoyon bo‘lmoqda. Aqidaparastlarning maqsadi demokratiyani, dunyoviy davlatni, ko‘p millatli va ko‘p dinli jamiyatni obro‘sizlantirishdan iboratdir.

**Ikkinchidan,** Fundamentalistlarning adolat haqidagi olomonbop, jozibador, ammo baqiroq na asossiz da’vatlariga ko‘r-ko‘rona ergashuvchilar o‘zgalar irodasining quli bo‘lib qolishini anglashimiz lozim. Bu da’vatlar oxir-oqibatda bunday odamlarning aqligagina emas, balki taqdiriga ham hukmron bo‘lib olishini yaqqol anglashimiz, ayniqsa, yoshlarimiz buni aniq tasavvur qilishi lozim. Bunday nufuzli odamlarga bo‘ysunmay qo‘yish shaxsiy fojiaga aylanib ketishi ham mumkin. Qullarcha mutelik, shaxsning erksizlik asoratiga tushib qolishi, fikrlash, sa’y-harakat va tashabbus ko‘rsatish erkinligining mutlaqo cheklanishi buning eng og‘ir oqibatlaridir. Bizning taraqqiyot sari intilishimizni esa fikrlash, harakat qilish va tashabbus ko‘rsatishsiz tasavvur qilib bo‘lmaydi.

**Uchinchidan,** Mamlakat mintaqalari aholisi va ijtimoiy qatlamlar o‘rtasida “haqiqiy” va “soxta” dindorlik belgilari bo‘yicha qarama-qarshilik keltirib chiqarishda ko‘rinmoqda. Bunday xol Jazoirda, Afg‘onistonda millatlarning parchalanib ketishiga olib keldi.

**To‘rtinchidan,** O‘zbekistonning janubiy chegaralaridagi qo‘shni mamlakatlarda fuqarolar urushi to‘xtamay, davom etib kelayotganligida namoyon bo‘lmoqda. Bu holat o‘zlarini chin musulmon, din uchun kurashuvchilar deb hisoblaydigan, mudhish tasavvurlarini xalqimizga zo‘rlab qabul qildirishni istaydigan terrorchilar, jangarilarning yangidan-yangi avlodlarini vujudga keltirmoqda.

**Beshinchidan,** Musulmon va nomusulmon mamlakatlar, ularning jamoatchiligi orasida ham O‘zbekistan haqida ko‘ngilni sovutadigan fikr tug‘dirishga urinishlarda namoyon bo‘lmoqda. Ularga bizni goh dinsiz dahriylar qilib, goh esa davlatni islomlashtirishning yashirincha tarafdorlari qilib ko‘rsatishni istaydilar.

**Oltinchidan,** Islom sivilizatsiyasi bilan islomiy bo‘lmagan sivilizatsiya o‘rtasida yalpi qarama-qarshilikni shakllantirishda namoyon bo‘lmoqda. Bu esa jahon hamjamiyatiga qo‘shilish jarayonlariga g‘oyat salbiy ta’sir ko‘rsatmoqda. Yangi mustaqil davlatlarning qoloqligini turg‘un bir holatga aylantirmoqda. Undan ham dahshatlisi shuki, odamlarni diniy zaminda “sivilizatsiyalar to‘qnashuvi”ni kutishga majbur qilmoqda.

**Yettinchidan,** Ommaning ongida din barcha iqtisodiy, siyosiy va xalqaro muammolar hamda ziddiyatlarni hal qilishning universal vositasi degan fikrni qaror toptirishda ko‘rinmoqda.

Keyingi vaqtlarda chet el matbuotida O‘zbekiston rahbariyatining o‘zi fundamentalizm xavfiga ishonmaydi, lekin mutlaqo aniq maqsadlarni ko‘zlagan holda G‘arbni shu bilan qo‘rqitmoqda, degan fikrlar paydo bo‘ldi.

G‘arbdagi tadqiqotchilar va islomshunoslar orasida fundamentalizm jahon hamjamiyati uchun xavfli bo‘lmagan, aksariyat hollarda “o‘z” davlatlariga qarshi

qaratilgan yo‘nalishdir, degan qarashlar keng yoyilgan. Go‘yo aqidaparastlar bu davlatlarni buzib, o‘zlari xohlagancha qayta qurib olishgach, jahon hamjamiyati bilan muloqot qilishga durustroq tayyor bular emishlar. Fundamentalistlarning ko‘pchiligi Yevropadagi va Amerikadagi universitetlarda oliy texnik va tibbiy ta’lim olganligi bunday mutaxassislarni, ayniqsa, quvontirmoqda. Bu kishilar qayta-qayta parchalanishga, nizolarga va tahqirlanishga duchor bo‘lgan musulmon Sharqining haqiqiy holatini chuqur tushunarmikanlar?

Bunday nuqtai nazarlarga qo‘shilmagan xolda, e’tiborni muammoning yana bir jihatiga qaratish zarur deb hisoblayman.

Islom fundamentalizmining xavfi haqida fikr yuritar ekanmiz, nafaqat uning islom dini ichidagi sabablariga, balki uni keltirib chiqarayotgan, rag‘batlantirayoggan jihatlariga ham doimo murojaat qilishga majburmiz. Bu sabablar hammaga yaxshi ma’lum — mustamlakachilik va yangi mustamlakachilik, buyuk davlatchilik shovinizmi va xalqaro munosabatlarda musulmonlarga qarshi zo‘ravonlik, “parchalab tashla va hukmronlik qil” qabilidagi siyosatdir. Bunga qo‘shimcha o‘laroq, iqtisodiy kamsitishni, kalondimog‘likni va boshqa madaniyatning, boshqa sivilizatsiyaning, xususan ko‘p asrlik ildizlarga ega, Sharq falsafasining bir qismi bo‘lgan islom sivilizatsiyasining fazilatlarini chuqur tushunishni istamaslik kayfiyatini ham ko‘rsatib o‘tish lozim.

Ayni chog‘da islom dunyosini jipslashtirish uchun uning ustunligi g‘oyasidan, AQSH va G‘arbiy Yevropaga qarama-qarshi o‘laroq, hozirgi dunyoning boshqa kuch markazlari bilan birlashish g‘oyasidan foydalanishga urinishlarning ham istiqboli yo‘q. Bunday urinishlar o‘tib borayotgan asrning 50—80-yillarida sinab ko‘rilgan edi. Ularni XXI asrga olib o‘tish shartmikan?

Qolaversa, rivojlangan mamlakatlarning vakillari musulmonlar uchun g‘oyat qadrli bo‘lgan odatdagi ijtimoiy munosabatlarni, turmush tarzini, dunyokarashni o‘zgartirish naqadar azobli ish ekanligini tushunib etishlari lozim. Basharti kimda-kim islomni va islomiy madaniyat davlatlarini yangi “yovuzlik

saltanati” va yalpi xavf-xatar hududi deb tasavvur qilsa, bu hol XXI asrning bugun kelajak tarixi uchun fojiali xato bo‘lur edi.

G‘arbning ilg‘or vakillari o‘z mamlakatlari va butun dunyo sivilizatsiyasining ravnaq topishi uchun islomning ahamiyatini yuksak baholayotganliklari hamda qarzni qaytarish, deyarli 1 milliard odam yashaydigan diniy hamjamiyatga taraqqiyot yo‘lida yordam berish vaqti yetdi, deb hisoblayotganliklari haqidagi fikrlarni uchratish ijobiy taassurot uyg‘otadi.

Diniy fundamentalizmning har qanday ko‘rinishlariga qarshi chiqayotgan jahondagi ta’sir doirasi keng va obro‘-e’tiborli kuchlar turli madaniyatlar hamda sivilizatsiyalar yonma-yon yashashining normal, tinch va o‘zaro foydali shart-sharoitlari uchun kurashda O‘zbekistonning o‘rni va ahamiyatini anglab etmoqdalar. Mamlakatimizning o‘ziga xos islohotlar yo‘lini tushunmoqdalar va qo‘llab-quvvatlamoqdalar.

Buni bizning fuqarolarimiz, yoshlarimiz esda tutishlari va qadrlashlari lozim. Mamlakatimiz ichida ham, jahon hamjamiyati oldida ham o‘z mas’uliyatlarini tushunishlari va unutmasliklari zarur.

**Mustahkamlash uchun savollar.**

1. Aqidaparastlikning g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko’rinishi ekanligini asoslang?
2. Aqidaparastlik ko‘rinishlari va sohalarini klaster usulidan foydalanib tahlil qiling?
3. Diniy aqidaparastlik va dinda haddan oshmaslikning zarurligi nimalardan iborat?
4. Diniy aqidaparastlikning dinlararo bag‘rikenglik g‘oyasiga zidligini qiyosiy tahlil qiling?

**17-mavzu: Globallashuv va ekologik ziddiyatlar**

**Reja:**

1. **Globallashuv va ekologik ziddiyatlarning o‘zaro bog‘liqligi va munosabatlari.**
2. **Ekologik ziddiyatlarni xavfsizlikka tahdid ekanligi va uning ko‘rinishlari.**
3. **Ekologik muammolar va uning g’oyaviy-mafkuraviy ta’sirining oldini olishda jahon hamjamiyati.**

**Globallashuv va ekologik ziddiyatlarning o‘zaro bog‘liqligi va munosabatlari**

**Ekologik ziddiyat -** inson va tabiat o’rtasidagi uyg’unlikning buzilishi bilan bog’liq hodisadir. 1972- yilda Birlashgan Millatlar Tashkilot Bosh Assambleyasi tomonidan 5- iyun — Butunjahon atrof-muhit kuni deb e’lon qilingan. Mana 45 yildirki, ushbu bayram dunyo mamlakatlarida atrof-muhitni muhofaza qilishdek ezgu ishga jamoatchilikni yanada kengroq jalb etish maqsadida keng nishonlanib kelinmoqda. Ayniqsa, bugun dunyoning u yoki bu burchagida ekologik vaziyat murakkablashib borayotgan bir paytda atrof-muhit muhofazasi jahon hamjamiyati oldida turgan eng dolzarb vazifalardan biriga aylangan.

Ekologiya (yun. — uy, turar joy va logos – fan, ta’limot) — organizmdan har xil darajada yuqori turadigan sistemalar; populyatsiyalar, biotsenozlar, biogeotsenozlar (ekosistemalar) va biosferaning tuzilishi, ularda kechadigan jarayonlarni o’rganadigan biologiya fanlari majmui. Ekologiyani organizmlar va ular bilan atrof muhit o’rtasidagi o’zaro munosabatlarni o’rganadigan fan sifatida ham talqin qilinadi. «Ekologiya» terminini 1866-yil nemis olimi E. Gekkel organizmlarning atrof-muhit bilan munosabatlarini belgilash uchun taklif etgan. Ekologiyaning fan sifatida yuzaga chiqishi XVIII — XIX-asrlarda yashagan naturalistlar va geograflarning ishlari bilan bog’liq. XIX-asrning oxiri va XX-asr boshlarida tadqiqotchilar ayrim omillar, ayniqsa, iqlimning organizmlarning tarqalishi va dinamikasiga ta’sir etishiga e’tibor berishdi.

Mamlakatimizda ham bu borada keng qamrovli ishlar amalga oshirilmoqda. Mustaqilligimizning o‘tgan yillari mobaynida atrof-muhitni muhofaza qilish, tabiiy resurslardan oqilona foydalanish, ekologik muammolarni bartaraf etish, aholi salomatligini himoya qilish borasida sohasida ulkan ishlar qilindi.

Yurtimiz Ona-tabiatini saqlash, aholi salomatligini himoya qilish munosabatlarini tartibga soluvchi o‘ziga xos qonunchilik bazasi yaratildi. Ular jumlasiga 30 dan ortiq qonun va 150 dan ortiq qonunosti hujjati, hukumat qarorlari, mas’ul tashkilotlarning me’yoriy-huquqiy aktlari, texnik reglamentlar, uslubiy ko‘rsatmalar va yo‘riqnomalar kiradi.

Global ekologik muammolar keskinlashgan sharoitda mamlakatimizda atrof muhitni muhofaza qilish va ekologik vaziyatni sog‘lomlashtirishga qaratilgan qonunlar, qonunosti hujjatlari, davlat dasturlarining qabul qilinishi va ularning ijrosi bo‘yicha izchil ish olib borilayotgani tufayli istiqlol yillarida atmosferaga ifloslantiruvchi moddalar tashlanishi qariyb ikki barobarga, ozonni yemiruvchi moddalardan foydalanish 99,5 foizga, ifloslangan chiqindi suvlar hajmi 2 barobarga kamaydi. O‘simliklarni himoya qilishning biologik usullariga o‘tildi.

Ekin maydonlari tizimida don, sabzovot va kartoshka ekinlarini ko‘paytirish tendensiyasi o‘rnatildi va bugungi kunda paxta ekini maydonlari qisqarib, umumiy ekin maydonlarining 30 foizidan oshmaydi.

Orolbo‘yi mintaqasida ekologik ofat oqibatlarini yumshatish bo‘yicha tadbirlar faollik bilan amalga oshirilmoqda. Betakror, noyob flora va fauna vakillarini, shuningdek, biologik xilma-xillik geofondini saqlab qolish uchun milliy qo‘riqxonlar, bog‘lar, buyurtmaxonalar va ekologik markazlar rivojlantirilmoqda.

Suv manbalarini muhofaza qilish, suv resurslaridan oqilona foydalanish mamlakatimizning barqaror taraqqiyotida hal qiluvchi masalalardan biriga aylandi.

Bu yo‘nalishda amalga oshirilayotgan ishlar bilan birga, ayrim hududlarni sifatli ichimlik suvi bilan ta’minlashning bir qancha yechilmagan muammolari

hamon saqlanib qolayotganligi kafolatlangan suv ta’minoti tizimini tubdan yaxshilashni talab etmoqda.

Mavjud muammolar yechimini topish, ularni bartaraf etish, chiqindilarni qayta ishlash, atrof-muhit musaffoligini ta’minlash, hududlar sanitariya holatini yanada yaxshilash, aholi salomatligini muhofaza qilishga katta e’tibor qaratilmoqda.

Bugungi kunda mamlakatimizda chiqinidilarni boshqarishning yangicha mexanizmini joriy etish borasida ishlar olib borilmoqdaki, bu o‘z navbatida ekologik muammolarni hal etishda turli xil chiqindilarni qayta ishlash va uning me’yor hamda turlarini kamaytirish, ulardan ikkilamchi xom-ashyo sifatida qayta foydalanish orqali atrof muhitga chiqadigan ekologik salbiy oqibatlarning oldini olish va bundan tashqari, aholini, ayniqsa yoshlarni chiqindilarni to‘g‘ri boshqarish ta’limi asosida o‘qitish, ularning bu sohadagi bilimini oshirishda muhim ahamiyatga ega.

Bugungi kunga qadar O‘zbekiston Respublikasi atrof -muhitni muhofaza qilish sohasidagi 11 ta xalqaro konvensiya, bitim va ular doirasidagi 7 ta ko‘p tomonlama xalqaro shartnomaga qo‘shilgan. Bioxilma-xillikni muhofaza qilish masalalari bo‘yicha 4 ta konvensiya va 5 ta xalqaro kelishuv, transchegaraviy suv resurslarini muhofaza qilish va ulardan oqilona foydalanish to‘g‘risidagi 2 ta konvensiya hamda BMTning Iqlim o‘zgarishi to‘g‘risidagi doiraviy konvensiyasi va Kioto protokoli, Ozon qatlamini muhofaza qilish to‘g‘risidagi konvensiya va Monreal protokoli, Chiqindilarni transchegaraviy tashishni tartibga soluvchi Bazel konvensiyasi shular jumlasidandir.

Harakatlar strategiyasiga muvofiq, atrof- tabiiy muhitga, aholi sog’lig’i va genofondiga putur yetkazuvchi ekologik muammolarning oldini olishni o’z faoliyatimizning ustuvor yo’nalishlaridan biri sifatida belgilab oldik.

2019- yil 9 -oktyabrda Qonunchilik palatasi tomonidan qabul qilingan, 11-oktyabr kuni Senat tomonidan ma’qullangan O’zbekiston Respublikasining "Biologik xilma-xillik haqidagi Konventsiyaning bioxavfsizlik bo’yicha

Kartaxena protokoliga qo'shilishi to'g'risida" qonuni imzolandi. Ushbu Protokol 2000 -yil 29 -yanvarda Monreaлъ shahrida qabul qilingan bo'lib, hozirga qadar unga 171 ta davlat hamda xalqaro tashkilot sifatida Yevropa Ittifoqi qo'shilgan. Mazkur Konventsiyaning asosiy maqsadi madaniy o'zini ifodalashning turli xil shakllarini himoya qilish va rag'batlantirish, ushbu sohada xalqaro hamkorlik hamda hamfikrlikni mustahkamlash asosida turli madaniyatlarning erkin hamkorligi uchun shart-sharoitlarni yaratishdan iborat.

2019-2028-yillarda O'zbekistonda biologik xilma-xillikni saqlash strategiyasi ishlab chiqildi va amaliyotga tatbiq etilmoqda. Uning asosiy maqsadi biologik xilma-xillik Konvensiyasi talablarini amalga oshirishdan iborat.

Unga ko'ra, biologik xilma-xillikni saqlash va undan oarqaror foydalanish, ekologiktizimlarni muhofazaqilishni, oziq-ovqat xavfsizligini, aholi uchun qulay shart-sharoitlar yaratishni, mamlakat barqaror rivojlanishini ta'minlash uchun 2030 -yilgacha Milliy strategik maqsadlar belgilandi.

Mamlakatimizda demokratik davlat, fuqarolik jamiyatini shakllan-tirish borasida amalga oshirilayotgan islohotlar, aholining iqtisodiy va ijtimoiy hayotida ro'y berayotgan o'zgarishlar hamda globallashuv davrida yuzaga kelayotgan mahalliy, mintaqaviy va global ekologik muammolar atrof muhitni muhofaza qilish, aholi salomatligini himoya qilish masalalari sohasida qonunchilikni yanada takomillashtirishni, yangi qonunlarni ishlab chiqishni taqozo etmoqda.

Zero, qonunchilik mexanizmini yanada takomillashtirish, ishlab chiqilayotgan qonunlarni xalqaro amaliyot va andozalarga mos bo'lishi, ularni keng jamoatchilik muhokamasidan o'tkazish hamda qonun ijrosini ta'minlash parlamentning dolzarb vazifalaridan biri sanaladi.

Shundan kelib chiqib, Ekoharakat deputatlari guruhi hamda Ekologiya va atrof - muhitni muhofaza qilish masalalari qo'mitasi tomonidan ekologik qonunchilikni yanada takomillashtirish, qonunlar normalaridagi ziddiyatlarni, "oq dog'" larni aniqlash va bartaraf etish maqsadida sohaga oid qonun hujjatlari va ular bilan bog'liq boshqa qonun hujjatlarini har taraflama xatlovdan o'tkazilib

tahlil qilindi. Uning natijasi o‘laroq, Ekologiya va atrof- muhitni muhofaza qilish masalalari qo‘mitasi hamda Ekoharakat deputatlar guruhi a’zolari tomonidan “Qayta tiklanuvchi energiya manbalari to‘g‘risida”gi, yangi qonun loyihasini ishlab chiqish hamda “Chiqindilar to‘g‘risida”gi; “Atmosfera havosini muhofaza qilish to‘g‘risida”gi, “Ekologik ekspertiza to‘g‘risida”gi qonunlarga o‘zgartish va qo‘shimchalar kiritish to‘g‘risidagi qonun loyihalarini tayyorlash ustida ish olib borilmoqda.

Ushbu qonunlarga kiritilayotgan o‘zgartish va qo‘shimchalar birinchi navbatda O‘zbekistonning barqaror taraqqiyotini ta’minlash, atrof-muhitni muhofaza qilish, tabiiy, shu jumladan, biologik resurslardan oqilona foydalanishga qaratilgan iqtisodiy va ekologik siyosatni ro‘yobga chiqarish uchun qo‘shimcha huquqiy asoslar yaratish, o‘simlik va hayvonot dunyosini muhofaza qilish va undan foydalanish masalalarini qonunchilik jihatidan samarali tartibga solishga, huquqni qo‘llash amaliyotining samaradorligini oshirishga, qonunchilikdagi bo‘shliqlarni bartaraf qilishga, jamoatchilik nazorati tizimining samaradorligini oshirishga qaratilgan.

Ekologik munosabatlarni huquqiy tartibga solish nafaqat O‘zbekistonning barqaror rivojlanishi, balki ekologiya va aholi salomatligini saqlash bilan bog‘liq dolzarb muammolarni ham hal etishga yo‘naltirilgan[88].

Fan-texnikaning jadal rivojlanishi, aholi sonining keskin oshishi oziq-ovqat, yoqilg‘i va boshqa mahsulotlarni ko‘proq ishlab chiqarishni taqozo etmoqda. Hozirgi davrga kelib, tabiiy zaxiralardan foydalanishning keskin ko‘payishi, insoniyatning tabiat qonuniyatlariga bo‘ysunmasligi oqibatida ekologik muammolarning dolzarbligi yanada oshib bormoqda.

Bugungi kunda sayyoramiz aholisining har oltinchisi ekologik nomaqbul hududda yashaydi, har o‘ninchi katta daryo bir necha oy mobaynida dengizga yetib bormaydi.

---

[88] http://biznes-daily.uz/ru/gazeta-birja/48061--ona-tabiat-musaffoligini-taminlash--dolzarb-masala

Ekologik xavfsizlikning eng nozik va murakkab qirralaridan biri – toza ichimlik suvi muammosi dunyo aholisini jiddiy tashvishga solmoqda. Chunki ayni paytda jahon aholisining 40 foizi toza ichimlik suvi yetishmaydigan joylarda yashamoqda. Bu holat 2025 -yilga borib yanada murakkablashib, har o‘n odamdan 6 nafari yoki 5,5 milliard aholi toza ichimlik suvi tanqis bo‘lgan hududlarda yashash ehtimoli bor.

Yiliga yer yuzidan 13 mln. gektar o‘rmonzor yo‘qolib ketmoqda. 2050-yilga borib hayvonot turlarining 25 foizi yo‘qolib ketish xavfi ostida qolishi mumkin. Biologik turlarning tabiiy sur’atlardan 100 marotaba tezroq tugab bitish xavfi bor. Iqlim geografiyasi o‘zgarmoqda. So‘nggi 15 yilda o‘rtacha harorat eng yuqori ko‘rsatkichga yetdi.

Bu muammolar mintaqamiz uchun ham o‘ta dolzarb. Orol dengizining qurishi insoniyat tarixidagi eng yirik ekologik fojialardan biridir. Sayyoramizdagi qadimiy yopiq suv havzalaridan biri bo‘lgan Orol dengizi yirikligi jihatidan dunyoda to‘rtinchi o‘rinda turgan. Bugun dengizning hajmi 13 barobarga, maydoni 7 barobarga qisqardi. Suv chegarasi yuzlab kilometrga chekindi, sho‘rlanish, ya’ni minerallashuvi g‘arbiy qismida 120 g/l ga, sharqiy qismida 280 g/l gacha etdi.

Ekologik halokat oqibatlari Orolbo‘yi aholisining turmush tarziga salbiy ta’sir o‘tkazdi. Bugun xalqaro miqyosdagi ekologik muammolarning murakkab majmui Orol fojiasida o‘z aksini topdi. Ochig‘i, mintaqadagi barcha jarayon va holatlar global iqlim o‘zgarishi sharoitida yanada keskinroq, shiddatliroq namoyon bo‘lmoqda.

Ma’lumki, Markaziy Osiyo davlatlari aholisining suvga bo‘lgan ehtiyoji asosan transchegaraviy daryolar – Amudaryo va Sirdaryo hisobiga qondiriladi. Iqlim o‘zgarishi, global haroratning oshishi tufayli Amudaryo va Sirdaryoning suv zahirasi manbai bo‘lgan muzliklar yaqin kelajakda 15–20 foizga kamayishi kutilmoqda.

Orol dengizining qurigan qismida maydoni taxminan 5,5 mln. gektar bo‘lgan yangi cho‘l – Orolqum, oppoq tuz bilan qoplangan keng hududlar paydo bo‘ldi. Undan yuzlab kilometrga millionlab tonna tuz, chang va qumlarni tarqatuvchi dovullar ko‘tariladi. Tuz shleyflari 400 km. dan oshadi, qumli va tuzli bo‘ronlarning ta’sir doirasi – 300 km. gacha etmoqda. Har yili atmosferaga 100 mln. tonnagacha qum aralash tuzli changlar ko‘tariladi. O‘tgan asrning 80-yillari boshidan buyon bunday dovullar yiliga 90 kundan ortiq sodir bo‘lmoqda.

**Ekologik muammolar va uning g’oyaviy-mafkuraviy ta’sirining oldini olishda jahon hamjamiyati**

Ma’lumotlarga ko‘ra, dunyoning deyarli barcha mamlakatlarida qattiq maishiy chiqindilar salmog‘i aholi jon boshiga yiliga bir foizga ortib bormoqda. Xo‘jalik faoliyati natijasida atrof-muhitga yuzlab turdagi chiqindilar chiqariladi. Bugungi kunda ularning atigi bir necha turlaridan ikkilamchi xomashyo sifatida foydalanilmoqda, xolos. Chiqindilardan foydalanish atrof-muhit muhofazasi bilan bog‘liq bir qator muammolarni hal etishga xizmat qiladi. Jumladan, bunda birlamchi xomashyoni ishlatish sezilarli darajada qisqaradi, atrof-muhitning ifloslanishi, xom-ashyoni qayta ishlash jarayoniga sarflanadigan mehnat sarfi kamayadi. Ba’zi mamlakatlarda birlamchi xom-ashyo resurslarining tugab borayotganligi ishlab chiqarish texnologiyalarining faqat ikkilamchi xom-ashyoni qayta ishlashga tatbiq etilishiga olib kelmoqdaki, bu o‘zining sezilarli iqtisodiy samarasini berayotir. Masalan, chiqindi qog‘ozni qayta ishlashdan olingan qog‘ozga yog‘ochdan olinadigan qog‘ozga nisbatan 60 foiz kam energiya sarflanadi va bunda havoning ifloslanishi 15 foizga, suvning ifloslanishi esa 60 foizga kamayadi.

Insonning tabiatga noto‘g‘ri ta’sir ko‘rsatishi natijasida yuzaga keladigan salbiy holatlarning oldini olishda ekologik ta’lim-tarbiyaning o‘rni nihoyatda katta. Ota-bobolarimiz qoldirgan nodir meros – musaffo osmon, tiniq suv, toza tuproq, er osti va yer usti boyliklarini asrash, ularni asl holida kelgusi avlodlarga

topshirishni tushuntirish eng dolzarb va kechiktirib bo‘lmaydigan umummilliy masaladir.

Shu nuqtayi nazardan qaraganda, Vatan ravnaqi, avvalo, uning farzandlariga, ularning ma’naviy va jismoniy kamolotiga bevosita bog‘liq. Bu, o‘z navbatida, har bir yurtdoshimiz zimmasidagi yuksak fuqarolik mas’uliyatini his etishga, o‘z manfaatlarini shu yurt, shu xalq manfaatlari bilan uyg‘unlashtirib yashashga da’vat etadi. Yuksak ma’naviyatli xalqimiz ona Vatanni asrash muqaddas burch ekanligini e’tirof etib kelgan. Qarangki, xalqimiz mo‘tabar «Ona» so‘zini tabiatga nisbatan ham qo‘llab, Ona tabiat deb, tabiatimizni ham e’zozlaydi.

Darhaqiqat, milliy ma’naviyatimiz ildiziga chuqur singib ketgan va asrlar osha uning takomil bosqichlarida chuqurlashib, teranlashib borgan xalqimiz qadriyatida tabiatga bo‘lgan ehtirom beqiyosdir, yurtimizda uni e’zozlash an’anasi esa insoniyat tarixi qadar qadimiydir.

Ekologik ta’lim tizimining dolzarbligi mamlakatimiz tabiatini asrash, aholining ekologik madaniyatini oshirish, ushbu o‘ta jiddiy, hayotiy masalaga aholining barcha qatlami, ayniqsa, yoshlar tomonidan salmoqli hissa qo‘shilishi zarurligi bilan belgilanadi.

Shu munosabat bilan, Vazirlar Mahkamasining 2019- yil 27- maydagi qarorida belgilangan aniq maqsad va vazifalarni hamda yo‘nalishlarni nazarda tutuvchi «O‘zbekiston Respublikasida ekologik ta’limni rivojlantirish» konsepsiyasi respublikamizda ekologik ta’lim tizimini yanada rivojlantirishda alohida ahamiyat kasb etadi. Bu konsepsiyaning asosiy maqsadi o‘sib kelayotgan yosh avlodda ekologik bilim, ong va madaniyatni shakllantirish hamda rivojlantirishdan iborat.

E’tirof etish joizki, Prezidentimizning 2017- yil 12- iyul kuni Oliy Majlis Qonunchilik palatalari, siyosiy partiyalar hamda O‘zbekiston Ekologik harakati vakillari bilan videoselektor yig‘ilishidagi ma’ruzalarida ham ekologiya va atrof-muhitni muhofaza qilish, aholining ekologik madaniyatini yuksaltirish, har bir

insonda tabiatga ehtiyotkorona munosabatda bo‘lish hissini shakllantirish masalalariga alohida e’tibor qaratib, «...Eng muhim masala – aholining ekologik madaniyatini oshirish haqida jiddiy bosh qotirishimiz zarur. Albatta, bunday muammolarni faqat ma’muriy yo‘l bilan hal etib bo‘lmaydi, bunga yosh avlod qalbida ona tabiatga mehr-muhabbat, unga daxldorlik hissini tarbiyalash orqali erishish mumkin», – deb ta’kidlagan edi. Mazkur sohadagi vazifalarning ko‘lami mamlakatda ekologik holatni yaxshilash va yuzaga kelgan muammolarni yaxlit holda hal etishda jamiyatning barcha kuchlarini birlashtirishga yo‘naltirilgan davlat siyosatini ishlab chiqish va amalga oshirish zaruratini qo‘ymoqda.

Prezidentimiz tashabbusi bilan o‘tgan yil dekabr oyidan Orol dengizining qurigan maydonining 363 ming gektariga saksovul urug‘ini ekish boshlandi.

O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining 2019- yil 15 -fevraldagi «Orol dengizi tubidagi suvi qurigan hududlarda «yashil qoplamalar» – himoya o‘rmonzorlari barpo etishni jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida»gi qaroriga ko‘ra, ko‘tarilayotgan qum, tuz va chang zarrachalarining salbiy ta’sirini kamaytirish, ushbu hududlarda cho‘l o‘simliklaridan himoya o‘rmonzorlari barpo qilishni samarali tashkil etish hamda global iqlim o‘zgarishlari, Orol dengizi qurishining qishloq xo‘jaligi rivojlanishi va aholining hayot faoliyatiga salbiy ta’sirini yumshatish maqsadida 2019 -yilda amalga oshiriladigan tadbirlar uchun 100 milliard so‘m ajratildi.

Yuqoridagi sa’y-harakatlar bu boradagi amaliy ishlarning ilk qadamlari sanaladi. Darhaqiqat, ekologik muammolar ijtimoiy-g‘oyaviy va hududiy chegara bilmaydi. Ularning oldini olishda yagona samarali yo‘l, dunyo xalqlari, barcha millat va elatlar e’tiborini tabiat hamda jamiyatdagi nomutanosiblik, uning kun sayin keskinlashib borayotganligiga qaratish lozim.

Xulosa shuki, ota-bobolarimizdan meros hisoblanmish ona tabiatni sofligicha kelgusi avlodlarimizga yetkazish nafaqat tabiatni muhofaza qiluvchi mutaxassislar, balki har bir inson uchun ham qarz, ham farzdir[89].

---

89 http://m.postda.uz/uzc/news/spirituality/spirituality/ekologiya

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Ekologiya va ekologik ziddiyatlar tushunchasini qiyosiy tahlil eting?
2. Ekologik xavfsizlikni ta’minlash va ijtimoiy taraqqiyot omillarini ko’rsating?
3. Ekologik muammolar va uni oldini olish omillarini kelting?
4. O‘zbekistonda Orol muammosi, uni oldini olish bo‘yicha amalga oshirilayotgan chora tadbirlarni sanab o’ting?

## 18-mavzu: Globallashuv va axborot xurujlari

**Reja:**

1. **Axborotlashgan jamiyat va axborot makonining kengayishi global oʻzgarish ekanligi.**
2. **Axborot xurujlari va undan koʻzlangan gʻoyaviy-mafkuraviy maqsadlar.**
3. **Axborot sohasini isloh etish va axborot xurujlarini oldini olish.**

**Axborotlashgan jamiyat va axborot makonining kengayishi global oʻzgarish ekanligi**

Axborotlashgan jamiyat sharoitida axborotning inson va jamiyat hayotiga ta’siri oshib bormoqda. Ayni paytda axborotdan turli xil maqsadlarda foydalanishga urinishlar mavjud. Insoniyat axborot texnologiyalari yordamida ma’lumotlarni toʻplash, qayta ishlash va uzatish bilan chegaralanmay, jamiyatda iqtisodiy, siyosiy, harbiy va boshqa sohalarni boshqarish, ularga ta’sir etish va istiqbolini belgilash imkoniyatiga ham ega boʻlib bormoqda.

Bu jarayonlar negizida davlatlararo hamkorlik yangi bosqichga kiritib, oʻzaro munosabatlarning bir-biriga nisbatan bogʻliq holatlarni kuchaytirmoqda. Shu bois, axborot davlatning milliy boyligi, xalqaro maydonda esa strategik resursga aylangan. Ammo, zamonaviy axborot texnologiyalari jamiyat hayotida koʻplab qulaylik va imkoniyatlar yaratishi bilan birga, ayrim muammolarni ham keltirib chiqarmoqda. Aksariyat hollarda, ushbu muammolar axborot kommunikatsiya vositalaridan va ularning imkoniyatlaridan gʻarazli maqsadlarda foydalanish oqibatida yuzaga chiqmokda. Bu esa axborot xurujlariga qarshi kurashning zarur yoʻnalishlarini ishlab chiqish, axborot xavfsizligini ta’minlashning yagona tizimini yaratish, atrofimizda roʻy berayotgan oʻzgarishlarni har taraflama chuqur tahlil qilish va axborot sohasida ilmiy izlanishlar olib borish vazifasini qoʻyadi. Oʻzbekiston Respublikasida xavfsizlikni ta’minlashning ustuvor vazifalaridan biri axborot ko’lamining ortishi sharoitida jahon axborot tizimiga integratsiyalashish, axborotni erkin olishning kafolatini

yaratish va axborot tahdidlariga qarshi kurashishning samarali tizimini ishlab chiqishdir. Har bir davlatning axborot makoni shaxs, jamiyat va davlatning manfaatlaridan kelib chiqqan holda, ularga tegishli bo‘lgan axborotni o‘zgartirish, ruxsatsiz tarqatish, ma’naviy va ruhiy borlig‘iga ta’sir ko‘rsatish, konstitutsiyaviy tuzumga qarshi bo‘lgan g‘oyalardan millatlararo va diniy konfessional, kuch ishlatish va boshqa ko‘rinishdagi harakatlardan qonuniy ravishda himoyalangan.

Axborot xavfsizligi milliy xavfsizlikning ajralmas qismi sifatida tarmoqlararo xususiyatga ega, ya’ni siyosiy, iqtisodiy, ijtimoiy, harbiy, madaniy sohalarda ham axborot xavfsizligini ta’minlanganligi ushbu yo‘nalishlarning barqaror rivojlanishiga xizmat qiladi. Bizga ma’lumki, globallashuv davrida voqelik hech nima, aloqa esa hamma narsadan ustun. Sivilizatsiyalarning taqlidi esa axborot yetkazib berish tezligiga bog‘liqhisoblanadi. O‘z vaqtida axborotga va uni yetkazib berish, tarqatish texnologiyasiga ega bo‘lgan davlat eng qudratlidir. Ayrim nazariyalarga ko‘ra davlatning qudrati moddiy boyliklar bilan emas, balki o‘zga davlatlar axborot hududi (o‘z hududining himoya qilinganligi) va fuqarolarning ongini egallaganligi bilan farqlanib turadi.

“**Axborot urushi**” atamasi ilk bor 1967 -yil tilga olingan bo‘lib, bu iboraning muallifi sobiq sovet Ittifoqiga qarshi boshlagan axborot urushining asoschilaridan biri Allen Dallesdir. Axborot urushi nazariyasining asoschilaridan yana biri Uinn Shvartou fikricha: "Zamonaviy jamiyat axborotga asoslanganligi sababli, ertami, kechmi, har kim axborot hurujining qurboniga aylanadi”,-deb ta’kidlaydi. Uinn Shvartou axborot urushini olib borishda barcha xatti-harakatlarning uchta subyektga qaratilganligini ta’kidlaydi: shaxsga (individual holatda), tashkiliy tuzilmaga (tashkilot-muassasaga qaratilgan) va global ko‘rinishda (davlatlar o‘rtasidagi ziddiyatga qaratilgan).

“**Axborot xuruji**” iborasi birinchi marta 1976- yil Tomas Ronning "Boeing” kompaniyasi uchun mo‘ljallangan "qurollar tuzumi va axborot urushi ” nomli hisobotida qayd etilgan. Tomas Ron AQSH iqtisodiyotida infratuzilma asosiy komponent bo‘lib, keyinchalik uning harbiy, siyosiy sohalar kabi zaif nuqta

bo‘lib qolishini ta’kidlaydi. Axborot xurujining muhim jihati esa "qarshi davlatning korxonalari rahbarlariga, a’zolariga psixologik bosim o‘tkazib, ularni "kerakli” qarorlarni qabul qilishga majbur qila bilishdir” deydi. Shunga ko‘ra “axborot xuruji” nima, degan savolga javob berish mumkin. Axborot xuruji bu raqib sanalgan shaxsga, jamiyatga va davlatga siyosiy, iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy sohalarda qabul qilingan qarorlarga ta’sir ko‘rsatish, ijtimoiy faktlar va jamoatchilik ongini o‘ziga kerakli yo‘nalishda shakllantirishga urinishdir. Axborot xurujlarining amalga oshirishda raqiblar asosan quyidagi usullardan foydalanadi:

- dezinformatsiya (yolg‘on axborot tarqatish) - psixologik ta’sir ko‘rsatishning bir ko‘rinishi bo‘lib, raqib tarafni chalg‘itish maqsadida yolg‘on axborot tarqatiladi. Bunda haqiqiy axborot bilan yolg‘on axborot aralash ko‘rinishida bo‘ladi;

- manipulyatsiya (omma ongini boshqarish) - omma ongini tuli g‘oyalar, ko‘rsatmalar, motivlar, stereotiplar, taqlid orqali subyekt manfaatlariga moslashtirish. Voqelikni noto‘g‘ri idrokqilish orqali soxta, yolg‘on tushuncha yoki tasavvur hosil qilinadi;

- targ‘ibot - omma ongida OAV yordamida ma’lum g‘oyalarni tarqatish va ommalashtirish;

- inqirozli holatlarni boshqarish - asosan iqtisodiy va siyosiysohalarga qaratilgan bo‘lib, ma’lum guruh yoki davlat qiziqishlarini ko‘zlaydi. Avvaldan tanlab olingan shaxslarga yashirin ko‘rinishida ta’sir ko‘rsatiladi;

- ig‘vogarlik - ma’lum guruhlar va shaxslar tomonidan davlatning konstitutsion tuzumiga yoki qonuniy asoslariga qarshi harakatlarni amalga oshirish;

-tuhmat (bo‘hton)-biror obyektni obro‘sizlantirish, sha’nini bulg‘ash maqsadida yolg‘on ma’lumotlarni tarqatish;

- diskreditatsiya (obro‘sizlantirish) - omma orasida davlat rahbarlari, jamoat tashkilotlari, ayrim shaxslar obro‘sini, siyosiy yechimlar, tadbirlar ahamiyatini tushuntirish va ularga salbiy ta’sir ko‘rsatish;

- omma diqqatini jalb etish - biror voqea, hodisa, ish yuzasidan huquqiy ma’lumot panada qoldiriladi, shov-shuvga sabab bo‘ladigan tadbirlar amalga oshiriladi;

- mish-mish gaplarni tarqatish - mavjud bo‘lmagan ma’lumotlarni tarqatish. Asosan davlat va jamiyadagi bo‘shliq joylarga asosiy zarba beriladi hamda siyosiy va ma’naviy yetuk bo‘lmagan shaxslar ob’ekt sifatida tanlab olinadi;

- fitna - maxsus axborot harakati bo‘lib raqib muvaffaqiyatsizlikka (mag‘lub bo‘lish) olib boruvchi variantni tanlashga majburlanadi.

Demak, yuqorida keltirilgan usullar ma’lum amallar ketma-ketligidan iborat bo‘lib, ularni amalga oshirishdan axborot xurujining obyekti va subyekti, kuch va vositalar, resurslar va vaqt omilini aniqlab olish muhim ahamiyat kasb etadi. Yuqori darajada axborot xurujidan ko‘zlangan asosiy maqsad - raqib davlat axborot maydonini egallab olish, xalqaro maydonda davlat imidjini tushurish, jamiyat hayotini beqarorlashtirish, shaxsni obrusizlantirishgaqaratilgan axborotlarni tarqatish kabilardir. Hozirgi bosqichda maqsadga erishish uchun asosiy vositalar sifatida OAV va axborot-komunikatsion texnologiyalardan foydalaniladi.

Hozirgi kunda biror davlatda axborot xurujlarini amalga oshirish usullariga qarshi yagona bir kompleks tadbirlari ketma-ketligi ishlab chiqilmagan. Bunga sabab qilib axborot-komunikatsion texnologiyalarining juda tez sur’atlarda rivojlanib borayotganligi, tezkorligi, turlichaligi, chegara bilmasligi, millat tanlamasligi, yashirinligi (qanday vaqay ko‘rinishda yakunlanishining noma’lumligi) kabilarni keltirish mumkin.

Xulosa o‘rnida aytish ma’lumki bugungi kunda axborot-komunikatsion texnologiyalaridan jamiyat sohalarining barcha jabhalarida foydalanishning kengayib borilayotganligi axborotga bo‘lgan ehtiyojning ortib borishi hamda axborot xurujlarining kuchayib borishi va ularning yopiq xarakterga ega ekanligini inobatga olib, u bizdan axborotga bo‘lgan taqchillikning oldini olish (milliy axborot makonini rivojlantirish), sodir bo‘lgan voqelikka to‘g‘ri va xolis baho

berish (amalga oshirilayotgan axborot hujumlarini tahlilqilish va bashoratlar berish), turli yot g‘oyalarga (qo‘poruvchilik ruhidagi) qarshi kurashish va bu sohada etuk mutaxassislarni tayyorlashni talab qiladi. Har bir axborotni qabulqilayotgan shaxslar uni haqiqat yoki yolg‘on ekanligini dastlabki o‘qishda ajratish darjasiga etkazish talab qilinadi. Ushbu omillar shakllanganda turli destruktiv kuchlar tomonidan amalga oshirilayotgan targ‘ibot va qo‘poruvchilik harakatlariga barham berishimiz mumkin.

**Axborot xurujlari va undan ko‘zlangan g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlar**

**Axborot xuruji –** muayyan kuchlar tomonidan kishilar ongi va qalbiga yot g‘oyalarni singdirish maqsadida ularning hissiyotlari, e’tiqodi va tuyg‘ulariga ta’sir etishning mafkuraviy omillaridan, jamiyat turmush tarzi va mentalitetdagi o‘zgarishlarni amalga oshirish uchun unga moddiy, ma’naviy, ruhiy ta’sir o‘tkazishning noan’anaviy va noxolis usullaridan foydalanish asosida siyosiy maqsad va muddaolarni amalga oshirish majmuasini anglatadi[90].

Axborot xurujlarining eng yovuz va tahlikali shakli kishilar ongiga g‘oyaviy va mafkuraviy ta’sir o‘tkazishdir. Endilikda axborot xurujlaridan ko‘zlangan asosiy maqsad – muayyan kuchlarning kishilar ongi va qalbiga ta’sir etish orqali o‘zlarining siyosiy, iqtisodiy, mafkuraviy maqsadlariga erishishga urinishi bilan bog‘liq bo‘lib qoldi. Chunki bunday vaziyatda har qanday ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy, madaniy-ma’naviy muammo haqidagi axborot aholi o‘rtasida juda tez tarqalib, turli keskin holatlar kelib chiqishiga sabab bo‘ladi. Bunday muammolarga esa ichki va tashqi kuchlar o‘z manfaati nuqtai nazaridan munosabat bildiradi. Ba’zilari ulardan g‘arazli maqsadlarda foydalanishga urinadi.

Axborot xuruji orqali jahon jamoatchiligining ongu tafakkurini boshqarishga urunish siyosiy kurashning asosiy usuliga aylanib bormoqda. Ayniqsa “rangli inqilob”lar orqali turli mamlakatlarda g‘arbparast hukumatlarni

[90] Глобаллашув, оммавий маданият, миллий ғоя (Илмий мақолалар тўптали. А.Махсуталиев. Миллий ғоя ва мафкуранинг глобал ҳодисалар билан алоқадорлиги. Т., Маънавият, 2009, 17 Б.)

shakllantirish, vaqti-vaqti bilan har xil mish-mishlar tarqatish vositasida ularni cho‘chitib olib, jilovda ushlab turish, demokratiya va fuqarolik jamiyatini mustahkamlash niqobi ostida turli xalqaro fondlar orqali qarama-qarshi kuchlarni rag‘batlantirib, bar-biriga va hukumatga qarshi gijgijlash – bularning barchasi xalqaro munosabatlarda qo‘llanayotgan yangi siyosiy ekspansiya texnologiyasidir. Bu texnologiya axloqiy me’yorlarga, ba’zi hollarda hatto xalqaro huquq me’yorlariga ham bepisand qaraydi. Shunday qilib, axborot xuruji nafaqat siyosiy kurash, balki siyosiy ekspansiya vositalaridan biriga ham aylandi.

Bunday vaziyatda manfaatdor siyosiy kuchlar OAV yordamida voqealarni buzib ko‘rsatib yoki noxolis sharhlab, butun jahon jamoatchiligini o‘sha uydirmaga ishontirish orqali o‘zlarining g‘arazli maqsadlariga erishmoqchi bo‘ladi.

Axborot xurujining aholi ongiga ko‘rsatadigan salbiy ta’sirini kamaytirish, bu xurujga qarshi mafkuraviy immunitet hosil qilish masalaga kompleks yondashuvni talab etadi. Bunda ma’naviy, g‘oyaviy-tarbiyaviy tadbirlar moddiy, iqtisodiy bunyodkorlik va keng ma’nodagi ijtimoiy islohotlar bilan qo‘shib olib borilishi lozim. Jamiyat uyg‘un va barqaror rivojlanishi uchun moddiy va ma’naviy qadriyatlarga, iqtisodiy va ma’naviy hayotga birdek e’tibor qaratilishi lozimligi Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov tomonidan alohida qayd etib o‘tilgan.

Axborot xuruji orqali jahon jamoatchiligining ongu tafakkurini boshqarishga urunish siyosiy kurashning asosiy usuliga aylanib bormoqda. Ayniqsa “rangli inqilob”lar orqali turli mamlakatlarda g‘arbparast hukumatlarni shakllantirish, vaqti-vaqti bilan har xil mishmishlar tarqatish vositasida ularni cho‘chitib olib, jilovda ushlab turish, demokratiya va fuqarolik jamiyatini mustahkamlash niqobi ostida turli xalqaro fondlar orqali qarama-qarshi kuchlarni rag‘batlantirib, bar-biriga va hukumatga qarshi gijgijlash – bularning barchasi xalqaro munosabatlarda qo‘llanayotgan yangi siyosiy ekspansiya texnologiyasidir. Bu texnologiya axloqiy me’yorlarga, ba’zi hollarda hatto xalqaro huquq

me’yorlariga ham bepisand qaraydi. Shunday qilib, axborot xuruji nafaqat siyosiy kurash, balki siyosiy ekspansiya vositalaridan biriga ham aylandi.

Yurtboshimiz globallashuv ayni paytda ziddiyatli hodisa ekanini ham haqqoniy qayd etadi. Buni avvalo globallashuv natijasida ommaviy madaniyat niqobidagi noxush hodisalarning, aksilmadaniyatning tarqalish xavfi hamda xalqlarning rang-barang, boy ma’naviy hayotining birxillashuvi, milliy o‘zlik tuyg‘usining susayishi, egoizm va nigilizm (Nigilizm – lot.nihil – hech nima, hech qanday. 1. Ijtimoiy hayotda shakllangan, odat tusiga kirgan har qanday qoida, tamoyil va qonunlarni inkor qiluvchi nuqtai nazar. 2. O‘tmish davrlardagi madaniy merosni inkor etish) kabi xatarlarning kuchayishida ko‘rish mumkin.

Ma’naviyat va iqtisodiyotni mushtarak rivojlantirish axborot xuruji o‘ta kuchayib ketgan globallashuv sharoitida ayniqsa dolzarb ahamiyat kasb etmoqda. Chunki bunday vaziyatda har qanday ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy, madaniy-ma’naviy muammo haqidagi axborot aholi o‘rtasida juda tez tarqalib, turli keskin holatlar kelib chiqishiga sabab bo‘ladi. Bunday muammolarga esa ichki va tashqi kuchlar o‘z manfaati nuqtai nazaridan munosabat bildiradi. Ba’zilari ulardan g‘arazli maqsadlarda foydalanishga urinadi.

Mutaxasislarning fikricha, OAVning eng xavfli tomoni, ular ma’lumotlarni shunday ko‘rinishda etkazish qobiliyatiga egaki, natijada keng xalq ommasi ko‘z o‘ngida ob’ektiv reallik o‘rnida reallikning yolg‘on, chalg‘ituvchi virtual ko‘rinishi paydo bo‘ladi. Ammo inson dunyoning virtual ko‘rinishiga shubxa bilan qaray boshlagach, mafkuraviy ta’sir etishning samadorligi keskin pasayib ketadi. Xususan, 2005 yil may oyida bo‘lib o‘tgan Andijon voqealari tafsilotlari bo‘yicha ayrim xorijiy OAV jahon informatsion borlig‘iga yolg‘on, chalg‘ituvchi, dalil isbotsiz axborotlar tarqatishgani fikrimizga tasdiq vazifasini o‘tashi mumkin. Shuni aloxida ta’kidlab o‘tish kerakki, ushbu xorij OAV Andijon voqealari bo‘yicha tarqatgan xabarlarida terrorchilarning qurolli xujumlari, begunoh insonlarni qatl etganligi va qamoqxonadan jinoyatchilarni chiqarib yuborganligi to‘g‘risidagi ma’lumotlar tushirib qoldirilgan. Aksincha, bu tinch norozilik

namoyishi, “rangli inqilob” deya jahon jamoatchiligini chalg‘itishga uringanlar va terrorchilar harakatiga chek qo‘yilgach, “tinch aholi o‘qqa tutildi” qabilidagi axborotlar tarqatishgan.[91] Ammo, Andijon voqealaridagi terrorchilarning asl niyatini kanday ekanligini yaqinda adolatli hukmdan qochib yurgan Q.Parpievning Kanadaning “Glob end Meyl” gazetasiga bergan intervyusida “Bizning so‘nggi so‘zimiz-terror” deb aytgan so‘zlaridan bilib olish mushkul emas.

OAVning mafkuraviy ta’sir etishning manbai sifatidagi faoliyati, avvalo, global teleradio to‘lqini tizimining yaratilishi bilan bog‘liq va bu dunyoning xohlagan nuqtasiga hech qanday qarshiliksiz axborotlarni (g‘oya) turli ko‘rinishda etkazib berish imkoniyatini yaratdi. Dunyoning ayrim mintaqalarida bu yagona axborot (g‘oya) manbai xisoblanadi. Rossiyalik mutaxasis G.Pochershov fikricha, davlatlarning sputnikli radio va teleto‘lqin tizimlariga ega bo‘lishi, mafkuraviy tahdidlarga qarshi kurashuvchi yoki aksincha, kuchaytiruvchi omil bo‘lib xizmat qilishi mumkin.[92]

Shuningdek, hozirgi vaqtda global kompyuter tarmog‘i va unda g‘oyalarni tarmoqda tezlik bilan tarqatish dasturlari keng rivojlanmoqda. Axborotlarga arzon ega bo‘lish, ularni erkin tarqatish va qabul qilish imkoniyatlari internetni shaxs va omma ongiga mafkuraviy tahdidning samarali vositasiga aylantirdi. V.Kriskoning fikricha, internet yaqin kelajakda mafkuraviy tayziq vositasi sifatida matbuot va televideniyaga nisbatan samarali vositaga aylanishi mumkin. Bu nazariya bevosita global tarmoqdagi ma’lumotlar nisbatan kamroq senzura tahdidi ostida bo‘lishi va ma’lumot muallifini topish qiyinligi bilan bog‘liqdir. Raqamlashtirish jarayonining miqyosini tasavvur qilish uchun quyidagi ma’lumot keltirilgan, agar 1992 -yilda internetda axborot oqimining hajmi kuniga 100 GBni tashkil etgan bo’lsa, 2017 -yilda bu raqam sekundiga 45 000 GB bo’lgan va hisob-

[91] Халқ сўзи, 2005 йил, 27 сентябр.
[92] Почепцов Г. “Информационные войны”. М.: 2000. 79-бет.

kitoblarga ko’ra 2022- yilda sekundiga 150 700 GBga yetishi tahmin qilinmoqda.[93]

Shuning bilan birga, internetning bu qulayliklaridan ayrim davlatlar ham o‘z manfaatlari yo‘lida boshqa davlatlarga nisbatan mafkuraviy xurujlarni amalga oshirish maqsadida foydalanishmoqda. Jumladan, ba’zi g‘arb davlatlari rasmiy internet saytlarida O‘zbekiston va Rossiya davlatlari o‘rtasida tuzilgan ittifoqchilik munosabatlari to‘g`risidagi shartnomaning mazmuni, maqsadlarini buzib ko‘rsatishga urinishlar kuzatilmoqda.

Xalqimiz ma’naviyatini asrash va uni yuksaltirish, ayniqsa, yosh avlodni turli zararli g‘oya va mafkuralar ta’siridan, bir so‘z bilan aytganda, ma’naviy tahdidlardan himoyalash bugungi kunning dolzarb vazifalaridan biri hisoblanadi.

Shuningdek hozirda oilalarning hayotiga qarshi qaratilgan radikal femenizm mafkurasi, gey – madaniyati – g‘oyasini tarqalishi (ommalashuvi), shahvatparastlikning (erotizm) targ‘iboti, Rossiya oilasida egoistik (xudbinlik) qadriyatlarining majburan qabul qilinishi, bozor ideallarining o‘z navbatida ma’naviy asoslarga salbiy ta’sirini ma’naviy tahdidlar sifatida baholagan. Ma’naviy tahdidlar keng qamrovli bo‘lib, mazkur yondoshuvlarda ularning u yoki bu jihatlari hisobga olingan.

Hozirgi vaqtda mafkuraviy vositalar orqali o‘z ta’sir doirasini kengaytirishga intilayotgan siyosiy kuchlar va harakatlar sirasiga tajovvuzkor millatchilik va shovinizm, neofashizm va fundamentalizm, rassizm va diniy ekstremizm, neokommunizm kabi g‘oyalarini kiritishimiz mumkin.

Yuqorida ta’kidlab o‘tilganidek mafkuraviy tahdidlar turli-xil vositalar yordamida amalga oshiriladi, xususan ayni vaqtda ommaviy axborot vositalari (OAV) va global internet tarmog‘i mafkuraviy tahdidning asosiy vositalaridan biriga aylanib bormoqda.

[93] Доклад о цифровой экономике. Конференция ООН по торговле и развитию. ООН, 2019 год. https://unctad.org/system/files/official-document/der2019_overview_ru.pdf (мурожаат санаси: 16.02.2021)

Rossiyalik olim V.Kroskoning ta’kidlashicha, OAV keng xalq ommasiga mafkuraviy ta’sir etishning samarali vositasi hisoblanib, hozirgi vaqtda informatsion urushni strategik kuchining tarkibiy qismidir.

OAVda mafkura turli xil ko‘rinish va turlicha talqinda namoyon bo‘lmoqda, xususan, yashirin ko‘rinishda. Shuning uchun ham bugungi kunda O‘zbekistonda zamonaviy demokratik, huquqiy davlat va fuqarolik jamiyati qurishda milliy istiqlol mafkurasining asosiy g‘oyalarini fuqarolar ongi-tafakkuriga singdirishga, ularda milliy g‘urur va iftixor tuyg‘ularini yuksaltirib mafkuraviy immunitetni shakllantirish masalasiga asosiy e’tibor qaratilmoqda. Xalqimiz ma’naviyatini asrash va uni yuksaltirish, ayniqsa, yosh avlodni turli zararli g‘oya va mafkuralar ta’siridan, bir so‘z bilan aytganda, ma’naviy tahdidlardan himoyalash bugungi kunning dolzarb vazifalaridan biri hisoblanadi.

Axborot xurujiga berilgan turlicha ta’riflar mavjud. Rossiyalik ayrim mutaxassislarning fikricha axborot xuruji bu - raqib ustidan axborot hukmronlikka erishish va shuning evaziga unga moddiy, mafkuraviy yoki boshqacha zarar etkazish uchun davlatning harbiy kuchlari, hukumati hamda xususiy tashkilotlari tomonidan amalga oshiriladigan tadbirlar va operatsiyalar majmuasidir.

Mamalakatimizga nisbatan amalga oshirilgan va oshirilayotgan axborot xurujlarining asosiy maqsadi – davlat va xalq o‘rtasida ishonchsizlikni, aholida shubha, ikkilanish, parokandalik, tartibsizlikni keltirib chiqarishdir. SHuni ta’kidlash kerakki, butun o‘tgan mustaqillik yillarida mamlakatimiz, davlat apparatiga insbatan turli kuchlar tomonidan ta’sir qilish, muayyan talablarini bajartirish maqsadida axborot xurujlari tashkil qilib kelinayotganligi ma’lum. Bunday axborot xurujlari ayni paytda yurtimizdagi tinchlik, barqarorlik, milliy taraqqiyot sari amalga oshirilayotgan islohotlarga qarshi qaratilgan harakatlardir.

XXI asrda axborot urushinig o‘ziga xos jihati urush vositalari, uslublarining ko‘paygani, takomillashganida ko‘rinadi. Bugungi kunda bunday urush internetda, ijtimoiy tarmoqlar, messenjerlar orqali ham olib borilmoqda.

Ayrim mutaxassislar tomonidan psixoterapiya metodlari yakka shaxsga qanday ta’sir etsa axborot urushining metodlari ommaviy ongga shunday ta’sir qilishini ta’kidlashadi.

Axborot urushiga yaqqol misol sifatida “Sovuq urush” davrida ikkita blok o‘rtasida kechgan urushni keltirish mumkin. O‘sha davrda faol axborot va psixologik urushi olib borish uchun bir qator OAVlar (“Ozodlik”, “Amerika ovozi”, “Nemis to‘lqini”, BBC radiostansiyalari va h.k.) tashkil etiladi yoki bu jarayonga jalb etiladi.

Misol uchun “Ozodlik” radiosi haqida internetda vikipediyada keltirilgan ma’lumotlarga ko‘ra radio dastlab “Ozod Yevropa/”Ozodlik” radiosi nomi bilan sotsialistik davlatlarga qarshi kurash uchun AQSH Davlat departamenti va Markaziy razvedka boshqarmasi tomonidan tashkil etilgan ko‘p sonli tuzilmalardan biri bo‘lgan. 1951- yilda tashkilot siyosiy maslahatchisi O. Djekson radiostansiya xodimlariga qarata ***“Bu (radio) psixologik urush xizmati. Bizning tashkilot biz eshittirish olib borayotgan mamlakatlarda ichki tartibsizliklarni keltirib chiqarish uchun tashkil qilingan”*** degan edi.

Radiostansiya dastlabki yillarda Markaziy razvedka boshqarmasi, 1972 -yildan esa AQSH Kongressi tomonidan moliyalashtiriladi. 1953 -yilda radio o‘zbek tilida, 1960 -yildan qoraqalpoq tilida ham eshittirish berib kelmoqda. *Yuqoridagilar radioning uzoq yillik yillik axborot urushi olib borish tajribasiga ega ekanligini ko‘rsatadi.*

Ma’lumotlarga ko‘ra, **AQSHning Smit-Mund qonuniga muvofiq “Ozodlik” radiosiga amerika fuqarolari uchun eshittirishlar olib borish taqiqlangan.** Mutaxassislar buni AQSH hukumatining mamlakat fuqarolarini o‘zining tashviqotlaridan asrash uchun qilingan, deb baholashadi.

Faoliyatining salbiy jihatlarini hisobga olib bir qator davlatlarda, jumladan Belorussiya, Eron, Tojikiston, Turkmaniston davlatlarida bu radiostansiyaning eshittirishlari taqiqlangan. Bunday taqiqqa qaramasdan radio o‘z dasturlari,

eshittirishilarini turli yo‘llar, xususan, internet orqali bu mintqalarga yetkazishga harakat qilmoqda.

Sovuq urush tugagan bo‘lsada, bu OAVlar faoliyati tugatilmadi, balki ularning tashkilotchilari, moliyalashtirib turgan davlatlar, xizmatlarning boshqa geosiyosiy maqsadlariga yo‘naltirildi. Ular bugungi kunda ma’lum bir davlatlarga ta’sir qilish uchun bir taraflama, noxolis axborot tarqatishda, o‘z usullarini takomillashtirishda davom etmoqda.

Hozirda Rossiya Federatsiyasi va ayrim G‘arb davlatlari o‘rtasida “sovuq urush” davridagidan qolishmaydigan darajada gibrid urushning tarkibiy qismi sifatida axborot urushi ketmoqda. Tahlillar shuni ko‘rsatadiki, yaqin va uzoq davlatlarda sodir etilgan davlat to‘ntarishlari (“rangli inqiloblar”, “arab bahori”) bu eng avvalo manfaatdor kuchlar tomonidan maqsadga yo‘naltirilgan tarzda aholiga nisbatan amalga oshirilgan axborot ta’sirining oqibatidir.

Respublikamizning geosiyosiy, geojug‘rofiy mavqei yaqin va uzoq kelajakda mamlakatimizga nisbatan axborot urushi susaytirilmaydi, aksincha faollashadi, degan xulosa chiqarishga olib kelmoqda. Mamlakatimiz muhim siyosiy tadbir - prezidentlikka saylov arafasida turibdi. Bu jarayonda ayrim kuchlar tomonidan axborot xuruji kuchaytiriladi, chunki saylov jarayoni vaziyatni beqarorlashtirish uchun, aholini turli guruhlarga bo‘lib tashlab, o‘ziga xos “boshqariladigan tartibsizlik” tashkil qilish uchun qulay fursat hisoblanadi. Bashoratchilikka da’vo qilish emas, bu biroq shuni aytish mumkinki, saylov natijalari bo‘yicha turli shubha, mish-mishlarni tarqatish, saylov jarayonining qonuniy, demokratik tarzda o‘tganligini savol ostiga olish ko‘payadi. Basharti shunday bo‘lsa bu haqiqiy xalq tanlovi amalga oshganidan, axborot xuruji tashkilotchilari xohlagan narsa ro‘y bermaganidan dalolat beradi. Yaqin tarixda buni ko‘p guvohi bo‘lganmiz.

Axborot xurujlari ta’siriga eng ko‘p beriladigan aholi qatlami bu yoshlardir. Afsuski, axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining jadal sur’atlar bilan rivojlanishi axborot tahdidlarining ham kuchayishiga olib kelmoqda. Internet

vositasida ishlaydigan dasturlar, ijtimoiy tarmoqlar orqali juda katta oqimda ma’lumotlar almashishi ro‘y bermoqda. Ular asosan qiziqarli voqealar, gap-so‘zlar, shou-biznes, sport xabarlari, yangiliklardan iborat. Biroq hech kim tashqi kuchlar tomonidan ijtimoiy tarmoqlar, messenjerlardan o‘z maqsadi yo‘lida foydalanmaydi, deb kafolat bera olmaydi. Misol uchun, Telegram messendjerida ba’zi bir guruhlarning ishtirokchilari soni 50 000 dan oshadi. Shunday guruhlar borki, unda asosan fahsh fotorasmlar, video lavhalar joylashtirilmoqda. Bu ma’naviyati, madaniyatida qusr bo‘lgan shasxlarni o‘ziga jalb qilish uchundir. Aynan shunday toifa kishilar o‘zlariga javob berisha olmaydi. Keyinchalik bunday kanallarda siyosiy mavzuga taalluqli ma’lumotlar tarqatilishi va guruh a’zolarining fikrini o‘zgartirishga, ma’lum bir yo‘nalishga solishga harakat qilinishi mumkin.

Respublikamizning birinchi prezidenti muhtaram Islom Karimov “...bugungi zamonda mafkura poligonlari yadro poligonlaridan ham ko‘proq kuchga ega” ekanligini ta’kidlagan edi. Mafkura poligonlarida kuchlar nisbati esa axborot, axborot xuruji vositasida hal etilmoqda.

Mamlakatimizga nisbatan qilinayotgan axborot xurujlariga qarshi kurashda ba’zan “It huradi, karvon o‘tadi” qabilida ishlash o‘rinlidek ko‘rinadi. Biroq, fikrimcha axborot xurujlari kimlar, qaysi tuzilmalar tomonidan, nima maqsadda tashkil qilinayotganligi ma’lum bo‘lganda, ularga qarshi kurashda eng yaxshi himoya hujum ekanligidan kelib chiqishimiz kerak.

Axborot xurujlariga qarshi kurashda kurashning tizimli bo‘lishligi, uning zarur huquqiy bazasi shakllantirilganligi o‘ta muhim. Shu bois, axborot xavfsizligini ta’minlashga qaratilgan alohida qonun hujjati qabul qilish masalasi ko‘rib chiqilishi kerak.

Shu bilan birga, bunday xurujlarga qarshi kurashda quyidagilar muhim:

1. Axborot makonini mamlakatimizda amalga oshirilayotgan islohotlar, o‘zgarishlar, aholining qiziqishi yuqori bo‘lgan masalalar haqidagi obyektiv va pozitiv axborot bilan doimiy ravishda to‘ldirib borish.

2. Fuqarolarimizda internetdan foydalanish madaniyatini shakllantirishga qaratilgan kompleks choralar ko‘rilishi kerak. Xususan yoshlarimizni tafakkur qilishga, har qanday axborotni tahlil qilib so‘ng xulosa chiqarishga o‘rgatishimiz zarur.

3. Mamlakatimiz, davlat apparati, rahbarlar haqida noto‘g‘ri ma’lumotlar, tuhmat, uydirmalar, buzilgan axborot tarqatuvchi har qanday axborot vositalari faoliyatiga qonun doirasida chek qo‘yish.

4. Aholiga chet ellarda turib mamlakatimiz to‘g‘risida noto‘g‘ri, bir taraflama axborot tarqatuvchi axborot vositalari, shaxslarning asl qiyofasini ochib beruvchi axborotni yetkazish.

5. Milliy g‘oya, mafkura, ma’naviyat tushunchalari, shu jumladan fuqarolarimizning vatanparvarligi axborot xurujlariga qarshi muhim omillardir. Bu yo‘nalishda amalga oshirayotgan ishlarimizni izchillik bilan davom ettirish

6. “Beshinchi kolonna”[94]ni aniqlash va ularga nisbatan tegishli choralarni ko‘rish tizimli tarzda davom ettirilishi kerak. Chunki aynan “beshinchi kolonna” tashqi kuchlarning buzg‘unchi g‘oya, axborotlarini tarqatish vositachi vazifasini bajaradi.

Bir so‘z bilan aytganda, biz axborot xurujlariga qarshi yangicha fikrlashimiz, ishlashimiz darkor. Bunda o‘z xalqi uchun yonib yashagan muhtaram Birinchi Prezidentimiz I.Karimovning quyidagi so‘zlarini yodda tutishimiz kerak: “Hammamizga ayon bo‘lishi kerakki, “axborot asri” deb nom olgan XXI asrda hech qaysi davlat yoki jamiyat o‘zini temir devor bilan o‘rab yashay olmaydi. Ayni paytda, ahvol shunday ekan, deb qo‘l qovushtirib o‘tirish ham to‘g‘ri kelmaydi, bunday tahdidlarga javoban, biz ham, sodda bo‘lmasdan, zarur chora-tadbirlarni ko‘rishimiz kerak”.

Axborot globallashuvi va yoshlar ma’naviyati, har qanday axborot oqimining yoshlar ma’naviyatiga ta’siri xususida so‘z yuritganimizda, avvalo, bu masala zamirida jamiyatimizning, davlatimizning milliy xavfsizligi yotganini

[94] Beshinchi kolonna - o'zga davlat manfaatlaridan kelib chiqadigan vazifani bajaradigan va yot siyosiy maqsadlarga erishish uchun vosita sifatida foydalaniladigan odamlardir.

nazarda tutishimiz lozim. Zero, bu mavzuda so‘z yuritar ekanmiz, avvalo, ikki masala mavzuning dolzarb nuqtasiga aylanadi: birinchisi axborot oqimi-mafkuraviy tahdid; ikkinchisi - yoshlar ma’naviyati, ya’ni turli xildagi axborotlarga nisbatan yoshlarimizda shakllangan immunitet masalalaridir. Gap shundaki, axborot oqimi o‘z mohiyatiga ko‘ra ma’lum bir maqsadga yo‘naltirilgan bo‘ladi. Uning qanchalik yoshlarimizga ta’sir qilishi uning oldiga qo‘yilgan maqsad sari puxta yo‘naltirilganligiga bog‘liq. Tabiiyki, axborot oqimining salbiy ta’siri esa ularda shakllangan mafkuraviy himoya tizimining mukammalligi omiliga bog‘liq. O‘tish davrida axborot mafkuraviy idrok etish bilan bog‘liq vaziyatning murakkabligi, ya’ni davlat, jamiyat va shaxsda mafkuraviy raqobat borasida yetarlicha demokratik tajriba yo‘qligida hamdir.

Ommaviy axborot vositalari tinglovchilarining ko‘pchiligi siyosiy mavzudagi har qanday axborotni rasmiy axborot sifatida qabul qiladi. Axborotlar xarakteri va tartibi siyosiy osoyishtalik va barqarorlikning o‘ziga xos barometri bo‘lib xizmat qiladi. Agar fikrlar xilma-xilligi holati namoyon bo‘lsa, beqarorlik ko‘rsatkichi, siyosiy munosabatlar tizimida muammoli vaziyat yetilib kelayotganining o‘ziga xos alomati sifatida talqin qilinadi. Ikkinchi masalada avvalo, yoshlarimizning mafkuraviy immuniteti bugungi kunda qanday shakllangan degan savol paydo bo‘ladi. Masalani inson omili nuqtayi nazaridan o‘rganadigan bo‘lsak, mafkuraviy immunitet - har qanday axborot ta’siriga tushib qolmaslik, avvalo, o‘sha inson ongu-tafakkuri, idroki nechog‘lik o‘tkirligiga, chuqur mushohada qilish qobiliyatiga bog‘liq.

To‘g‘ri, avvalo hammada ham bunday qobiliyatlar birdek rivojlangan emas. Ammo, bu qobiliyatlarni shakllantirish, idrok ko‘nikmalarini hosil qilish, inson tug‘ilganidan to shaxs sifatida shakllanguniga qadar davom etadi. Xususan, bunda ma’lum bir yoshning ko‘p kitob o‘qishi, o‘z mamlakati tarixini o‘rganishi, urf-odatlarga nisbatan hurmat ruhida tarbiya topishi, bir so‘z bilan aytganda, unda milliy e’tiqod - milliy faxr shakllanishi muhim o‘rin tutadi. O‘z millati qadriyatlarini qadrlagan, o‘z tarixini bilgan, Vatanga e’tiqodi shakllangan

yoshlarning axborot oqimlarining ta’siriga tushib qolish ehtimoli kam. CHunki bunday yoshlarda o‘ziga xos psixologiya va masalaga o‘ziga xos yondashuv paydo bo‘lgan bo‘ladi. U har qanday axborot zamirida ma’lum bir maqsadni o‘rgana boshlaydi.

Sobiq ittifoq davrida chetdan kirib kelayotgan axborot oqimi qattiq nazorat qilingan. O‘z navbatida, u davrning texnik imkoniyatlari ham shunga yarasha edi. Mustaqillikka erishganimizdan so‘ng, axborot oqimiga keng yo‘l ochildi. Turli mazmundagi axborotlarning kirib kelishi keng avj oldi. Tabiiyki, hali axborotga "och bo‘lgan" aholi kirib kelayotgan axborotni saralamay turib, "iste’mol" qila boshlaydi. Ular hali yaxshi va yomon, kerakli va keraksiz axborotning farqiga bormasdilar, bir so‘z bilan aytganda, aholida xolis axborot oqimidan noxolisini ajratib olish uchun idrok shakllanib ulgurmagan edi. Shuning asorati hozirgi kunda, ayniqsa, sezilmoqda. Bu ba’zan yoshlarimizda har qanday axborotni mutloq haqiqat sifatida qabul qilinishini keltirib chiqarmoqda.

Axborot oqimining globallashuvi sharoitida internetning ta’siri haqida gap borganida quyidagilarga e’tiborni qaratish lozim: diniy, terroristik, ekstremistik, millatchilik, irqchilik ko‘rinishidagi yot, buzg‘unchi g‘oyalarning kirib kelishiga imkon yaratadi; G‘arb yashash tarziga xos, lekin o‘zbek mentalitetiga zid g‘oyalar, qarashlarning yoshlarga ta’siri (kiyinish, chekish, pirsing, tatuirovkalar va hokazo) keskin kuchayishiga olib keladi; hayosiz axborotlarning yoshlar tarbiyasiga ta’siri ro‘y berishi mumkin;  tekshirilmagan axborotlar (bo‘htonlar) ning keng avj olishi va sh.k. Internetning ulkan imkoniyatlari, unda axborot oqimining tezkorligi, auditoriyaning cheklanmaganligi, o‘z maqsadlarini terroristik yo‘l bilan amalga oshirishni odat qilib olgan - yovuz kuchlarning manfaatlariga ham xizmat qiladi. Terroristlar internetning cheksiz imkoniyatlaridan quyidagi maqsadlarda foydalanishadi: jamoatchilik ongiga o‘zlarining turli tahdidlari bilan ta’sir ko‘rsatishadi; jozibali, dabdabali chaqiriqlari bilan aholini mavjud siyosiy tizimga qarshi qo‘yshga intilishadi; xalqaro maydonda o‘zlariga hamfikrlar topishadi, bir-biri bilan bog‘lanishadi va sh.k. .

Vayronkor ruhdagi kuchlar terroristik saytlar asosan uchta auditoriyaga yo‘naltirilgan: avvalo, ilgaridan mavjud va potensial tarafkashlar; xalqaro jamoatchilik fikri; muayyan mamlakat jamoatchiligi. Zamonaviy terroristik guruhlar Internetdan asosan quyidagi sakkiz usul orqali foydalanadilar: psixologik urush, reklama va targ‘ibot, ma’lumotlar to‘plash, vositalar to‘plash, qo‘lga tushirish va safarbar etish, tizimlar tashkil etish, axborot  ta’minoti, rejalashtirish va koordinatsiya.

Aholini (jamiyatimizni) kiberterrorizm va internetdagi terroristik harakatlardan himoya qilish bilan birga, bir qator antiterroristik harakatlar majmuini ishlab chiqish talab etilmoqda. Internetdagi faoliyatning ijobiy tomonlari quyidagilar bo‘lishi mumkin: dunyoqarashning kengayishi; ob’ektiv va negativ axborotlarni qabul qilib, ularni tahlil qilish imkoniyati (bunda yosh yigit yo qizning axborotga "to‘q bo‘lishi" va ularni saralay olish qobiliyati muhim ahamiyat kasb etadi. Agar unda axborotga bo‘lgan "did" bo‘lmasa, u axborot oqimida "cho‘kib" ketishi mumkin ya’ni, ta’siriga berilib ketishi); masofaviy o‘qishlarda ishtirok etish imkoniyati; axborotlarni tanlash imkoniyati borligi.

Bugungi yoshlarning aksariyati asosiy axborot manbayi sifatida internetga murojaat qilishadi. Lekin ularda axborot immuniteti shakllanmagan mish-mishlar dunyosi bo‘lmish "Internet" orqali ma’naviyatga salbiy ta’sir vujudga kelishi mumkin. Nega ta’sir qiladi? Balki yoshlar ma’naviyatining yetarli darajada shakllanmaganligi emasmikan? Bugungi kunda yoshlarimiz - turli xil G‘arb seriallari ta’sirida, milliy qahramonlarimiz jasoratidan bexabar o‘sayotganligi sababli ma’naviyatga qaytadan chuqur e’tibor qaratmas ekanmiz, ularning zehni o‘tkir, dunyo bilimlarini egallagan bo‘lishlariga qaramasdan, Vatan manfaati yo‘lida xizmat qilishlariga, begona g‘oyalarga berilmasligiga kafolat ham berolmaymiz. Ularni, eng avvalo, Vatanga e’tiqodni, urf-odat va qadriyatimizga sadoqatli qilib tarbiyalasakgina, istalgan buzg‘unchi axborotlarga nisbatan o‘z axborot immunitetlari shakllanadi.

Axborot qurollari sifatida qaraladigan vositalar: axborot massivlarini yo‘q qilish, buzish va to‘g‘rilash; himoyalash tizimini aylanib o‘tish; qonuniy foydalanuvchilar imkoniyatlarini cheklash; kompyuter tizimining texnik vositalari ishlashini buzib tashlash; kompyuter viruslari; mantiqiy bombalar; test dasturlarini ishdan chiqaruvchi vositalar axborot ayriboshlashni yo‘q qiluvchi vositalar; har xil turdagi xatoliklar.

Axborot qurolining universalligi, yashirinligi, dasturiy apparat amalga oshirilishi shakllarning ko‘p variantligi, ta’sirlarning radikalligi, vaqt va joy tanlash imkonining etarliligi va nihoyat tejamliligi, uning juda xavfsizligini ko‘rsatadi: u osongina himoya tizimiga yashirinishi mumkin, urush e’lon qilmasdan anonim shaklda hujum harakatlarini olib borishi mumkin.

Hozirgi davrda ishlab chiqarish va boshqarish, mudofaa va aloqa, transport va energetika, moliya va fan, ta’lim, OAV - barchasi axborot almashuvi jadalligiga, haqqoniyligiga, to‘liqligi va tezligiga bog‘liq. Shuning uchun jamiyatning axborot infrastrukturasi - axborot qurolining nishonidir.

Rangli inqiloblar davrida axborot huruji quyidagicha amalga oshiriladi:

• Rangli inqilob - qonuniy hukumatlarni noqonuniy yo‘llar bilan ag‘darib tashlash demakdir ( Serbiya, Gruziya, Ukraina, Qirg‘iziston).

• Rangli inqiloblar rivojlangan davlatlarning kuchli axborot bosimi asosida amalga oshiriladi.

• Rangli inqiloblarni amalga oshirishda zamonaviy va qimmatbaho elektron axborot vositalaridan, moliyaviy homiylar imkoniyatlaridan keng foydalaniladi.

Axborot xurujlariga qarshi turish uchun yoshlar qanday ko‘nikmalarga ega bo‘lishlari, o‘z faoliyatlarida nimalarga e’tibor berishlari lozim:

• loqayd bo‘lmasligi, ogoh bo‘lishi;

• o‘z qat’iy pozisiyasiga ega bo‘lish, mas’uliyatli bo‘lishi;

• atrofda bo‘layotgan voqealarga munosabat bildira olishi;

• hozirjavoblik, o‘z mustaqil fikrga ega bo‘lishi.

Kiberterrorizm turlari

• virus tarqatish orqali ma’lumotlar bazasiga putur etkazish;

• internetda noqonuniy boylik orttirish;

• turli xil kiberjinoyatlar;

• turli bo‘hton va uydirmalar tarqatish orqali biror mamlakatni, tashkilotni yoki shaxsni obro‘sizlantirish.

Axborot xurujlarining turlari:

• yolg‘on axborot tarqatish orqali barqarorlikni izdan chiqarish;

• ijtimoiy ongni manipulyasiya qilish;

• milliy-ma’naviy qadriyatlarni emirib tashlash;

• yetti yot begona ma’naviy qadriyatlarni singdirish;

• xalqning tarixiy xotirasini buzish va o‘zgartirish;

• kiberterrorizm.

Axborot xurujning asosiy qismlari:

1. Psixologik operatsiyalar - axborotdan fuqarolarga ta’sir etishda foydalanish;

2. Elektron huruj - aniq ma’lumotlarni olish imkonini bermaydigan vosita;

3. Dezinformatsiya - dushmanga soxta axborot berish;

4. Fizik buzilish - axborot hurujining qismi sifatida qaralishi mumkin, agarda axborot tizim elementlariga ta’sir etish ko‘zda tutilgan bo‘lsa;

5. Ochiq axborot xurujlar - axborotni ko‘zga ko‘rinmaydigan o‘zgartirishlarsiz buzish.

Axborot hurujlarining maqsadlari o‘z axborot funksiyalari va resurslarini himoyalagan holda axborot muhitini nazoratga olish.

**Axborot sohasini isloh etish va axborot xurujlarini oldini olish**

Insoniyat taraqqiyotida XX asrning ikkinchi yarmi va XXI asr boshlarida kechayotgan jarayonlar axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining jadal sur’atlarda rivojlanishi bilan belgilanadi. Globallashuv, shu jumladan, axborotlashuv ham insoniyat

taraqqiyotining yangi darajasi ekanligi, u individ va jamiyat hayoti faoliyatining barcha jabhalariga mislsiz ta’sir ko‘rsatishi oddiy haqiqatga aylanmoqda.

Siyosiy sohada kuchga qaraganda axborot omili tobora sezilarli ahamiyat kasb etib bormoqda. Mamlakatlarning tashqi siyosatda erishayotgan muvaffaqiyat nafaqat harbiy qudrat va iqtisodiy salohiyat bilan, balki jahon miqyosida kechayotgan axborot va madaniy sohalar ustidan nazorat o‘rnatishga qaratilgan ommaviy diplomatiya vazifalarini ta’minlash bilan belgilanib beriladi.

O‘zbekiston Birinchi Prezidenti I.Karimov bu borada: «Yurtimizga qarshi qaratilgan informatsion xurujlarga zarba berish, biz tanlagan ezgu maqsad va muddaolarni ko‘rolmaydigan chetdagi va o‘zimizdan chiqqan ayrim tili burro shovvozlarni, turli niqoblar ostida o‘zini hammadan dono, bizga eng yaqin yordamchi va maslahatgo‘y qilib ko‘rsatadigan, hatto milliy an’analarimiz va hayot tarzimizni o‘zimizdan ham yaxshiroq bilishni da’vo qiladigan kimsalarning soxta urinishlarini fosh etish ham xalqimiz manfaatlarini himoya qilishning yana bir amaliy namoyonidir», degan fikrni bildiradi.

Zamonaviy ilmiy-texnikaviy inqilob ijtimoiy hayotning moddiy asoslarini keskin o‘zgartirib yubordi. Bugungi kunda xalq farovonligini hudud yoki tabiiy boyliklar emas, balki ma’naviy, aqliy va axborot salohiyati belgilab bermoqda.

Yangi va yuksak texnologiyalarning ijtimoiy hayotga kirib kelishi natijasida "axborotlashgan jamiyat" tushunchasi muomalaga kirdi. U axborotlarning eng yangi, ijobiy elektron vositalar yordamida tayyorlash, qayta ishlash, saqlash va foydalanishning kopleks industriyasiga asoslanadi.

“**Axborot**” (informatsiya) tushunchasi keng ko‘lamli falsafiy-siyosiy kategoriyadir. Xorijiy so‘zlar lug‘atida: «Informatsiya – (lot.) xabardor bo‘lish; biror bir holat yoki kimningdir faoliyati haqida ma’lum qiluvchi ma’lumot» deb ta’rif beriladi[95]. Axborot deganda ma’lum odamlarning boshqa odamlarga xabar, ma’lumot etkazishi, uni almashish jarayoni tushunilgan. Taraqqiyot davomida axborot tushunchasining mazmuni o‘zgarib bordi. Axborotni tushunish va uning

[95] Словарь иностранных слов / гл.ред. Ф.Н.Петров. – М.: ОГИЗ Гос. Изд-во иностранных и национальных словарей, 1941. – С. 261

xususiyatlarini aniqlashga ilmiy yondoshish ehtiyoji tug‘ildi. XX asrning ikkinchi yarmida esa, axborot texnologiyalarining taraqqiy topishi, yangi axborot uzatish vositalarining yuzaga kelishi bilan axborotning yangi qirralari paydo bo‘ldi. Xozirgi kunda axborot qaysi sohada foydalanilayotganiga qarab o‘ziga xos ma’no kasb eta boshladi.

Rossiya Federatsiyasining «Axborot, axborotlashtirish va axborotni himoyalash haqida» gi qonunda «Informatsiya – taqdim qilingan shaklidan qat’iy nazar shaxslar, predmetlar, faktlar, voqealar, holatlar va jarayonlar haqidagi ma’lumotlar» deb ta’rif beriladi. Axborotning umumiy belgilari quyidagicha izohlash mumkin, ya’ni: mavhumlik, noaniqlikni kamaytirish; oldin ma’lum bo‘lmagan ma’lumotlarni yetkazish; ma’lum vaqt oralig‘ida yuz bergan voqea yoki hodisalarni, ularga doir dalillar hamda faktlarni aks ettirish; manfaatlarni ifodalash usuli sifatida qaralayotgani xavfsizlikni ta’minlashda axborot xavfsizligini tadqiq etish ehtiyojini orttiradi.

Ko‘p yillar davomida axborot xavfsizligi deganda istalgan axborot "tashuvchi"dagi axborotning u yoki ma’lumotlarini ma’lum manfaatlardan kelib chiqib yo‘qotish, buzish, ruxsatsiz kirish darajasini o‘zgartirishga qaratilgan tasodifiy yoki atayin qilingan harakatlar tushunib kelindi. Endilikda esa, axborot xavfsizligi birmuncha kengroq ma’no kasb etadi. Ayniqsa, xalqaro munosabatlarda subyektlar o‘zaro muomilaga kirishishidan maqsad va muddaolarini namoyon etishda, manfaatlarini himoya qilishda axborot imkoniyatlaridan keng foydalanishi xavfsizlik masalasini kun tartibiga qo‘yadi.

Bugungi kunda "Kim informatsiyaga ega bo‘lsa, u dunyoni boshqaradi" degan qoida hukmron bo‘lib qoldi. Darhaqiqat, jamiyatimizning har bir sohasida axborot xavfsizlikni ta’minlash juda mushkullashib bormoqda. Davlat va jamiyatning axborot xavfsizligi deb, barcha axborot tizimlarining himoyalanganlik darajasiga aytiladi. Axborot xavfsizlik xuddi shunday tahdidlarning oldini olish va neytralizatsiya qilishga ko‘mak beradi.

**Axborot xavfsizligi** - axborot resurslar va kanallarning himoyalanganlik darajasi hamda ma’lumotlar manbasiga yo‘l topish holatidir. Axborot xavfsizligi orqali "so‘z erkinligi" niqobi ostida jamiyatimizning siyosat, iqtisod, madaniyat, ta’lim, ma’naviy qadriyatlar va hokazo sohalariga chetdan yot g‘oyalar, axborot oqimlarining kirib kelishi sababli, davlat siyosati va manfaatiga hamda suverentitetiga putur yetkazishning oldini olishni tushunish mumkin. Axborot xavfsizligi nafaqat davlatning axborot resurslarini, balki fuqarolarning huquqlari va jamiyatning barcha strukturalarini axborot sohada himoyalaydi. O‘zbekiston Respublikasining axborot xavfsizligi degani esa shaxs, jamiyat va davlatning o‘zaro muvozanatlashgan umummilliy manfaatlari xavfsizligini himoyalanishidir.

Rossiya Federatsiyasining Axborot xavfsizligi doktrinasida «Axborot xavfsizligi» deganda Rossiya Federatsiyasi milliy manfaatlarining shaxs, jamiyat va davlatning muvozanatlangan manfaatlari majmuini belgilab beruvchi axborot muhitida himoyalanganlik darajasi tushuniladi[96].

**Axborot xavfsizligi** – shaxs, jamiyat va davlat hayotiy muhim milliy manfaatlarining birinchidan, axborotning to‘liqsiz, kechikkan va ishonchsizligi yoki salbiy axborot ta’sirida, ikkinchidan, axborot texnologiyalarining salbiy faoliyati, uchinchidan, axborotning ruxsatsiz tarqatilishi natijasida yetkazilishi mumkin bo‘lgan zarar ko‘lamini minimal darajaga tushirish orqali himoyalanganlik darajasidir. Shunday qilib, informatsiyaviy munosabatlarning shakllanmaganligi, sifatsiz informatsiyani qo‘llash va h.k. natijasida zarar yetkazilsa, u holda bu kimningdir huquq va manfaatlari buzilganligi, informatsion xavfsizlikning susayganligidan dalolat beradi.

Axborot xavfsizligini bir necha guruhga bo‘lish mumkin:

Birinchi guruh: qurollarning yangi turi bo‘lmish - axborot insonlarning ruhiyati, ongiga, jamiyat va armiyaning axborot texnologik strukturasiga ta’sir ko‘rsatish kuchiga ega.

---

[96] Россия федерациясининг ахборот хавфсизлик доктринаси // 200 йил 9 сентябрь. № Пр-1895

Ikkinchi guruh: axborot texnikaviy xatarlarni jamiyat, shaxs , davlat uchun ijtimoiy yangiliklarning kirib kelishi hamda axborot texnologiyalar yordamida elektron pullar maxinatsiyasi, kompyuter bezoriligi va hokazolar.

Uchinchi guruh: insonlar hayoti, ijtimoiy, siyosiy kayfiyatlari, rejalari, siyosiy birlashma, harakat, fondlar ustidan elektron jihozlar orqali axborotlar to‘plash.

To‘rtinchi guruh: yangi axborot texnologiyalaridan siyosiy maqsadlarda foydalanish. Axborot totalitarizm (ekspansiya, kolonializm) holatlari deyarli barchaga ma’lum. Ommaviy axborot vositalarining jamiyat siyosiy jarayonlariga hokimiyatning faoliyat ko‘rsatish mexanizmi va boshqa sohalarni yoritib borish vazifalari ahamiyatlidir.

Dunyodagi globallashuv hodisasining kuchayib borishi turli mintaqalarda kishilar ongi va qalbi uchun kurash jarayonini jadallashuviga va axborot kommunikatsiya tizimlari orqali muayyan davlat va xalq tafakkuriga nisbatan axborot xurujlari kuchayishiga sabab bo‘lmoqda.

**Axborot xuruji** - muayyan kuchlar tomonidan kishilar ongi va qalbiga yot g‘oyalarni singdirish maqsadida ularni hissiyotlari, e’tiqodi va tuyg‘ulariga ta’sir etishning mafkuraviy omillaridan, shuningdek, turmush tarzi va mentalitetdagi o‘zgarishlarni amalga oshirish uchun moddiy, iqtisodiy, ma’naviy ta’sir o‘tkazishning noan’anaviy va noxolis munosabatlaridan foydalanish asosida siyosiy maqsad va muddaolarni amalga oshirish majmuasini anglatadi[97].

Har qanday axborot hurujlari axborot qurollari orqali amalga oshiriladi. Rossiyalik mutaxassis D.Lavsov fikricha, "Axborot qurollari tushunchasi ostida biror xalq, millatning mentaliteti, madaniyati, ma’naviyati, din va davlatning axborot texnologik, harbiy infrastrukturasiga destruktiv tarzda salbiy ta’sir ko‘rsatadigan maxsus dezinformatsion texnologik vositalarning muayyan tizimi yotadi". AQSH armiya ustavida: «Informatsion urush – milliy strategiya manfaatlari yo‘lida axborot ustunligiga erishishga qaratilgan hamda bir vaqtning

[97] Тоҳиров О., Ашурова М., Фармонқулов Б.. Ахборот хавфсизлигини таъминлашда миллий ғоянинг роли. // ҳттп://www.иқбол.уз/сги-бин/маин.сги?лан=у&раз=0&ном=96&ид=1287

o‘zida o‘z axboroti va axborot tizimlarini himoyalagan holda raqib axboroti va axborot tizimlariga ta’sir ko‘rsatish yo‘llari orqali amalga oshiriladigan harakat», deb ta’rif beriladi. «Axborot urushi» atamasi birinchi marotaba AQSH harbiy doiralarida 1991-yilda qo‘llanila boshlandi. Mazkur masala bo‘yicha dastlabki rasmiy hujjat AQSH mudofaa vazirining 1992 -yil 21- dekabrdagi «Axborot urushi» nomli direktivasini keltirish mumkin[98]. Biroq 1948-yil 18 -avgust kuni AQSH Milliy xavfsizlik kengashining «Rossiyaga qarshi urushda AQSH ning maqsadlari» deb atalgan 20/1 raqamli direktivani qabul qilgan edi[99]. Mazkur sana AQSH ning SSSR ga nisbatan axborot urushi boshlangan sana hisoblanadi.

Xalqaro maydonda kechayotgan mafkuraviy kurashlarni tahlil etib aytish mumkinki, axborot qurollarini qo‘llash strategiyasi faqat hujumkor tabiatga ega. Boz ustiga, kurashning qo‘qqisdan, ogohlantirishsiz boshlanishi va ko‘pincha yashirin tarzda davom etishi har soniya hushyor bo‘lishga undaydi. Masalaning ya’na bir chigal tomoni shuki ummon suvini to‘g‘on bilan to‘sib bo‘lmagani kabi dunyo miqyosida tarqatilgan axborot oqimini ham cheklovlar bilan to‘xtatishning iloji yo‘q.

Axborot hurujlarining eng yovuz va taxlikali shakli kishilar ongiga g‘oyaviy va mafkuraviy ta’sir o‘tkazishdir. Shuning uchun ham yurtboshimiz I.A.Karimov "Mafkuraviy poligonlar yadro poligonlaridan qudratlidir" -degan fikrni o‘rtaga tashlagan edi.

O‘zbekistonda jamiyatimizga yot bo‘lgan g‘oyalarning kirib kelishiga qarshi mukammal tizimli kurash olib borish maqsadida, axborot kommunikatsiya tizimlarini takomillashtirish hamda jahon ommaviy axborot vositalarini, internet tizimini nazorat qilish bo‘yicha muayyan ishlar amalga oshirilmoqda.

Ma’lumki, har bir axborot tizimiga (jumladan, insonga ham) o‘zaro bog‘liq bo‘lgan uch masala – obyektiv borliqni ifoda etuvchi axborot resursini shakllantirish, ushbu axborot resursini zararli bo‘lgan ichki va tashqi tajovuzlardan

---

[98] Гримак Л. Информациология гипноза // Прикладная психология и психоанализ. – 2000. - №2.- С.5-14

[99] Егоров А. это должен знать каждый. Негативное информационно-психологическое воздействие / // Журнал прикладной психологии. – 2002. - № 3. – С.52-55.

himoyalash, tashqi muhit bilan o‘zaro foydali va xavfsiz axborot almashinuvini tashkillashtirish muhim ahamiyat kasb etadi.

Shu bois, axborot xavfsizligini ta’minlashda uning manbaalarini aniqlash, baholash va bashorat qilish, bu borada davlat siyosatini ishlab chiqish, davlat hokimiyati organlari va axborot xavfsizligini ta’minlash boshqarmalari faoliyatini muvofiqlashtirish mamlakat milliy manfaatlarining axborot sohasidagi milliy manfaatlarining kafolatli ta’minlanishida muhim ahamiyat kasb etadi.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Axborotlashgan jamiyat globallashuvning muhim xususiyati.
2. Axborotda turli xil g‘oya va mafkuralarning tarqatilishi.
3. Axborotlarning soxta va haqiqiy ko‘rinishlari.
4. Axborot bosimi va elektron axborot.

## 19-mavzu: Globallashuv va korrupsiya, jinoyatchilik.

**Reja:**

1. **Korrupsiya tushunchasi ma'no-mazmuni.**
2. **Korrupsiya va jinoyatchilikning o'zaro bog'liqligi.**
3. **Korrupsiyaga qarshi kurash. Korrupsiyani oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**
4. **Jinoyatchilik, uning ko'rinishlari va oldini olish zarurligi.**

**Korrupsiya tushunchasi ma'no-mazmuni**

Yer yuzida davlat va jamiyat paydo bo'lganidan buyon odamzot poraxo'rlik va korruptsiyani taraqqiyot va farovonlikning kushandasi, jamiyatda adolat, tenglik, sog'lom raqobat va halollik tamoyillari ustun bo'lishiga to'sqinlik qiladigan ijtimoiy illatlardan biri, deb baholab kelgan va unga qarshi kurashib yashagan. **Korrupsiya** (lot. – aynish, poraga sotilish) – mansabdor shaxsning o'z mansabi bo'yicha berilgan huquqlarni shaxsiy boyish maqsadlarida bevosita suiste'mol qilishidan iborat amaliyot. Mansabdor shaxslarni sotib olish, ularning poraga sotilishi ham korrupsiya deyiladi[100].

Davlat va jamiyatning rivojiga, xalqning adolatga bo'lgan ishonchiga jiddiy putur yetkazadigan xavf – korrupsiya xavfining oldini olish va unga qarshi kurashish borasidagi ishlar Respublikamizda izchillik bilan amalga oshirilmoqda.

Ushbu masalada, muhtaram Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyevning Konstitutsiyamiz qabul qilinganining 26 yilligiga bag'ishlangan tantanali marosimdagi ma'ruzasida ta'kidlanganidek, "**Korrupsiyaga qarshi kurashda huquqni muhofaza qiluvchi idoralar qanchalik harakat qilmasin, xalqimiz bu jirkanch illatga murosasiz bo'lmas ekan, ta'sirchan jamoatchilik nazoratini o'rnatmas ekan, bu baloga qarshi samarali kurashni tashkil eta olmaymiz.**

**Bu illat bilan nafaqat huquqni muhofaza qiluvchi idoralar, balki har bir jamoa jiddiy kurashishi kerak. Shuning uchun har bir davlat idorasida**

[100] "Ёш раҳбар" Энциклопедик луғати. – Т.: Ўзбекистон миллий энциклопедияси, 2018 й. – Б 67.

**jamoatchilik tomonidan nazorat qilinadigan korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha o‘z ichki dasturlari bo‘lishi shart**”[101].

Korrupsiyaga qarshi kurashish to‘g‘risidagi qonun hujjatlarida belgilangan vazifalarga muvofiq, O‘zbekiston Respublikasi Milliy gvardiyasi tizimlari shaxsiy tarkib orasida korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar sodir etilishining oldini olish, jumladan qonunchilik, harbiy va xizmat intizomi, odob-axloq qoidalari va ichki tartibga rioya etilishini ta’minlashga qaratilgan keng qamrovli chora-tadbirlar amalga oshirilmoqda.

Tahlillar shuni ko‘rsatmoqdaki, dunyo davlatlarida jamiyat rivojiga g‘ov bo‘layotgan korrupsiya xavfiga qarshi kurashishni ta’minlashga qaratilgan bir qator xalqaro-huquqiy hujjatlar, jumladan:

– Davlat mansabdor shaxslarining xalqaro axloqiy kodeksi (Nyu-York, 1996- yil 1- dekabr);

– Korrupsiya bo‘yicha jinoiy javobgarlik konvensiyasi (Strasburg, 1999- yil 27- yanvar);

– Korrupsiya bo‘yicha fuqaroviy-huquqiy javobgarlik konvensiyasi (Strasburg, 1999- yil 4- noyabr) va mazkur Konvensiyaga qo‘shimcha protokol (Strasburg, 2003- yil 15- may);

– Birlashgan Millatlar Tashkilotining Korrupsiyaga qarshi konvensiyasi (2003- yil 31- oktyabr) va boshqalar qabul qilingan.

Birlashgan Millatlar Tashkiloti Bosh Assambleyasining 2003- yil 21- noyabrdagi rezolyutsiyasiga muvofiq, 2004- yildan boshlab 9 -dekabr “**Butunjahon korrupsiyaga qarshi kurashish kuni**” sifatida nishonlanmoqda. Ushbu kunda BMTning “Korrupsiyaga qarshi konvensiya”ni tan olgan, a’zosi hisoblangan davlatlarda turli tadbirlar va aksiyalar uyushtiriladi, plakat va varaqalar chop etiladi, shuningdek ommaviy axborot vositalarida korrupsiyaga qarshi kurashish masalasidagi axborotlar faollashadi.

---

[101] Президентимиз Шавкат Мирзиёевнинг Конституциямиз қабул қилинганининг 26 йиллигига бағишланган тантанали маросимдаги маърузаси.

BMT va Xalqaro valyuta jamg'armasining ma'lumotlariga ko'ra, dunyoda har yili 1 trillion dollar atrofidagi mablag' pora sifatida sarf etiladi, jahon iqtisodiyoti korruptsiya tufayli 2,6 trillion dollargacha zarar ko'radi. Bu jahon yalpi mahsulotining 5 foizi deganidir.

O'zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning "Yangi O'zbekiston strategiyasi" nomli asarining 7- bo'limi "O'zbekiston va umumbashariy muammolar" deb nomlangan va unda "Adolatli va yetuk, komil jamiyatni faqatgina komil insonlarni tarbiyalash orqali qurish mumkin.

Insoniyat, jumladan, bizning buyuk ajdodlarimiz ham, qadim zamonlardan beri poraxurlik va korruptsiyadan xoli davlat va jamiyat qurish orzusi bilan yashab kelganlar."[102]

Xalqaro-huquqiy hujjatlar va milliy qonunchilik asosida, mamlakatimizda korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida tashkiliy-huquqiy mexanizmlar yaratildi.

***Birinchidan,*** O'zbekistonning 2008- yili BMTning Korrupsiyaga qarshi konvensiyasiga, 2010 -yili Iqtisodiy hamkorlik va taraqqiyot tashkiloti doirasida qabul qilingan korrupsiyaga qarshi kurash bo'yicha Istanbul harakat rejasiga qo'shilishi – korrupsiyaga qarshi kurashning huquqiy asoslarini yaratishda muhim qadam bo'ldi.

Dastavval korrupsiyaning oldini olish bilan bog'liq qonunchilik bazasini mustahkamlashga qaratilgan Byudjet kodeksi, "Huquqbuzarliklar profilaktikasi to'g'risida", "Ijtimoiy sheriklik to'g'risida", "Davlat hokimiyati va boshqaruvi organlari faoliyatining ochiqligi to'g'risida", "Tezkor-qidiruv faoliyati to'g'risida", "Elektron hukumat to'g'risida" va "Parlament nazorati to'g'risida"gi qonunlar qabul qilindi.

***Ikkinchidan,*** korrupsiyaga qarshi samarali kurash olib borish maqsadida 2017- yil 3 -yanvarda "Korrupsiyaga qarshi kurashish to'g'risida"gi O'zbekiston Respublikasi Qonunining qabul qilinishi – davlat organlari va fuqarolik jamiyati

[102] Mirziyoyev Sh.M. Yangi O'zbekiston strategiyasi.-T.: O'zbekiston, 2021. 421-b.

institutlarining korrupsiyaga qarshi kuch va imkoniyatlarini birlashtirib, yaxlit tizimni yaratish imkonini berdi.

Mazkur qonunning 5-moddasida ko‘ra, korrupsiyaga qarshi kurashish sohasidagi davlat siyosatining **asosiy yo‘nalishlari sifatida:**

– aholining huquqiy ongi va huquqiy madaniyatini yuksaltirish, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni shakllantirish;

– davlat va jamiyat hayotining barcha sohalarida korrupsiyaning oldini olishga doir chora-tadbirlarni amalga oshirish;

– korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarni o‘z vaqtida aniqlash, ularga chek qo‘yish, ularning oqibatlarini, ularga imkon beruvchi sabablar va shart-sharoitlarni bartaraf etish, javobgarlikning muqarrarligi prinsipini ta’minlash belgilandi.

Qonunning 26-moddasiga ko‘ra, “Davlat organlarining xodimlari ularni korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar sodir etishga ko‘ndirish maqsadida biror-bir shaxs o‘zlariga murojaat etganligiga doir barcha hollar to‘g‘risida, shuningdek davlat organlarining boshqa xodimlari tomonidan sodir etilgan shunga o‘xshash huquqbuzarliklarning o‘zlariga ma’lum bo‘lib qolgan har qanday faktlari haqida o‘z rahbarini, yoxud huquqni muhofaza qiluvchi organlarni xabardor etishi shart. Ushbu majburiyatni bajarilmaganlik javobgarlikka sabab bo‘ladi”.

Qonunning 7-moddasiga ko‘ra, Bosh prokuratura, Davlat xavfsizlik xizmati, Ichki ishlar vazirligi, Adliya vazirligi va Bosh prokuraturasi huzuridagi Iqtisodiy jinoyatlarga qarshi kurashish departamenti – korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha faoliyatni bevosita amalga oshiruvchi davlat organlari etib belgilandi.

Bundan tashqari, Oliy Majlisning har ikkala palatalarida ham “Korrupsiyaga qarshi kurashish va sud-huquq masalalari bo‘yicha qo‘mitalari” tashkil etilgan.

***Uchinchidan,*** “Korrupsiyaga qarshi kurashish to‘g‘risida”gi Qonun asosida, aniq maqsadlarga qaratilgan chora-tadbirlarni o‘z ichiga olgan, 2017-2018-yillarga mo‘ljallangan korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha davlat dasturi izchillik bilan amalga oshirildi.

Davlat dasturida belgilangan korrupsiyaga qarshi kurashish tizimining qonuniy asoslarini yanada mustahkamlovchi “Jamoat nazorati to‘g‘risida”, “Ma’muriy tartib-taomillar to‘g‘risida”, “Jabrlanuvchilar, guvohlar va jinoyat protsessining boshqa ishtirokchilarini himoya qilish to‘g‘risida”, “Davlat xaridlari to‘g‘risida”, “Davlat va xususiy sheriklik to‘g‘risida” hamda “Huquqiy axborotni tarqatish va undan foydalanishni ta’minlash to‘g‘risida”gi qonunlar qabul qilindi.

Shuningdek, Prezidentimizning 2019- yil 9- yanvardagi PF-5618-son Farmoniga muvofiq, yurtimizda huquqiy ta’lim va ma’rifatni tubdan yaxshilash, huquqiy bilimlarni keng miqyosda targ‘ib etishga qaratilgan Jamiyatda huquqiy madaniyatni yuksaltirish milliy dasturi tasdiqlandi.

***To‘rtinchidan,*** davlat xizmati tizimini yaratish va uning faoliyatining asosiy tamoyillarini, davlat xizmatining kadrlar tarkibini shakllantirishga, davlat xizmatiga ishga kirishga bo‘lgan talablarni, uni o‘tashni va yakunlashni tartibga soluvchi “Davlat xizmati to‘g‘risida”gi qonun loyihasi – keng jamoatchilik tomonidan, shu jumladan’ normativ-huquqiy hujjatlar loyihalari portalida, muhokama qilinmoqda.

***Mazkur qonun loyihasini qabul qilish orqali quyidagi muhim vazifalar hal etiladi****:*

– davlat xizmati va davlat xizmatchilarining huquqiy maqomining yagona tashkiliy-huquqiy mexanizmlarini ta’minlash;

– davlat xizmati mavqeyining qonuniy asoslarini bosqichma-bosqich shakllantirish;

– munosib xizmatlari va fazilatlari uchun insofli tanlov va xizmatda o‘sishini kafolatlarini belgilash;

– davlat xizmatiga qabul qilish, xizmatni o‘tash va to‘xtatishning protseduralarini belgilash;

– davlat xizmatchilarining kasbiy mahorati va amaliy bilimlarini oshirish uchun sharoit yaratish, xalq manfaatlari uchun xizmat qilish ruhiyatini va davlat xizmati sohasidagi yuqori axloqiy standartlarni shakllantirishdan iboratdir.

Xalqaro va milliy qonun hujjatlari asosida, mansabdor shaxslarga (davlat xizmatchilariga) korrupsiyaviy harakatlarni sodir etishi uchun imkoniyat yaratayotgan omillarni bartaraf qilish – har bir davlat organining doimiy vazifasiga aylanmoqda.

2019- yil 27- mayda korrupsiyaga qarshi kurashish tizimi samaradorligini oshirish maqsadida, Davlat rahbarining “O‘zbekiston Respublikasida korrupsiyaga qarshi kurashish tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PF-5729-son Farmoni qabul qilinib, ushbu hujjatga muvofiq:

– 2019 – 2020-yillarda korrupsiyaga qarshi kurashish davlat dasturi;

– Korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha respublika idoralararo komissiyasining yangilangan tarkibi;

– Korrupsiyaga qarshi kurashish sohasidagi faoliyat samaradorligini oshirishga qaratilgan chora-tadbirlarni ishlab chiqish bo‘yicha maxsus komissiyasi tarkibi tasdiqlandi.

Dasturga ko‘ra, quyidagi 4 ta ustuvor yo‘nalishda 35 ta muhim chora-tadbirlarni amalga oshirish belgilangan:

***birinchi**,* aholining huquqiy ongi va huquqiy madaniyatini yuksaltirish, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni shakllantirish;

***ikkinchi**,* davlat va jamiyat hayotining barcha sohalarida korrupsiyaning oldini olish bo‘yicha chora-tadbirlarni amalga oshirish;

***uchinchi**,* korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarni o‘z vaqtida aniqlash, ularga chek qo‘yish, imkoniyat yaratuvchi sabablar, shart-sharoit va oqibatlarini bartaraf etish, korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarni sodir etganlik uchun javobgarlikning muqarrarligi prinsipini ta’minlash;

***to‘rtinchi**,* korrupsiyaga qarshi kurashish masalalari bo‘yicha xalqaro hamkorlikni amalga oshirish.

Mazkur Farmonga asosan, korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida davlat siyosatining ustuvor yo‘nalishlari **quyidagilardan iborat:**

– sud hokimiyatining mustaqilligini yanada mustahkamlash, sudyalarga qonunga xilof ravishda ta’sir o‘tkazish shart-sharoitlarini istisno etish;

– davlat xizmatchilarini tanlov asosida saralab olish, lavozimga tayinlash va yuqori lavozimlarga ko‘tarishning shaffof tartibiga asoslangan davlat xizmati tizimini shakllantirish, ular uchun cheklovlar, taqiqlashlar, rag‘batlantirish choralari hamda korrupsiyaning oldini olish boshqa mexanizmlarining aniq ro‘yxatini belgilash;

– davlat xizmatchilari daromadlarini deklaratsiya qilish tizimini bosqichma-bosqich joriy etish va ularning ish haqi etarli darajada bo‘lishini ta’minlash, shuningdek, davlat xizmatini o‘tashda manfaatlar to‘qnashuvini hal etishning tashkiliy-huquqiy asoslarini takomillashtirish;

– korrupsiya bilan bog‘liq huquqbuzarliklar haqida xabar bergan shaxslarni himoya qilishning samarali tashkiliy-huquqiy mexanizmlarini joriy etish;

– aholining huquqiy ongi va huquqiy madaniyatini yanada oshirish, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni kuchaytirish;

– davlat organlarining hisobdorligi va faoliyati shaffofligini oshirish;

– fuqarolik jamiyati institutlari, ommaviy axborot vositalari faoliyatining chinakam erkinligini ta’minlash va ularni korrupsiyaga qarshi choralarni tayyorlash, o‘tkazishda va ijrosini monitoring qilishda ishtirok etishga jalb qilish.

Farmonning 5-bandiga ko‘ra, korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar sodir etilishiga imkon yaratayotgan sabablar va shart-sharoitlarni tag-tomiri bilan yo‘qotish – davlat organlari rahbarlarining birinchi darajadagi muhim vazifasi hisoblanadi.

2019 -yil 1- iyuldan boshlab davlat organlari zimmaga yuklangan vazifa va funksiyalarni amalga oshirishda yuzaga keladigan korrupsiya xavf-xatarlarini vaqti-vaqti bilan majburiy baholab boradi.

**Korrupsiya va jinoyatchilikning o‘zaro bog‘liqligi**

Davlat organlari rahbarlarining – korrupsiya xavf-xatarlarini o‘z vaqtida aniqlamaganliklari va tegishli baho

bermaganliklari, shuningdek, korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarni takroran sodir etish holatlariga yo‘l qo‘yganliklari yuzasidan shaxsan javobgar bo‘ladi.

2017- yil 4- yanvardan kuchga kirgan “Korrupsiyaga qarshi kurashish to‘g‘risida”gi O‘zbekiston Respublikasi Qonunida korrupsiyaga shunday ta’rif berilgan: «korrupsiya — shaxsning o‘z mansab yoki xizmat mavqeyidan shaxsiy manfaatlarini yoxud o‘zga shaxslarning manfaatlarini ko‘zlab moddiy yoki nomoddiy naf olish maqsadida qonunga xilof ravishda foydalanishi, xuddi shuningdek, bunday nafni qonunga xilof ravishda taqdim etish». Soddaroq aytganda, korrupsiya davlat idoralarida ishlovchi shaxslarning o‘z amalidan foydalanib, shaxsiy manfaatlarini hamma narsadan ustun qo‘yishlari, pora evaziga sotilishlari yoki sotib olinishlari, noqonuniy moddiy yoki nomoddiy boylik orttirishlaridir.

Hozirgi globallashuv zamoni, mintaqalar va davlatlararo integratsiya jadallashib borayotgan murakkab bir sharoitda korrupsiya barcha mamlakatlarda ham qator muammolarni keltirib chiqarib, jamiyatni ich-ichidan yemirib, parokanda qilib tashlash xavfini solmoqda. Binobarin, bugun kattami-kichikmi, boymi-kambag‘almi, qudratlimi-kuchsizmi bironta davlatni korrupsiyadan xoli hudud, deb aytolmaymiz. BMT va Xalqaro valyuta jamg‘armasining ma’lumotlariga ko‘ra, jahon iqtisodiyoti korrupsiya tufayli yiliga 1,5-2,6 trillion dollargacha zarar ko‘rmoqda.

Shu bois, mamlakatimizda korrupsiyaga qarshi keskin va murosasiz kurash olib borilmoqda. Xususan, “Korrupsiyaga qarshi kurashish to‘g‘risida”gi Qonunning qabul qilinishi, shuningdek, Korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha respublika idoralararo komissiyasining tashkil etilishi va korrupsiyaga qarshi kurashish bo‘yicha Davlat dasturining tasdiqlanishi yurtimizda korrupsiya bilan bog‘liq huquqbuzarliklarning oldini olishga qaratilgan qator chora-tadbirlarni samarali amalga oshirilishini ta’minladi. Misol uchun, qisqa vaqt ichida korrupsiyaga qarshi kurashishning huquqiy mexanizmlarini takomillashtirishga oid beshta normativ-huquqiy hujjat, shu jumladan, “Huquqiy axborotni tarqatish

va undan foydalanishni ta'minlash to'g'risida"gi, "Ma'muriy tartib-taomillar to'g'risida"gi, "Jamoatchilik nazorati to'g'risida"gi, "Davlat xaridlari to'g'risida"gi qonunlar qabul qilindi.

**Korrupsiyaga qarshi kurash. Korrupsiyani oldini olish shart-sharoitlari va omillari**

"O'zbekistonda korrupsiyaga qarshi kurashish tizimini yanada takomillashtirish to'g'risida"gi Farmon bu boradagi izchil sa'y-harakatlarning mantiqiy davomi bo'lib, bundan ko'zlangan asosiy maqsad yurtimizda korrupsiyaga qarshi kurashish tizimi samaradorligini yanada oshirish, eng yuqori darajadagi qulay investitsiyaviy va ishbilarmonlik muhitini yaratish, mamlakatning xalqaro maydondagi ijobiy imijini oshirish va mustahkamlashga qaratilgan.

Mazkur Farmon bilan 2019—2020 yillarda korrupsiyaga qarshi kurashish davlat dasturi qabul qilinib, Korrupsiyaga qarshi kurashish bo'yicha respublika idoralararo komissiyasining yangilangan tarkibi tasdiqlandi.

Farmonda korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida davlat siyosatining ustuvor yo'nalishlari ham belgilab berildi. Jumladan, sud hokimiyatining mustaqilligini yanada mustahkamlash, sudyalarga har qanday tarzda qonunga xilof ravishda ta'sir o'tkazish shart-sharoitlarini istisno etish, davlat xizmatchilarini tanlov asosida saralab olish, lavozimga tayinlash va yuqori lavozimlarga ko'tarishning shaffof tartibiga asoslangan davlat xizmati tizimini shakllantirish, davlat xizmatchilari daromadlarini deklaratsiya qilish tizimini bosqichma-bosqich joriy etish, korrupsiya bilan bog'liq huquqbuzarliklar to'g'risida xabar bergan shaxslarni himoya qilishning samarali tashkiliy-huquqiy mexanizmlarini joriy etish, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni kuchaytirish, davlat organlari va tashkilotlarining hisobdorligi va faoliyatining shaffofligini oshirish, fuqarolik jamiyati institutlari, ommaviy axborot vositalari faoliyatining chinakam erkinligini ta'minlash va ularni korrupsiyaga qarshi choralarni tayyorlash, o'tkazishda va ijrosini monitoring qilishda ishtirok etishga jalb qilish kabi masalalar shular jumlasidandir.

Bundan buyon idoraviy korrupsiyaga qarshi kurashishning samarali dasturlarini amalga oshirish, ularning hisobdorligi va faoliyatining ochiqligi mexanizmlarini joriy etish, odob-axloq qoidalariga rioya etilishi va manfaatlar to‘qnashuvining oldi olinishini ta’minlash bo‘yicha amaliy chora-tadbirlarni bajarish orqali tegishli sohada korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarga imkon yaratayotgan sabablar va shart-sharoitlarni tag-tomiri bilan yo‘qotish davlat organlari va tashkilotlari rahbarlarining birinchi darajadagi muhim vazifasi hisoblanadigan bo‘ldi.

Endilikda, aniqrog‘i 2019- yil 1- iyuldan boshlab davlat organlari o‘z zimmalariga yuklangan vazifa va funksiyalarni amalga oshirishda yuzaga keladigan korrupsiya xavf-xatarlarini vaqti-vaqti bilan majburiy ravishda baholab borishlari lozim. Agar davlat boshqaruvi va mahalliy ijro etuvchi hokimiyat organlari rahbarlari korrupsiya xavf-xatarlarini o‘z vaqtida aniqlamasalar hamda tegishli baho bermasalar, shuningdek, korrupsiyaga oid huquqbuzarliklarni takroran sodir etish holatlariga yo‘l qo‘ysalar, shaxsan javobgar bo‘ladilar.

Farmonga asosan, uch oy muddatda muayyan toifadagi davlat xizmatchilarining mulki va daromadlarini deklaratsiya qilish tizimini bosqichma-bosqich joriy etish bo‘yicha takliflar ishlab chiqilishi lozimligi belgilandi. Joriy yilning 1- avgustidan boshlab eksperiment tariqasida, jamoatchilik va yetakchi ekspertlarni, shu jumladan, xorijiy ekspertlarni jalb etgan holda dastlabki bosqichda kapital qurilish va oliy ta’lim sohalarida «Korrupsiyasiz soha» loyihasi amalga oshiriladigan bo‘ldi. Bu loyiha 2020- yil 1- apreldan boshlab boshqa sohalarga ham bosqichma-bosqich joriy etilishi nazarda tutilmoqda.

Farmon bilan qabul qilingan 2019-2020- yillarda korrupsiyaga qarshi kurashish Davlat dasturining “Aholining huquqiy ongi va huquqiy madaniyatini yuksaltirish, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni shakllantirish” deb nomlangan yo‘nalishida belgilangan chora-tadbirlarni amalga oshirishda “Taraqqiyot strategiyasi” markazi ham qator tashkilotlar hamkorligida ishtirok etishi belgilandi. Xususan:

— sodir etilayotgan korrupsiyaga oid jinoyatlarning o‘ziga xos sxemasini o‘rganish asosida korrupsiyaning tipologiyasini tuzish;

— korrupsiyaga moyil bo‘lgan sohalarni aniqlash asosida tarmoqlar kesimida korrupsiyaga oid xaritalarni tuzish;

— korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar sodir etilishining shart-sharoitlari va sabablarini o‘rganish, shuningdek ularni bartaraf etish takliflarini ishlab chiqish;

— korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida qabul qilinayotgan chora-tadbirlarning samaradorligini baholash;

— korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida ta’lim va tadqiqot muassasalari ilmiy xodimlariga, shu jumladan, xalqaro tashkilotlardan korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida tadqiqotlar o‘tkazish bo‘yicha grantlar jalb qilish orqali ko‘maklashish;

— korrupsiya darajasi, korrupsiyani idrok etish va shaxsiy tajribasi, shuningdek, davlat hokimiyati institutlariga ishonch va korrupsiyaga qarshi choralarning ta’siri darajasini baholash maqsadida jamoatchilik fikrini o‘rganish bo‘yicha tadqiqotlarni tashkil qilish ishlarida Markazimiz tashabbuskorlik ko‘rsatib, faol ishtirok etishi nazarda tutilmoqda.

Shu maqsadda “Taraqqiyot strategiyasi” markazi tomonidan alohida chora-tadbirlar rejasi asosida faoliyat olib boriladi. Unga muvofiq, korrupsiyaga olib keluvchi tub sabablarni aniq tahlil qilish, korrupsiya ildiz otishi mumkin bo‘lgan sohalar haqida aholi va mansabdor shaxslarni muntazam ogoh etib borish, aholi, ayniqsa, yoshlarning huquqiy savodxonligini oshirish, ular orasida korrupsiyaga qarshi kurashish madaniyatini shakllantirish asosiy vazifa sanaladi. O‘z navbatida, aholining turli qatlamlari orasida, shuningdek, davlat organlari va tadbirqorlarning yuzma yuz uchrashuvlarini, ochiq muloqotlarini o‘tkazish, xorijiy davlatlarning korrupsiyaga qarshi samarali kurashish tajribasini o‘rganib, maqbul jihatlarini o‘zimizda tadbiq etish, bu yo‘nalishda chuqur tahliliy tadqiqot ishlarini yo‘lga qo‘yish hamda ularning natijalariga tayangan holda korrupsiyaga qarshi kurashishning samarali usullarini ishlab chiqib, tegishli takliflarni tayyorlash va

mutasaddi idoralarga taqdim qilish Markaz faoliyatining ustuvor yo‘nalishiga aylanadi. Shu bilan birga, keng jamoatchilikning korrupsiyaga bo‘lgan qarashlari va munosabatini salbiy tomonga o‘zgartirish yo‘lida ommaviy axborot vositalari bilan hamkorlik aloqalarini tubdan takomillashtirish va kuchaytirish masalalariga birinchi navbatdagi vazifa sifatida yondashamiz.

Darhaqiqat, jamiyatda korrupsiyaga nisbatan murosasiz munosabatni shakllantirish bugungi kunda nihoyatda dolzarb masala bo‘lib, bu borada nafaqat mas’ul idoralar, balki keng jamoatchilik ham hamjihat va hamfikr bo‘lmog‘i maqsadga muvofiqdir. Shundan kelib chiqib, qayerdadir tamagirlik, poraxo‘rlik holatlariga duch kelsak, har birimiz bu noxush hodisaga nisbatan befarq bo‘lmasligimiz, loqaydlik qilmasligimiz, aksincha, korrupsiya illatini tag tomiri bilan quritishga qaratilgan sa’y-harakatlarni vijdonan bajarishga kirishmog‘imiz burch va mas’uliyatimizga aylanmog‘i darkor. Boshqacha ifodalaganda, adolatsizlikka nisbatan murosasiz bo‘lishni o‘zimizdan boshlashimiz zarur. Zero, bu borada har bir fuqaroning huquqi qonuniy asosda qat’iy kafolatlangan. Ya’ni, "Korrupsiyaga qarshi kurashish to‘g‘risida"gi Qonunda jismoniy va yuridik shaxslarning korrupsiyaga oid huquqbuzarlik faktlariga doir murojaatlari to‘liq, xolisona va o‘z vaqtida ko‘rib chiqilishi, korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar to‘g‘risida axborot bergan shaxslar himoya qilinishi belgilab qo‘yilgan.

Qolaversa, 2017-2021-yillarda O‘zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo‘nalishi bo‘yicha Harakatlar strategiyasini «Faol investitsiyalar va ijtimoiy rivojlanish yili»da amalga oshirishga oid Davlat dasturida nazarda tutilgan korrupsiyaning oldini olish va unga qarshi kurashishning samarali mexanizmlarini yaratish chora-tadbiridan ko‘zlangan pirovard maqsad ham Jahon bankining «Biznesni yuritish» reytingidagi 2020- yil yakuni bo‘yicha barcha yo‘nalishlarda O‘zbekistonning o‘rnini tubdan yaxshilash, nufuzini oshirishga qaratilgan. Buning uchun boshqa sohalar qatori korrupsiya illatiga barham berish ham muhim ahamiyat kasb etadi. Chunki biron bir davlatga sarmoya kiritish istagida bo‘lgan investor, eng avvalo, o‘sha davlatdagi

investitsion iqlimning barqarorligiga, yaratib berilgan shart-sharoitlar, imkoniyatlar va albatta huquqiy kafolatlarga qiziqadi. O‘sha davlatda poraxo‘rlik, tamagirlik, korrupsiya holatlariga yo‘l qo‘yilmasagina investitsiya kiritishga bel bog‘laydi. Shunday ekan, korrupsiyaga sabab bo‘layotgan holatlarni hamda jamiyatni bu balodan qutqarish masalasi muhokamasini yo‘lga qo‘yish hamda bu haqda keng jamoatchilikni, xalqaro hamjamiyatni xabardor qilib borish dolzarb ahamiyatga ega. Binobarin, iqtisodiyotimizni yanada jadal yuksaltirish, xalqimiz farovonligini oshirish, mamlakatimizda investitsiya muhitini yaxshilash borasidagi strategik vazifalarni hal etish bevosita korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida davlat siyosatining samarali amalga oshirilishi bilan chambarchas bog‘liq. Bu maqsad yo‘lida barchamiz birlashishimiz, bir yoqadan bosh chiqarishimiz, hamjihat va hamfikr bo‘lishimiz, korrupsiyaga qarshi kurash bo‘yicha amalga oshirilayotgan davlat siyosatini nafaqat qo‘llab-quvvatlashimiz, balki unda faol ishtirok etishimizni bugungi davrning o‘zi taqazo etayotganini unutmasligimiz shart va zarur.[103]

**Jinoyatchilik, uning ko‘rinishlari va oldini olish zarurligi**

Jamiyat hayotining turli sohalarining keskin globallashuvi transmilliy jinoyatchilikka, xalqaro terroristlarga o‘z xatti-harakatlarini emin-erkin amalga oshirishga bir muncha imkoniyatlar ham yaratib bermoqda. Jahonda xalqaro maydonda iqtisodiy sohadagi amalga oshirilgan bir qator ijobiy o‘zgarishlar borki, ular, o‘z navbatida, transmilliy jinoyatchilikning tarqalishiga ham yo‘l ochib berdi. Bu imkoniyatlar nimalardan iborat:

**Birinchidan**, davlatlar o‘rtasida, xalqaro maydonda iqtisodiy va ijtimoiy munosabatlarning, aloqalarning yuksalishi bilan bog‘liq. Chegaralarning ochib berilishi (Shengen hududi, YeI, vizasiz harakat qilish zonalari tashkil etilishi), chet mamlakatlarga chiqish tartibining engillashtirilishi, xalqaro savdoning kengayishi, yangi-yangi bozorlarning paydo bo‘lishi, xalqaro yuk tashish hajmining oshishi

[103] https://strategy.uz/index.php?news=530

xalqaro hamjamiyatning, insoniyatning og‘irini yengillashtirib qolmasdan transmilliy jinoyatchi guruhlar faoliyatining faollashuviga ham olib kelmoqda.

**Ikkinchidan**, keyingi yillarda xalqaro moliyaviy o‘tkazmalarni aql bovar qilib bo‘lmaydigan darajada tezlashtiruvchi kanallar tizimi tashkil etilmoqda. Bu tizim kerakli miqdordagi pulni zarur joyga, kerakli insonga, tashkilotga yetkazib bermoqda. Bu bir tomondan muayyan davlatga undagi moliyaviy oqim harakatini nazorat etish bilan bog‘liq muamolar kelib chiqsa, ikkinchi tomondan shuni unutmaslik kerakki, bunday imkoniyatdan jinoyatchi guruhlar ham birdek foydalanadi.

**Uchinchidan**, jinoyatning globallashuvi aholi migratsiyasi va chet elda ta’lim olish bilan ham bog‘liq kechmoqda. Katta miqdordagi aholi migratsiyasi natijasida ayrim davlatlarda o‘ziga xos etnik diasporalar shakllanmoqda. Jinoyatchi guruhlar esa o‘ziga tegishli diaspora vakillaridan o‘z jinoiy qilmishlarini amalga oshirishda foydalanishmoqda. Bu jinoiy guruhlarga xos bo‘lgan milliy birlik, til, qadriyatlar birligi, yaqin qarindoshlik aloqalari jinoiy guruh tarkibiga begona kishilarni, maxsus xizmat vakillarining kirib olishiga imkon bermaydi.

**To‘rtinchidan**, jinoyatning globallashuviga jahon mamlakatlari qonunchilik, sud-tartibot tizimidagi rang-baranglik, jiddiy tavofutlar ham yaqindan xizmat qilmoqda. Yaqin-yaqingacha terroristik harakat ishtirokchilari bir-biri bilan diplomatik munosabatlar o‘rnatmagan davlatlardan panoh topishgan, yashirinishgan. Bunga misol qilib SSSR-Isroil, SSSR-Pokiston, GDR-GFR va bosh qa davlatlar o‘rtasidagi munosabatlarni keltirish mumkin. Ayni damda esa ayrim davlatlar jinoyatchiga siyosiy qochoq maqomini berib uni o‘z himoyasiga olishmoqda. Shuningdek xalqaro jinoiy guruhlarga sud-tartibot tizimi yaxshi rivojlanmagan davlatlar o‘z moliyalarini yashirish, soliqdan qochish imkoni bermoqda.

**Beshinchidan**, ikkita tizimning bir-biriga ishonchsizlik bilan qarashi, bir-birining xatti-harakatlarini qattiq nazoratga olishi jinoiy guruhlar faoliyatiga ham

dahldor edi. Sotsialistik lager mamlakatlarida aholining ko‘chish bilan, chetga chiqish bilan bog‘liq harakati, umuman kundalik faoliyati kuchli nazorat ostiga olingan edi. G‘arb va Sharq o‘rtasida uzoq davom etgan “Sovuq urush” tugagashi bilan o‘rtadagi temir parda olib tashlandi, “Berlin devori” to‘siq bo‘lmasdan qoldi. Zamonaviy savdo munosabatlariga ba’zi davlatlarning qonunchilik, soliq, boj tizimining tayyor emasligi bunday davlatlarning hududlari qonuniy tovarlarga, narkotik, ximik, radioaktiv mahsulotlar uchun tranzit maydon bo‘lib xizmat qildi.

**Oltinchidan**, jahonning ko‘pgina mamlakatlarida demokratik jarayonlarning qaror topishi qiyinchilik bilan kechmoqda. Oldingi totalitar tizimning boshqaruv richaglaridan keskin voz kechish, yangi demokratik tizimni barpo etish mobaynida o‘ziga xos “bo‘shliqqa” yo‘l qo‘yildi. Bu esa jinoiy guruhlarga yashirinish, moliyalarini, man etilgan tovarlarni yashirish, olib yurish imkonini berdi.

**Yettinchidan**, jamiyat hayotining turli sohalarida xalqaro aloqalarning yuksalishi bilan bir qatorda kommunikatsiyalar tizimi, kommunikatsiyalar vositalari, teleradio informatsiyalar ham keng tarqaldi. Bu vositalar. Kanallar orqali turli tang-barang muzmundagi ma’lumotlar bilan bir qatorda ekstremizmni, fashizmni targ‘ib etuvchi vayronkor mazmundagi g‘oyalar, kriminal hodisalarning turli usullari, vositalari ham targ‘ib etilmoqda.

**Jinoyat globallashuvning namoyon bo‘lish xususiyatlari.** Bugungi kunda xalqaro transmilliy xarakterdagi jinoiy to‘dalar turli yo‘nalishlarda, sohalarda o‘z xatti-harakatlarini amalga oshirishmoqda. Albatta, bu guruhlar o‘z xatti-harakatlarini yo‘lga qo‘yishlarida serdaromad sohalarni o‘z nishonlari ostiga olishadi. Bu sohalar shuningdek ya’ni serdaromadligidan tashqari qulayligi, kamchiqimligi bilan ham ajralib turadi. Ular qatoriga quyidagilarni ajratib ko‘rsatish mumkin.

**Odam savdosi**. Odamlar savdosi – bu alohida shaxsni (yoki guruhni) yollash, ularni bir davlat chegarasi doirasida yoki chegarasidan tashqariga olib ketish bilan bog‘liq bo‘lgan barcha harakat yoki maqsadlar bo‘lib, u o‘z ichiga

sotish, sotib olish, topshirish, bunday harakatlarni foyda ko‘rish yoki shunchaki bunday shaxsni keyinchalik aldab yoki majburlab (zo‘rlik ishlatib yoki zo‘rlik ishlatish bilan qo‘rqitib), shuningdek, xizmat mavqeyini suiiste’mol qilish yo‘li bilan ishlatish maqsadida ushlab turishni, shuningdek, shaxsni xohishiga qarshi holda qulchilik sharoitida haq to‘lash yoki to‘lamasligidan qat’i nazar ushlab turishni ham o‘z ichiga oladi.

Tadqiqotchi Repiskayaning fikriga ko‘ra, odam savdosi deganda, shaxsni sotib olish yoki unga qarshi qaratilgan boshqa qonunga xilof bitimlarni, shuningdek, shaxsni qo‘lga kiritish va undan har qanday foyda olish uchun foydalanish va nazorat ostiga olishni yoki har qanday shaklda ekspluatatsiya qilish maqsadi va ayriboshlashni bildiradi. Nemis olimi Leo Kaydel esa odam savdosi muammosini chuqur o‘rgangan holda, u uyushgan jinoyatchilikning asosiy faoliyat turlaridan biri hisoblanib, kriminal faoliyat ierarxiyasida beshinchi o‘rinni egallaydi, - degan fikrni bildirib o‘tgan.

R.Qodirovning ta’kidlashicha, odam savdosi – inson, uning sha’ni, qadr-qimmati, osoyishta turmushi hamda kelajagiga tahdid solayotgan transmilliy uyushgan jinoyatchilik ko‘rinishlaridan biri bo‘lib, o‘zining chegara tanlamasligi hamda girdobiga, asosan, yoshlarni va ayollarni tortayotganligi bilan barchada katta tashvish va xavotir uyg‘otmoqda. Mazkur jinoiy faoliyatning motiv va maqsadi g‘araz, ya’ni moddiy foyda yoki daromad ko‘rishni ko‘zda tutadi. Chunki odam savdosidan ko‘zda tutilgan asosiy maqsad jinoyatchining o‘zi yoki boshqa shaxslar orqali pul yoki boshqa moddiy boyliklarga ega bo‘lish hisoblanadi.

M.X.Rustamboevning ta’kidlashicha, odam savdosi – hozirgi kunning dolzarb muammolaridan biridir. Undan keladigan daromad giyohvand moddalar va qurol savdosidan so‘ng uchinchi o‘rinda turadi[104]. Jinoyatchilikning mazkur turidan keladigan daromadning yillik aylanmasi 32 mlrd AQSH dollarini tashkil etadi. Yiliga 2 million inson bu savdoning qurboni bo‘lmoqda. Jinsiy

[104] Рустамбоев М.Х. Курс уголовного права Республики Узбекистан. Особенная часть. 3-Том; Преступления против личности. Преступления против мира и безопасности. Учебник для ВУзов. –Т.: Издательство ТГЮИ, 2009. –С. 290.

ekspluatatsiya, majburiy mehnat, bolalar mehnatini ekspluatatsiya qilish shu darajada keng tarqalganki, natijada hozirgi kunda millat genofondiga, shu bilan birga milliy xavfsizlikka jiddiy xavf tug‘dirmoqda. Bunday holatda har qanday madaniyati rivojlangan mamlakat mazkur jinoiy faoliyat turi bilan kurash bo‘yicha barcha zarur choralarni ko‘rishi lozim. O‘zbekiston ham bu borada istisno emas.

Odamlar (ayniqsa, ayollar va bolalar) savdosi bilan bog‘liq jinoyatlar so‘nggi yillarda avj oldi. Bugungi kunda odamlar savdosi transmilliy uyushgan jinoyatchilikning uzviy tarkibiy qismi bo‘lib, dunyo bo‘yicha shunchalik keng tarqalganki, BMT va migratsiya bo‘yicha xalqaro tashkilotning ma’lumotlari millionlab shaxslar undan jabr ko‘rayotganligidan dalolat beradi.

BMT Bosh Assambleyasi tomonidan 2000- yil 15- noyabrdagi 55/25- sonli rezolyusiyasi bilan qabul qilingan «Transmilliy uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurash to‘g‘risida»gi Konvensiyada (mazkur xalqaro hujjat O‘zbekiston Respublikasi tomonidan (2001 -yil 28 -iyunda ratifikatsiya qilingan) esa odam savdosi tushunchasiga quyidagicha ta’rif berilgan. Odam savdosi – odamlardan foydalanish uchun ularni yollash, tashish, berish, yashirish yoki odamlarni qo‘rqitish asosida kuch bilan boshqa vositalarni qo‘llash orqali yoki boshqa majburlov vositalari, o‘g‘irlik, tovlamachilik, aldov, hokimiyatni suiiste’mol qilish, yoxud mansab mavqeidan foydalanib, sotib olish yo‘li bilan qo‘lga kiritishni anglatadi. Odam savdosi xalqaro hamjamiyat tomonidan inson, oila va jamiyat farovonligiga xavf tug‘diruvchi akt sifatida baholanadi[105].

O‘zbekistonda 2018- yilda odam savdosi bilan bog’liq jinoyatlarning 208 nafar qurbonini aniqladi. Bu ko’rsatkich 2017 -yilda 440 tani, 2016- yilda 714 tani, 2015- yilda esa 924 tani tashkil etgan edi. 208 nafar qurbonning 125 nafari ayollar, 83 tasi erkaklardan iborat bo’lib, odam savdosi bilan

[105] «Одамлар савдоси ва фоҳишабозликнинг учинчи шахслар томонидан ишлатилишига қарши кураш тўғрисида Конвенция». Инсон ҳуқуқлари бўйича халқаро шартномалар. Тўплам. –Т.: Адолат, 2004. 227- бет.

shug'ullanuvchilar 100 kishini fohishabozlik qilishiga va 100 nafarini majburiy mehnat bilan shug'ullanishiga sabab bo'lganlar.[106]

**Qurol savdosi**. Transmilliy jinoiy to‘dalar tomonidan amalga oshirilayotgan eng serdaromad sohalardan yana biri yashirincha qurol savdosi hisoblanadi. Bu "biznes" ham mintaqaviy mojarolar va mahalliy urushlarning to‘s-to‘polonidan foydalanib qoluvchilarga katta daromad keltirmoqda. Bunday korchalonlar uchun qurolli qarama-qarshilikni davom ettirish va keskinlikni saqlab turish qurol-yarog‘larning yashirin bozorini kengaytirish uchun eng yaxshi shart-sharoit ekanligi hammaga ma'lum.

Yashirincha qurol sotish xalqaro terrorizm deb atalmish jinoiy hodisa bilan birga yuradi, ba'zan esa uni keltirib ham chiqaradi. O‘zgalar qonini to‘kish hisobiga mo‘may daromad olishni istovchilar anchagina topiladi. Bu toifaga kiruvchi “bizneschilar” uchun qon va nopok siyosat qorishgan pul dunyoning turli burchaklarida xalqaro qotillarni yollash va sinab ko‘rish mumkin bo‘ladigan mojarolarni rag‘batlantirish borasida eng qulay vosita ekanligini gapirmasa ham bo‘ladi. “Afg‘oniston bilan Tojikistondagi mintaqaviy mojarolar hal bo‘lmayotir. Bu esa mintaqadagi davlatlar, shu jumladan, O‘zbekiston oldiga terrorizm va qurol-yarog‘lar kontrabandasi singari hodisalarning qo‘shni davlatlar hududlariga yoyilishi bilan bog‘liq bo‘lgan yangi va g‘oyat xavfli muammolarni ko‘ndalang qo‘ydi. Endilikda milliy xavfsizlikni va ichki barqarorlikni ta'minlash darajasi ana shu muammolarni hal qilishga bog‘liq”.

**Moliya manbalarini legallashtirish**. Agar jinoyatning bu turini o‘zbek tiliga sof tarjimasi “pul manbalarini yuvish” ma'nosini beradi. Lekin jinoyatning bu turi o‘z mohiyatidan kelib chiqqan holda huquqiy adabiyotlarda moliya manbalarini legallashtirish tariqasida ishlatiladi. Jinoyatning bu turiga O‘zbekiston Respublikasining jinoyat kodeksida shunday ta'rif berilgan: “Jinoiy faoliyatdan

[106] https://uz.usembassy.gov/uz/2019-trafficking-in-persons-report-uzbekistan-uz/ (murojaat sanasi: 01.12.2020)

olingan daromadlarni legallashtirish, ya’ni mulk (pul mablag‘lari yoki boshqa mol-mulk) jinoiy faoliyat natijasida topilgan bo‘lsa, uni o‘tkazish, mulkka aylantirish yoxud almashtirish yo‘li bilan uning kelib chiqishiga qonuniy tus berish, huddi shuningdek bunday pul mablag‘lari yoki boshqa mol-mulkning asl xususiyatini, manbayini, turgan joyini, tasarruf etish, ko‘chirish usulini, pul mablag‘lariga yoki boshqa mol-mulkka bo‘lgan haqiqiy egalik huquqlarini yoki uning kimga qarashliligini yashirish yohud sir saqlash”[107]. Ko‘rinib turibdiki, davlat, jamiyat mulki noqonuniy ravishda muayyan guruh yoki shaxs tomonidan o‘zlashtirilib,  mulkchilikning yangi shakliga aylantirilib unga qonunuiy tus berishga o‘tiladi. Albatta, bu daromadning manbalari mavhumlashtiriladi. BMT ma’lumotlariga qaraganda yiliga 900 million dollardan- 3 milliard dollargacha bo‘lgan mablag‘ legallashtiriladi. Bu jahonda yaratilgan yalpi ijtimoiy mahsulotning 2-5% ini tashkil etadi[108].

**Giyohvand moddalar savdosi**. Jinoyat globallashuvining keng tarqalgan turlaridan yana biri narkotik moddalar ishlab chiqarish va ular bilan savdo qilish hisoblanadi. Ushbu jinoiy biznes yaratib beradigan juda katta boylik orttirish imkoniyatlari uning ishtirokchilarini xalqaro huquq normalari bilan ham, milliy qonunlar majmui bilan ham, ayniqsa, "oq ajal"ning halokatli oqibatlari bilan ham hisoblashmay, hamma ishni qilishga majbur etmoqda. BMT tomonidan keltirilgan ma’lumotlarga qaraganda bu zahri qotil savdosining yillik aylanmasi 350-450 millard dollarga teng bo‘lib bu miqdor jahon hamjamiyatining bir yillik yalpi daromadining 7% ga teng. Taxminiy ma’lumotlarga qaraganda jahon aholisining 3% i giyohvand moddalar iste’mol qiladi. Bu turdagi jinoiy to‘dalarga qarshi kurashishga turli davlatlar turlicha vaqt va mablag‘ sarflashmoqda. AQSH federal organlari yiliga 12 milliard dollar mablag‘ni narkotik savdosiga qarshi kurashga sarflashadi; 45 milliard dollarga teng mablag‘ narkotik savdosi bilan qo‘lga tushgan saqlab turish bilan bog‘liq jarayonga sarflanadi; 120 milliard dollar

---

[107] 243-модда Ўзбекистон Республикасининг 2009 йил 22 сентябрдаги ЎРҚ-223-сонли Қонуни таҳририда — ЎР ҚҲТ, 2009 й., 39-сон, 423-модда

[108] http://kontinent.org/article_rus_491505d8ee0c8.html

narkomaniya kasaliga chalinganlarni davolash ishlariga sarflanmoqda[109]. Bu moddalarni ishlab chiqariuvchi asosiy regionlar: Oltin yarimoy (Golden Crecent) – Afg'oniston, Eron, Pokiston; Oltin uchburchak (GoldenTriangle) – M'yanma, Laos, Tailand; Janubiy Afrika; Niderlandiya; Marokash; Xitoy. Xitoyda asosan sintetik narkotik moddalar ishlab chiqariladi[110]. Yuqori navli geroinning eng katta bozori Yevropa hisoblanadi. BMT ma'lumotlariga qaraganda faqt Rossiyaning o'zida yiliga 70 tonna geroin sotiladi. Rossiyada bu kasallik sababli bir yilda vafot etganlar (yiliga 30 000 -40 000 nafar) Sovet armiyasining o'n yil davom etgan afg'on urushidagi yo'qotishidan ikki barobar qo'pdir[111].

**Intellektual mulk savdosi**. Keyingi yillarda jinoyatning globallashuvining keng tarqalgan turlaridan birini intellektual mulk o'g'irligi tashkil etadi. Bu sohadagi o'g'irik turli sohalarda turlicha shakllarda namoyon bo'lmoqda. Ma'lumotlarga qaraganda AQSH va G'arbiy Yevropaning musiqa, kinofil'm, kompyuter o'yinlari, videoo'yinlar, turli dasturlar ishlab chiqaruvchi yetakchi kompaniyalarining shu jinoiy guruhlar sababli ko'rgan zarari o'n milliardlagan dollarni tashkil etgan[112]. Procter&Gamble kompaniyasi sertifikati ostida ishlab chiqarilgan kir yuvish vositalarining 40% i, Honda (Yaponiya) kompaniyasi markasi ostida ishlab chiqilgan mototexnikaning 60 % i Xitoyda noqonuniy ishlab chiqarilgan. Rivojlanayotgan mamlakatlarda ishlatilayotgan farmatsevtika mahsulotilarning deyarli 50 % i yashirincha ishlab chiqarilgan qo'lbola mahsulotlari hisoblanadi. Shuningdek, qo'lbola donorlik organlari ishlab chiqarish, qo'lbola san'at asarlarini nusxalash, noyob hayvonlar savdosi avj olmoqda. Hujjatlarni soxtalashtirish, soxta yurist va soxta moliyachilar xizmati, soxta muhrlarni yaratish singari faoliyat shakli jinoiy guruhlar faoliyatiga keng imkoniyatlar yaratib bermoqda.

---

109 http://kontinent.org/article_rus_491505d8ee0c8.html
110 https://ru.wikipedia.org/wiki/narkotorgovlya
111 http://Libymax/tu/p=12463/ONN призывает к объединению в борьбе против организованной преступности.
112 http://kontinent.org/article_rus_491505d8ee0c8.html

**Jinoyatning globallashuviga qarshi kurash vositalari va usullari**. Yuqorida jinoyatning globallashuvi bilan bog‘liq masalalar ko‘rib chiqildi: uning kelib chiqish sabablari; uni ta’min etuvchi vositalar tizimi; uning insoniyatga solayotgan tahdidlari va shular bilan bog‘liq masalalar. Bu tahlillar shuni ko‘rsatadiki xalqaro jinoyatchilikning turli shakllariga bitta davlat miqyosida kurashishning mutlaqo imkoni yo‘q. Xalqaro uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashda asosiy e’tiborni quyidagilarga qaratish maqsadga muvofiq bo‘lardi.

Avvalo, xalqaro uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashda jahon hamjamiyati hamkorlikda kurash olib borishi talab etiladi. Musulmon dunyosida terroristik tashkilot deb e’tirof etilgan ba’zi bir tashkilotlarning Yevropa mamlakatlarida erkin harakat qilishi, o‘z ofislariga ega bo‘lishi o‘ziga norozilikni keltirib chiqaradi.

Ikkinchidan, xalqaro uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashning siyosiy – huquqiy asoslarini yagona standartlar asosida yanada mustahkamlash. Jinoiy guruhlarning insoniyatga qarshi qaratilgan qilmishlari jahonning barcha hududlarida birdek jazoga tortilishi zarur.

Uchinchidan, xalqaro uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashda Interpol tashkilotning rolini yanada oshirish. Interpol - (ing. International Criminal Police Organization, ICPO) jinoyatchilikka qarshi kurashuvchi xalqaro politsiya. Tashkilot 1914- yilda Monako qiroli Al’ber I ning faol harakatlari bilan 14 davlatning jinoyatchilikka qarshi kurashuvchi organlari xodimlarining 1-Xalqaro kongressi uyushtirildi. Unda jinoyatchilikka qarshi xalqaro hay’at tuzishga kelishildi. Faqat bu ishga jahon urushi to‘sqinlik qildi. 1923- yilda jinoyatchilikka qarshi kurashuvchi politsiyachilarning 2-Xalqaro kongressi o‘tkazildi. Ustavga asosan Hay’atga tashkilot joylashgan mamlakat politsiyasining boshlig‘i rahbarlik qilishi lozim edi. Shu sabab unga Avstriya rahbarlik qildi. 1938- yilgi anshlyusdan keyin Hay’at ishiga rahbarlik Germaniyaga o‘tdi. Natijada ko‘pgina davlat Interpoldan chiqib ketishdi. 1946- yilda tashkilot qayta tashkil etilib uning shtab-kvartirasi Parijga keltirildi.

Amaldagi Ustavi 1956- yilda qabul qilinib, rasman unga Interpol nomi berildi. A’zolari soni ko‘pligi jihatidan BMT dan keyin ikkinchi o‘rinda turadi - 190 ta a’zo. Asosiy vazifasi uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashuvchi har bir davlatning intilishlarini koordinatsiyalash, xalqaro jinoyatchilikka qarshi kurashda yagona markazlashgan siyosat yuritish: xalqaro qidiruv; odam savdosi; uyushgan jinoyatchilik; narkotik savdosi; qimmatli qog‘ozlarni, hujjatlarni qalbakilashtirish; valyutalarni soxtalashtirish; iqtisodiy jinoyatlar va sh.k. Keyingi paytlarda Interpol asosiy e’tiborni ijtimoiy xavfsizlikka, terrorizm muammosiga qaratmoqda.

To‘rtinchidan, xalqaro uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashda kontinental tashkilotlar rolini yanada oshirish. Ameripol- Amerika davlatlari politsiyachilari jamiyati 2007- yilda tashkil etilgan asosan narkotik savdosiga qarshi kurashni o‘z oldiga maqsad qilib qo‘ygan. Bu tashkilotga 18 davlat kirgan bo‘lib ular quyidagi sohalarda hamkorlikda harakat qilishadi: xavfsizlikni ta’minlash; terrorizmga qarshi kurash; uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurash; harbiy jinoyatchilikka qarshi kurash; noqonuniy qurol savdosiga qarshi kurash; odam savdosiga qarshi kurash; korrupsiyaga qarshi kurash. Tashkilot Amerika qit’asida ichki tartib intizomni mustahkamlashga katta hissa qo‘shadi. Yevropol- Evropa Ittifoqi politsiya xizmati 1998- yilda tashkil etilgan bo‘lib asosiy vazifasi Yevropa mamlakatlari politsiya xizmati faoliyatini yo‘naltirish, ular o‘rtasida axborot xizmatini yo‘lga qo‘yish. Yevropaning 28 davlati milliy xavfsizlik organlari o‘zaro axborot almashlash; jinoyatchilikka doir ma’lumotlarni yig‘ish, tahlil qilish; qidiruv-tergov jarayonini informatsion yo‘l bilan quvvatlash va sh.k.

**Jinoyatning globallashuvi** – bugungi kunda eng katta global muammolardan biridir. Bugungi kunda uyushgan jinoyatchilikning har qanday ko‘rinishlariga qarshi kurash muammosi nafaqat xalqaro huquq, balki milliy jinoyat huquqi uchun ham dolzarb ahamiyat kasb etmoqda.

Mustaqillikning ilk kunlaridan boshlab terrorizm, ayirmachilik, odamlardan noqonuniy foydalanishga, ularning migratsiyasiga va savdosiga qarshi kurash

bo‘yicha chora-tadbirlarning samaradorligini oshirish bilan bog‘liq keng ko‘lamli ishlar amalga oshirilmoqda.

Jumladan, bu sohani tartibga soladigan bir qancha xalqaro huquqiy normalar Parlament tomonidan ratifikatsiya qilindi. O‘zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi tomonidan 2003 yil 12 dekabrda BMT Bosh Assambleyasining 1949 -yil 2-dekabrdagi 317(IVI)-son rezolyusiyasi bilan ma’qullangan «Odamlar savdosiga va uchinchi shaxslar tomonidan fohishabozlikdan foydalanishga qarshi kurash to‘g‘risida»gi Konvensiya hamda 2001- yil 28- iyunda BMT Bosh Assambleyasining 2000- yil 15- noyabrdagi 55/25-son rezolyusiyasi bilan qabul qilingan «Transmilliy uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurash to‘g‘risida»gi Konvensiya ratifikatsiya qilindi.

2008- yil 17- aprelda O‘zbekiston Respublikasining “Odamlar savdosiga qarshi kurashish to‘g‘risida”gi Qonuni qabul qilindi. O‘zbekiston Respublikasi Jinoyat Kodeksi “Odamlardan foydalanish uchun ularni yollash” nomli 135-modda bilan to‘ldirildi, so‘ngra shu yilning avgust oyida ushbu modda “Odam savdosi” ko‘rinishida yangi tahrirda bayon qilindi. Ichki ishlar vazirligi va Milliy xavfsizlik tizimida o‘zining hududiy tuzilmalariga ega bo‘lgan “Odamlardan foydalanish uchun ularni yollash bilan bog‘liq jinoyatlarga qarshi kurash bo‘limi” tashkil etildi.

Odam savdosiga qarshi kurash, bunday jinoyat qurbonlarini ijtimoiy himoyalash tadbirlari kompleks xarakterga ega ekanligi inobatga olinib, davlat organlari, fuqarolarning o‘zini-o‘zi boshqarish organlari va nodavlat notijorat tashkilotlarining bu boradagi faoliyatini muvofiqlashtirish maqsadida odam savdosiga qarshi kurashish bo‘yicha respublika idoralararo komissiya tuzildi[113]. Odam savdosiga qarshi kurashning ustuvor profilaktik chora-tadbirlari sirasiga quyidagilar kiradi:

---

[113] Қодиров Р.Ҳ. Одам савдоси – умумжаҳон миқёсдаги муаммо, «Ҳуқуқ ва бурч», № 10, 2008, 5-бет.

1. Huquqni muhofaza qilish organlari tomonidan tashqi savdo bilan shug‘ullanuvchi idoralar, xorijiy davlatlarga ishga joylashtirish bilan shug‘ullanuvchi yuridik shaxslar faoliyati ustidan nazoratni kuchaytirish.

2. Aholining huquqiy savodxonligi va axborot bilan ta’minlanishini oshirish. Xususan, xorijga chiqish hujjatlarini tayyorlashda O‘zbekiston Ichki ishlar vazirligi va Milliy xavfsizlik xizmati organlari mansabdor shaxslari xorijga chiquvchilar o‘rtasida ushbu qonunbuzarliklarni oldini olish uchun tushuntirish ishlarini olib boradilar.

3. G‘ayriqonuniy migratsiyaga qarshi kurash bilan shug‘ullanuvchi yuqori professional tayyorgarlikka ega bo‘lgan xodimlar yordamida migratsion nazoratni kuchaytirish, shuningdek, qonunga zid migratsiya haqidagi ma’lumotlar almashinuvini amalga oshirish maqsadida ushbu organlarning xorijiy davlatlarning tegishli organlari bilan hamkorligini kuchaytirish lozim bo‘ladi.

4. Odam savdosi bilan shug‘ullanuvchi jinoiy guruhlarga O‘zbekiston Respublikasi chegaralarini tegishli chegara va bojxona nazoratisiz kesib o‘tishga imkon beruvchi barcha xufyona yo‘llarni bartaraf etish.

5. Yoshlarning axloqiy tarbiyasi darajasini oshirish (odam savdosi bilan shug‘ullanuvchilar oldida zaif, ya’ni ishonuvchan bo‘lgan fuqarolarning ayni shu toifasi tavakkal qiluvchilarning birinchi guruhiga kiradi), mustaqil fikrlovchi va hayotga komil ishonch bilan qarovchi yoshlarni tarbiyalash zarur.

6. O‘zbekiston Respublikasi huquqni muhofaza qilish organlarining chet davlatlar hamda O‘zbekiston Respublikasining boshqa organlari bilan odam savdosi bilan bog‘liq jinoyatlarni ochish, tergov qilish usullari va odam savdosi bilan shug‘ullanayotgan jismoniy va yuridik shaxslar to‘g‘risida axborotlar almashish mexanizmini takomillashtirishi.

7. O‘zbekiston Respublikasi davlat organlarining jamoatchilik bilan hamkorlikda odam savdosigi qarshi kurash sohasidagi ichki hamkorligi mexanizmini takomillashtirish.

8. Odam savdosi muammosiga bag‘ishlangan o‘quv qo‘llanmalari, badiiy va hujjatli filmlar tayyorlash, teatrlashtirilgan sahna ko‘rinishlarini tashkil qilish kerak. Bu choralar nafaqat insonlarni xalqaro muammo to‘g‘risida axborotga ega bo‘lishi, balki ularning bu muammolarga qarshi kurashishda yaqinlashuviga ham yordam beradi.

9. Oliy o‘quv yurtlari, kollejlar, litseylar va maktablarda doimiy ravishda odam savdosiga qarshi kurashga bag‘ishlangan fakultativ darslar o‘tkazishni yo‘lga qo‘yish zarur[114].

Xulosa sifatida shuni aytish lozimki, bugungi kunda jinoyatning globallashuviga qarshi kurashish, oldini olish global ahamiyat kasb etmoqda. Chunki uyushgan jinoyatchilik inson, uning  sha’ni, qado-qimmatiga dahl qiluvchi, uning insoniy huquqlarini poymol qiluvchi, jamiyatga, insoniyatga katta zarar yetkazuvchi va bugungi kunda chegara bilmas darajada barcha hududlarni qamrab oluvchi umumjahon miqyosidagi muammo hisoblanadi. Ayniqsa, globallashuv transmilliy jinoyatlarning yanada keng yoyilishi uchun sharoit yaratmoqda. Bu esa barcha davlatlarning o‘zaro hamkorligiga ehtiyoj tug‘dirib, bu borada davlatlararo va xalqaro tashkilotlar doirasida o‘zaro mustahkam hamkorlik o‘rnatish hamda kuchlarni birlashtirish lozimligini taqazo etmoqda.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Korrupsiya va uning tarixiy ildizlari.
2. Korrupsiyaning demokratik jamiyat va inson huquqlariga tahdid ekanligi.
3. O‘zbekistonda “Korrupsiyaga qarshi kurash to‘g‘risida”gi qonunning ma’no-mazmuni.
4. Korrupsiyani oldini olishda huquqni muhofaza qilish organlarining o‘rni va roli.

[114] Рустамбаев М.Х. Одам савдоси. –Т.: ТДЮ нашриёти, 2009. 39-45-бетлар.

## 20-mavzu: Globallashuv va ommaviy madaniyat

**Reja:**

**1. Madaniyat va "Ommaviy madaniyat" tushunchalarining mazmun-mohiyati.**

**2. Globallashuv sharoitida "Ommaviy madaniyat" global madaniyatning ko'rinishi ekanligi.**

**3. "Ommaviy madaniyat" ga qarshi kurash, uni oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**

**Madaniyat va "Ommaviy madaniyat" tushunchalarining mazmun-mohiyati**

Madaniyat bu insonlarning ijodiy faoliyati tufayli yaratilgan moddiy va ma'naviy boyliklar majmuyigina bo'lib qolmay, ayni paytda u jamiyat taraqqiyotining darajasini ham ifodalaydi, ya'ni, jamiyatdagi bilim, mezon va qadriyatlarning ijtimoiy hayotda yig'indisi madaniyatda gavdalanadi. Umumiy bir soha sifatida madaniyatga tizimli yondashuv bir-biriga ta'sir etuvchi turli madaniyat sohalarining o'ziga xos xususiyatlarini qismlarga bo'lib emas, balki ularni yaxlit tasavvur qilish imkoniyatini beradi. Moddiy madaniyat va ma'naviy madaniyat-madaniyatning asosiy ikki sohasi bo'lib, bir-biri bilan o'zaro aloqada, o'zaro ta'sirda va bir-birini taqozo qilgan holda rivojlanadi. Moddiy madaniyat har doim ma'lum bir ma'naviy madaniyatning timsoli hisoblanadi, o'z navbatda ma'naviy madaniyat ham qaysidir narsa, belgi, tasvir, ramzlarda moddiy uyg'unlikda mujassam bo'ladi.

Moddiy madaniyatning ma'naviyatdan tarixan mantiqiy ayrilig'i faqat insoniyat taraqqiyotining boshlang'ich davrlarigagina xosdir. Jamiyatda ma'naviy faoliyat maxsus sohaga aylangach axloqiy mezonlar, din, san'at, huquq, siyosat, fan shakllanib, ma'lum doiradagi kishilar bu soha bilan shug'ullana boshladi.

Ma'naviy faoliyatning turli shakllari mavjud bo'lsada, ularning barchasi ilk butunlik elementlari bo'lib qoladi. Fan, din, falsafa, san'at, axloq, huquq, siyosat, mafkura, milliy o'zlik ma'naviy madaniyat shakllari hisoblanadi. Tadqiqotlarga

e'tibor beradigan bo'lsak, madaniyatning turli funksiyalarini ko'rish mumkin bo'ladi. Jumladan:

**Olamni o'zlashtirish va qayta o'zgartirish;** bunda inson atrof-muhitga o'z manfaatlari doirasidan kelib chiqib ta'sir ko'rsatadi, o'zining hayotiy talablarni qondirish zarurati bilan o'z faoliyatini yo'lga qo'yadi. Bu faoliyatda insonni faqatgina moddiy manfaatdorlik emas, balki ma'naviy manfaatdorlik ham harakatga undaydi, unga ilhombaxsh kuch ato qiladi.

**Himoya - moslashuv vazifasi;** inson, jamiyat va atrof-muhit o'rtasidagi muvofiqlikni saqlash muhim ahamiyat kasb etadi. Ushbu funksiya uzoq vaqt qiyin tabiiy sharoitlarda barcha yangi himoya vositalarini ishlab chiqishda va ko'niktirishda odamning omon qolishini ta'minlaydi. Keyingi vaqtlarda o'ta jiddiy bo'lib turgan muammo tabiatni himoya qiluvchi vositalarni yaratish, bunda ekologik mezon, ekologik madaniyatning keng qo'lamda yoyilishini amalga oshirish zarur.

**Signifikativ funksiya** (belgilash, ro'yxatga olish mazmunida) deganda mazmun, ma'no, nom, belgilar ko'lamini ishlab chiqish vositasida dunyoning qiyofasida, voqelikni belgi tizimining yaratilishi nazarda tutiladi. Sezgilar ham, tashqi idrok ham, na shuurning bevosita kechinmalar holidagi yig'indisi ham yo'nalishni aniqlash tizimini insonga ta'minlab bermaydi. Bu vazifani ma'lumotlarni o'zida saqlamasdan, nazariy modellar va axborotlar bilimini to'plashni vujudga keltirish uchun faqat material bo'lib xizmat qiluvchi mazmun bajaradi.

**Axborotlarni o'zlashtirish va yig'ish funksiyasi** xabarlarni yig'ish va saqlash vositasi tabiiy xotira yoki xabarlarni narsalarga yozish (qo'lyozmalar, kartinalar, plastinkalar, kitoblar, kinotasmalar, elektron xotira, raqamli yozuvlar) tariqasida bo'lishi mumkin. Har qanday holatda axborotlarni tashkil qilish, uning qadri va mazmuni bo'yicha tartibga solishning ma'lum usuli va belgilar tizimi zarur. Hozirgi davrda til belgilar tizimining keng qo'llami va o'ta ahamiyatlisi bo'lib qolmoqda.

**Kommunikativ funksiya** (aloqa almashuv)- mohiyatni aniqlashda bilimlar, fikrlar, ma’naviy kuchlarni almashlash. Ijtimoiy hayot doimiy ravishda energiya, axborot, o‘zaro amaliy hamkorlikni taqozo qiladi, negaki, faqat turli tiplarning munosabati (an’anaviy, funksional-ahamiyatli, shaxslararo, ishlab chiqaruvchi, ma’rifiy-madaniy) jamiyatning tuzum sifatida mavjudligini va uning keyingi taraqqiyotini ta’minlashga qodir.

**Normativiylik funksiya** (mezon-me’yoriy) kishilar xulqini tartibga solish, ularning kuchini bir me’yorda va jamiyatni bir butunlikda saqlash maqsadida muvofiqlashtirishda namoyon bo‘ladi. Me’yor-qoida qandaydir harakat yoki qandaydir predmetlar, narsalarni yaratish sohasida aniq ko‘rsatmadir. Ongli ravishda o‘rnatilgan yoki ko‘p asrlik an’analarga tayanuvchi majburiy, taqiqlovchi me’yorlar mavjud (huquqiy, axloqiy me’yorlar), biroq ularning mazmuni mavjud ijtimoiy qoidalarni barbod qilmaslik uchun kishilar faoliyatini tartibga solish, aniq chegaralar bilan belgilash.

**Ruhiy yoki «loyihaviy» mo‘tadillik**- bayramlar, diniy marosimlar, o‘yin, tomosha jarayonlarida ruhiy zo‘riqishlarni bartaraf qilish. Qoniqarsiz istaklar, ro‘yobga chiqmaydigan niyatlar, amalda taqiqlanuvchi janjallar mavjudligi ruhiy zo‘riqishlar paydo bo‘lishiga olib kelib, nafaqat ma’lum bir shaxs salomatligiga zarar yetkazadi, balki, ommaviylik kasb etib, jamiyat harakatini izdan chiqarishi mumkin. Shuning uchun madaniyatda keraksiz hissiyotdan xalos bo‘lish mexanizmi ishlab chiqilgan.

Umuman olganda, insoniyat yaratgan yaratgan moddiy va ma’naviy qadriyatlar, boyliklar ularning qobiliyatlari, munosabatlari va hatti-harakatlarining mohiyatan namoyon bo‘lishidan iborat. Inson madaniyat sohasida bu ma’naviy qadriyatlar asosida o‘z faoliyatini yuritar ekan, ayni vaqtda, o‘zi rivojlanadigan, o‘zi o‘zgarib turadigan mohiyat sifatida ham namoyon bo‘ladi. Shunday ekan, madaniyat moddiy boyliklar shaklida, inson faoliyatining tayyor mahsulotlari shaklida va insonning jonli qobiliyatlari, bilimlari shaklida yashab turadi. Bu meros, an’analar, turmush tarzi, tafakkur tarzi har bir mintaqada o‘ziga xos,

takrorlanmas holda shakllanganki bu go‘zallik o‘z sohibiga har doim takrorlanmas kuch, yaratuvchanlik ato etib kelgan. Shu bois, insoniyat bu go‘zallikni har doim qadrlab kelgan. Lekin keyingi paytlarda yaratilgan yuksak texnologiyalar, mashinalashgan ishlab chiqarishlar, mahsulotlarni katta miqdorda ayirboshlash, ishchi kuchi migratsiyasi bilan bog‘liq hodisalar insoniyat hayotida umumiylikni keltirib chiqardi. Betakror go‘zallikka putur yetgandek bo‘ldi.

Globalashuv tufayli yuqoridagi mavzularida qayd etib o‘tilganidek, madaniyat sohasida ham o‘zaro ta’sir, o‘zaro muloqot keskin kuchaydi. Insoniyat madaniyatidagi rang-baranglik o‘rnini umumiylik egallay boshladi. Globallashuvning madaniyat sohasidagi ko‘rinish va natijalari ham ko‘pgina olimlarning diqqat markazida bo‘lmoqda. To‘g‘ri, bironta madaniyat butun insoniyat tarixida mustaqil tarzda rivojlanmagan. Ular qadimdan o‘zaro muloqatga kirishgan, bir-biriga ta’sir o‘tkazgan, bir-birini boyitib kelgan. Har qanday milliy madaniyat o‘zga aloqa va ta’sir asnosida faol rivojlanishi, taraqqiy etishi mumkin. Ammo bugungi kunda milliy madaniyatlardagi o‘zgarish va jarayonlar texnologik inqilob, iqtisodiy, siyosiy, ijtimoiy hayotdagi globallashuv jarayonlari ta’sirida kechmoqdaki, shu jihatdan globallashuv aslini olganda, xalqlarni izchillik bilan mahalliy manfaat, milliy an’ana, qadriyat va axloqiy me’yorlardan uzoqlashtirish maqsadiga xizmat qilmoqda.

Bugungi kunda globallashuv butun dunyoni qamrab, jo‘shqinlik bilan kechayotgan bu jarayonlar bir vaqtda ikki, bir-biriga zid, teskari harakatni yuzaga keltirdi. Bir tomondan, globallashuv tarafdorlari, undan manfaatdorlar, dunyoda yetakchilik qilayotgan, mazkur jarayonni faol boshqarishga intilayotgan dunyoning rivojlangan davlatlari yagona umumjahon madaniyati shakllanishini istashmoqda, shunga moyillik asosida harakat qilishmoqda. Yuqorida mondializm xususida fikr yuritgan edik. Mondialistik harakat milliy madaniyatlarning o‘ziga xosligi yo‘qolishi, kam sonli xalqlarning o‘z tilini unutishi, hattoki, yo‘qolib ketish holatlarini yuzaga keltiradi. Bir paytning o‘zida zamonaviy madaniyat libosini kiygan, aslida manqurtlik kasalligini keltiruvchi - “ommaviy madaniyat”

umumjahon madaniyatiga aylanmoqda. “Tabiiyki, «ommaviy madaniyat» degan niqob ostida axloqiy buzuqlik va zo‘ravonlik, individualizm, egotsentrizm g‘oyalarini tarqatish, kerak bo‘lsa, shuning hisobidan boylik orttirish, boshqa xalqlarning necha ming yillik an’ana va qadriyatlari, turmush tarzining ma’naviy negizlariga bepisandlik, ularni qo‘porishga qaratilgan xatarli tahdidlar odamni tashvishga solmay qo‘ymaydi. Yurtboshimiz ta’kidlaganidek “Hozirgi vaqtda axloqsizlikni madaniyat deb bilish va aksincha, asl ma’naviy qadriyatlarni mensimasdan, eskilik sarqiti deb qarash bilan bog‘liq holatlar bugungi taraqqiyotga, inson hayoti, oila muqaddasligi va yoshlar tarbiyasiga katta xavf solmoqda va ko‘pchilik butun jahonda bamisoli balo-qazodek tarqalib borayotgan bunday xurujlarga qarshi kurashish naqadar muhim ekanini anglab olmoqda”[115]. O‘z navbatida, madaniy unifikatsiyalash, madaniy rang-baranglikni inkor etishga bo‘lgan harakatlar madaniy identifikatsiyalash, ya’ni madaniy o‘ziga xoslikni saqlab qolishga intilishni yuzaga keltirmoqda. Bu borada ta’lim-tarbiya tizimi oldida quyidagilar vazifalar muhim ahamiyat kasb etadi:

1. Yoshlarga hozirgi davrning davrning ma’naviy-mafkuraviy manzarasini va undan ko‘zlangan maqsadlarni tushuntirib borishga keng e’tibor qaratish.

2. Fikrga qarshi fikr, g‘oyaga qarshi g‘oya, jaholatga qarshi ma’rifat bilan kurashish tamoyilining mazmun-mohiyati, ahamiyati va yoshlarda undan foydalanishga doir bilim, ko‘nikmalar shakllanishiga erishish.

3. Yoshlarga g‘oyaviy bo‘shliq, ma’naviy tahdid tushunchalarini keng yoritib bergan holda millat mentalitetiga qaratilgan ma’naviy tahdidlarning mazmunini va undan ko‘zlangan maqsadlarni ochib berish.

4. Yoshlarga millat ma’naviyatini shakllantiruvchi, uning barhayotligining ma’naviy omillari xususida tushuncha berish.

5. Yoshlarda Vatan oldidagi, millat oldidagi mas’uliyat, ma’naviy meros oldidagi vorisiylik xissini, kelajak oldidagi ma’suliyat tuyg‘ularini tarbiyalashga alohida e’tibor qaratish zarur.

[115] Каримов И.А. Юксак маънавият-енгилмас куч. – Т.: Маънавият, 2008 йил, 117-бет.

## Globallashuv sharoitida “Ommaviy madaniyat” global madaniyatning ko‘rinishi ekanligi

Hozirgi davrda jamiyat hayotining turli sohalarida ro‘y berayotgan globallashuv jarayonlari natijasida eng ilg‘or, yangi texnologiyalar asosida ishlab chiqarishni texnik qayta jihozlash, tezkor zamonaviy kommunikatsiya va aloqa vositalari tizimlarining rivojlantirish, ilmiy, texnik hamda odamlar hayoti uchun zarur axborotlarni tarqatish, mehnat taqsimoti va unumdorligini ta’minlash uchun qulay sharoit yaratmoqda. Ijtimoiy taraqqiyotda cheklanmagan imkoniyatlarga yo‘l ochmoqda. Bular, o‘z navbatida, mamlakatlarni, turli xalqlarni, millatlarni ijtimoiy hayotning turli sohalarida o‘zaro yaqinlashuviga, jahon iqtisodiyotini yagona tizimga integratsiyalashuvi jarayonlarini faollashtirishga xizmat qilmoqda. To‘g‘ri globallashuvning ijtimoiy hayotning turli sohalaridagi yutuqlarini, ijobiy tomonlarini rad etmaymiz. Qolaversa, bu masalaga alohida mavzu sifatida to‘xtalib ham o‘tildi. Shu bilan birga ijtimoiy hayotning barcha sohalarini keng qamrab olgan, unga qaysidir ma’noda o‘z ta’sirini o‘tkazib borayotganini, uning natijasi o‘laroq madaniy-ma’naviy hayotdagi yaqinlashuv, umumiylik o‘ziga xos ixtilof va ziddiyatlarning vujudga kelishiga sabab bo‘lmoqda. Globallashuvning aks ta’siri, avvalo, madaniyat va uning bosh ildizi bo‘lgan ma’naviy-axloqiy qadriyatlarda namoyon bo‘lmoqda. Iqtisodiy yoki turli mazmundagi qator manfaatlarni qondirishga qaratilgan xatti-harakatlarni amalga oshirishga kirishar ekan insoniyat qator dasturlar ishlab chiqadi, hujjatlar qabul qiladi, qator yutuqlarga erishadi. Afsuski, ikkinchi bir soha ko‘p hollarda e’tibordan chetda qoladi.

Boshqacha aytganda, madaniyat, ma’naviy-axloqiy qadriyatlar jamiyat ijtimoiy - iqtisodiy taraqqiyotning muhim qismi bo‘lsada, unga ortiqcha yuk sifatida yondashilib, katta xatoga yo‘l qo‘yiladi. Bu borada nemis olimi U.Bek "Globallashuv nima?" kitobida "Hozirgi dunyoni, uning inqiroz va olg‘a siljishlarini "madaniy siyosat", "madaniy kapital", "madaniy o‘ziga xoslik", "madaniy gomogenlik", etnik, irqiy va jinsiy mansublik kabi tayanch so‘zlar bilan

ifodalanadigan voqealarning mazmuniga e’tibor qilmasdan, tushunish mumkinligi" haqidagi fikr[116] hamda qarashlarni bema’nilik deb ataydi. Bugungi kunda ular har qanday mamlakat, xususan, O‘zbekistan uchun ham olg‘a harakat qilishning samarali sharti, jamiyat ma’naviy-axloqiy sog‘lomligining kafolati, kuchli davlat sifatida jahon hamjamiyatida munosib o‘rin egallashiga bo‘lgan umid tayanchini tashkil etadi. Yurtboshimiz ta’kidlaginidek, “Biron-bir jamiyat ma’naviy imkoniyatlarini, odamlar ongida ma’naviy va axloqiy qadriyatlarni rivojlantirmay hamda mustahkamlamay turib o‘z istiqbolini tasavvur qila olmaydi”[117].

Inson hayoti va faoliyatining barcha jabhalarini qamrab olgan globallashuv jarayonlari butun insoniyat tamadduni va madaniyatida qaysidir mazmunda jiddiy o‘zgarishlarga sabab bo‘lmoqda Gruzin olimi I.D.Kalandiya bu borada shunday deydi: "Aslini olganda, garchi globallashuv umumjahon tamadduni tarixiy taraqqiyotining natijasi va yangi bosqichi bo‘lgani bilan birga, yangi sivilizatsiyani dunyoga keltirmoqda". Mazkur fikrni davom ettirib, aytish mumkinki, madaniyat va qadriyatlar tizimidagi  yangi sivilizatsion o‘zgarishlar qanday yo‘qotishlar evaziga qo‘lga kiritilayotganiga olim unchalik e’tibor bermagan.

Madaniyatshunoslarning umumiy fikriga ko‘ra, sivilizatsiya nafaqat iqtisodiy, siyosiy, balki ma’naviy-axloqiy va diniy sohalarda ham aql-tafakkurning tantanasi va yoyilishidir. “Sivilizatsiya” atamasi qo‘llanila boshlagan paytdan boshlab u yovvoyilik, qoloqlik va ibtidoiylikka zid bo‘lgan ma’rifatli jamiyat va ideal, avvalo, ma’naviy-axloqiy jamiyat ideali sifatida talqin etilgan. Ishlab chiqarish, savdo, ilm-fan, san’at, madaniyat, erkinlik va adolat taraqqiysi bilan bog‘langan. Shuning uchun “sivilizatsiya” va “madaniyat” bir-biriga yaqin, bir-biri bilan uzviy bog‘liq hatto sinonim tushunchalar sifatida qo‘llanilgan. Amerikalik madaniyatshunos olimlar  A.Kreber va K.Klakxon «madaniyat» so‘zining 150 dan

[116] Бек У. Что такое глобализация? Ошибки глобализма - ответы на глобализацию. –М.: Прогресс-Традиция, 2001. –С.91-92.
[117] Каримов И.А. Ўзбекистон буюк келажак сари. – Т.: Ўзбекистон 1998, 524-бет.

ortiq talqini va ta’rifini aniqlab, ular ko‘p hollarda «tamaddun» atamasi bilan birgalikda qo‘llanilganini aniqlashgan.

Globallashuv jarayonlari bilan bog‘liq salbiy hodisalar, avvalo, madaniyat, ma’naviyat sohasida ko‘proq namoyon bo‘lmoqda. Shu jihatdan ham globallashuvga butun dunyoni qamrab olgan “madaniy inqilob” deya ta’rif berish mumkin. Ba’zi tadqiqotlarda bir qator olimlar yaqin kelajakda sifat jihatdan butunlay yangi inson va jamiyatning global shakli - "megajamiyat", "megamadaniyat", "superetnos"ning shakllanishi haqida fikrlar bildirishoqda. Bir qarashda bunga muayyan asos bordek tuyuladi. Darhaqiqat, xalqaro mehnat taqsimoti, xalqaro tashkilotlar faoliyati, xalqaro huquqiy normalar, global axborot tizimining shakllanishi, aholi migratsiyasi kabi hodisalar ma’lum ma’noda «global inson» ni shakllantirmoqda. O‘z vatanida tug‘ilib, chet elda ta’lim olgan, yoki biron-bir chet mamlakatda ishlayotgan, o‘zi tushgan muhitga, u erdagi xalqngng urf-odatlariga moslashishga, begona xalq yashash tarzini qabul qilishga majbur bo‘lgan odamni kaysi millat yoki madaniyat vakili deyishning o‘zi muammo. Mamlakatlar, xalqlar, millatlar o‘rtasida ijtimoiy hayotning turli sohalarida keskin ro‘y berayotgan tub o‘zgarishlar, o‘zaro hamkorlikning jadal o‘sishi, savdo-munosabatlarining o‘sishi, xalqaro mehnat taqsimotining yuz berishi, jamiyat hayotining ijtimoiy-madaniy, ma’naviy, ilmiy sohalaridagi hamkorlik turli madaniyatlarni umumlashtiruvchi, yangi  etnosni shakllantiruvchi omillar vazifasini o‘tamoqda.

Albatta, yagona universal madaniyatni yaratish tarafdorlarining fikrlari real voqelikka ko‘p jihatdan muvofiqligiga qarshi chiquvchilar talaygina. Buning tasdig‘i sifatida aytish mumkinki, Fransiyada yashovchi afrikalik musulmonlarning bir necha yildan beri davom etayotgan o‘z milliy-diniy o‘ziga xosliklarini saqlab qolish uchun harakatlari hattoki, hukumatga qarshi chiqishlari to‘xtovsiz davom etayotgani, Germaniya fuqaroligini olgan, ammo o‘z milliy-etnik g‘oyalariga sodiq qolgan ko‘p ming sonli turklarni keltirish mumkin. Iroq

yoki Turkiyadagi kurdlar harakatini, Xitoydagi uyg‘urlar, tibetliklar harakati ham bunga misol bo‘la oladi.

Ba’zi tahlillarda globallashuv, xususan, uning asosiy belgilari va harakatga keltiruvchi kuchlari mehnat taqsimoti, aholi migratsiyasi, internet yoki boshqa eng zamonaviy axborot vositalari inson tabiatidagi yaxshi yoki yomon, yuksak yoki tuban xususiyatlarni yuzaga chiqarishi mumkin. Ammo ular yangi odamni, ya’ni muayyan etnos, millat, madaniyatdan tashqari bo‘lgan odamni dunyoga keltira olmaydi. Shuning uchun ayrimlarning yaqin orada madaniyatlarning to‘liq integratsiyalashuvi, ya’ni yagona dunyo madaniyatining shakllanishi hatto, millat va xalqlarning allaqanday yagona "super-etnos" yoki "megajamiyat"ga aylanishi haqidagi orzularining amalga oshishi haqiqatdan yiroqdir degan nazar ilgari suriladi. Lekin taxlilda keltirilayotganidek inson tabiatidagi yaxshi yoki yomon, yuksak yoki tuban xususiyatlarni yuzaga chiqarishi mumkin ekan, shuning o‘zi madaniyat, ma’naviyatga kushanda hisoblanmaydimi?

Globallashuv sotsiologiyasi muammolariga bag‘ishlangan tadqiqot ishlarida uning madaniyatdagi ifodasi va oqibatlarini o‘rganish yetakchi yo‘nalishni tashkil etayotgani behuda emas. Insoniyatning buguni va kelajagi haqida fikr yuritayotgan olimlar ichida madaniyat (sivilizatsiya) lar o‘rtasidagi farqni absolyutlashtirib, ziddiyatlarni tinch yo‘l bilan hal etib bo‘lmasligi haqida gapirayotganlar ham bor. Xususan, o‘z paytida amerikalik olim S.Xantingtonning «Tamaddunlar to‘qnashuvi» kitobi katta shov-shuvga sabab bo‘lgan edi. Bu kitobida u tamaddunlar o‘rtasidagi kurash kundan-kun avj olishi, yagona insoniyat haqida gap bo‘lishi mumkin emasligi va XXI asr tamaddunlar o‘rtasidagi to‘qnashuv asri bo‘lishi haqidagi fikrni ilgari suradi. "Mening fikrimcha, - yozadi u, - tug‘ilayotgan mafkura ham, iqtisod ham ziddiyatlar manbai bo‘lmaydi Insoniyatni ajratib turadigan eng muhim chegara va to‘qnashuvlarning asosiy manbayini madaniyat belgilaydi. Millat - davlat xalqaro ishlarining bosh ishtirokchisi bo‘lib qoladi, biroq global siyosatning eng jiddiy ixtiloflari turli sivilizatsiyalarga tegishli bo‘lgan millat va guruhlar o‘rtasida sodir bo‘ladi. Sivilizatsiyalar to‘qnashuvi

jahon siyosatining asosiy omiliga aylanadi. Sivilizatsiyalar o‘rtasidagi bo‘linish chiziqlari ayni kelajakdagi frontlarning chiziqlaridir".

S.Xantington har qanday sivilizatsiya (madaniyat) ning o‘zagini din tashkil etishi va diniy e’tiqod xalqlar ongida eng chuqur ildiz otgan, turg‘un ekani haqidagi g‘oyaga tayanadi. Shu asosda u navbatdagi jahon urushi, agar u sodir bo‘lsa, asosan, diniy e’tiqodlardagi ziddiyatlar zaminidagi urush bo‘lishini bashorat qiladi Rossiyalik olim F.X.Kessidi S.Xantington fikriga to‘liq qo‘shilmasada, shunday fikrlaydi. "Fikrimizcha, — yozadi u, — agar urush sodir bo‘lsa, u etnik urush bo‘ladi Har holda hozirgi lokal to‘qnashuvlar, harbiy harakatlar va ziddiyatlarning aksariyat ko‘pchiligi etnik xususiyatga ega. Aks holda, jahonda sodir bo‘layotgan iqtisodiy va siyosiy birlashish jarayonlari borayotgan, jahon kommunikatsiya tizimi shakllanayotgan, atrof muhitni asrash buyicha hamkorlikda harakatlar kengaygan bir sharoitda etnik va separatizm tendensiyalarining kuchayishini (masalan, Basklar mamlakatida, Tog‘li Qorabog‘, Abxaziya, Checheniston, Kurdiston va boshka hududlarda) tushuntirish qiyin bo‘ladi".

Masalaning murakkabligini nazardan qochirmagan holda, tarixning bunday qayg‘uli oqibatlari haqidagi fikrlarga to‘liq qo‘shilib bo‘lmasada, ularda o‘ziga yarasha asos bor. Aholi geografiyasi, demografiyasi shug‘ullangan tadqiqotchilardan Vernadskiy va boshqalar aholining o‘sishi shu temp formatida davom etadigan bo‘lsa (XIX-XX asr boshlari) asr oxirida demografik portlash yuz berishini aytishgan bo‘lsa, asr oxirida aholining keskin kamayishi yuz berishi ularning tahlillari asosiz ekanidan emas. Ular, xuddi shu singari Xantington ham yuz berishi mumkin bo‘lgan to‘qnashuvlardan insoniyatni ogohlantirishdi. Insoniyat esa bu tahdidni aylanib o‘tdi, uning yechimini izladi. Shu jihatdan olib qaraganda bu tadqiqotchilardan minnatdor bo‘lish lozim. Shuningdek, asarda V.S.Neypaul tomonidan ilgari surilgan “universal sivilizatsiya” formulasi ilgari suriladi: johilliklardan voz kechish, har bir millat uchun nihoyatda muhim bo‘lgan qadriyatlarga tayanish, muhim bo‘lmagan an’analardan voz kechish, naf

keltiradigan kechalar, uchrashuvlar asosida faoliyat yuritish-Davos madaniyati va sh.k. Qolaversa, xalqaro tashkilotlarning sa'y-harakatlari ham behuda ketmasa kerak. Yagona madaniyatni shakllantirish g'oyasi hozircha xom xayoldan boshqa narsa emas, chunki turli xalqlarning madaniyatlari, qadriyatlari o'rtasida muayyan mushtaraklik ezgulikka qaratilganlik kabi umumiy xususiyatlar mavjud bo'lsa-da, ularning namoyon bo'lish shakllari, eng muhimi, dunyoni idrok etish, dunyoqarash, voqelikka bo'lgan o'zaro munosabatlar kabi bazaviy tushunchalarida jiddiy farqlar mavjudligi ma'lum.

Madaniy globallashuvning bugungi kundagi tendensiyalari, g'oya, niyat bilan, ular qanchalik asosli bo'lishiga qaramay, tarkib topgan real voqelik o'rtasida jiddiy farq borligini inobatga olish zarur.

Xo'sh, real voqelik qanday? Globallashuv tarixiy taraqqiyot mantig'i bilan bog'liq tabiiy jarayonmi yoki uni kimningdir irodasi boshqarayaptimi? Agar hozirda kechayotgan jarayonlar "global kishilik hamjamiyatini shakllantirayotgan" va «Sayyorada yashayotgan absolyut ko'pchilik asta-sekin hayotni tashkil etishning asosiy tamoyillari haqida umumiy qarashni ishlab chiqayotgan»[118] bo'lsa, unda jahon hamjamiyati hayotining barcha sohalarini qamrab olgan ziddiyatlar mantiqan insoniyat ongli ravishda o'z halokati tomon borayotgani haqidagi fikrga olib kelmaydimi? Bu borada J.Stiglitsning nuqtai nazaricha agar globallashuv avvalgidek amalga oshiriladigan bo'lsa, u taraqaiyotga yordam berish u yoqda tursin, bundan keyin ham qashshoqlik va beqarorlikni yuzaga keltirishda davom etaveradi. Yuqoridagi savollarga ob'ektiv javob berish uchun, avvalo, globallashuv subyektini aniq belgilash kerak bo'ladi. Tadqiqotchi B.Umarov bu borada shunday yozadi: "Globallashuv xalqaro munosabatlarning an'anaviy ishtirokchisi — davlatlardan tashqari umumdunyoviy jarayonlarga bevosita ta'sir etuvchi, yangi subyektlarni - Xalqaro valyuta jamg'armasi, Jahon banki, YUNESKO, Xalqaro mehnat tashkiloti, Jahon savdo tashkiloti, "Katta sakkizlik" (AQSH, Germaniya, Buyuk Britaniya, Yaponiya, Fransiya, Kanada,

---

[118] Горбачев М.С. и др. Грани глобализации: трудные вопросы современного развития. –М. 2003. –С.32.

Italiya, Rossiya), mintaqaviy tashkilotlar (Evropa hamjamiyati, ASEAN va hokazo), transmilliy korporatsiyalar (TMK), nodavlat tashkilotlar ("yashillar" harakati kabi), B.Geys singari badavlat kishilarni siyosat maydoniga olib chiqdi"[119]. Albatta, bular mavhum, egasiz tashkilotlar emas va ularning o‘z qarorlarini qabul qilishiga muayyan manfaatlar, kuchlar o‘z ta’sirini o‘tkazadi.

Yuqoridagi tahlil va mulohazalar asosida xulosa qilish mumkinki, bugungi kundagi globallashuv jarayonlarining asosiy muammolaridan birini madaniyatlararo muloqotni to‘g‘ri yo‘lga qo‘yish tashkil etadi. Jahon madaniyatida ro‘y berayotgan va "madaniy inqilob" tusini olayotgan o‘zgarishlarning natijasi o‘laroq ikki, bir-biriga zid, bir paytning o‘zida bir-biri bilan o‘zaro chambarchas bog‘liq harakat yuzaga keldi. Bular: kishilik madaniyatining rang-barangligini inkor etish asnosida madaniy unifikatsiyalash (birlashtirish)ga harakat va uning ortida yashiringan maqsadlarga qarshilik asnosida boshlangan madaniy identifikatsiyalash (ajralish), aniqrog‘i, davlat va xalqlar tomonidan madaniy o‘ziga xosliklarni saqlab qolishga intilishni kuzatish mumkin.

Insoniyat tarixi — taqdiri umumiy bo‘lgan Yer kurrasidagi barcha xalq, mamlakat va hududlarni o‘z ichiga olgan umumsiviliziatsiya hisoblanadi. Bu oqimga xalqlar o‘z noyob madaniyati, an’analari, betakror tarixiy tajribasi bilan qo‘shiladi. Bu qarama-qarshilik asosidagi birlik aslida dunyo yaxlitligini tashkil etadi, uning boyligini ifodalaydi, uning doimiy harakatda bo‘lgan murakkab tizim sifatidagi yashovchanligini belgilaydi. Insoniyat dunyosining go‘zalligini unda yashovchi turli xalqlar, millatlar, mintaqalar madaniyati, turli urf-odat, an’analarining rang-barangligi tashkil etadi. Uni asrash, keyingi avlod yetkazish, yanada boyitish ma’naviy-ma’rifiy jamiyat oldidagi muhim vazifa hisoblanadi.

## Ommaviy madaniyat” ga qarshi kurash, uni oldini olish shart-sharoitlari va omillari

Insoniyat tarixida har doim turli xil ma’naviy, g‘oyaviy kurashlar, ta’sirlar turli maqsadlarni ko‘zlagan, holda, turli

[119] Умаров Б. Глобаллашув зиддиятлари. –Т.: Маънавият, 2006. 11-бет.

manfaatlar amalga oshishini ta'min etishda sodir etib kelingan hodisa hisoblanadi. Bugungi globallashuv sharoitida "ommaviy madaniyat" mafkuraviy ta'ziqlarning eng kuchli, odamlar tafakkurini o'z izmiga solishning o'ta nozik unchalik sezilmaydigan kuchli quroliga aylanib bormoqda. Madaniyat, san'at, fan va ta'lim hozirgi kunda ayrim davlat va tashkilotlar tomonidan mafkuraviy ta'sir o'tkazish va ma'naviy-madaniy ekspansiyani amalga oshirish vositasiga aylanmoqda.

Sobiq ittifoqning barbod bo'lishi bilan AQSH duyodagi eng qudratli davlat sifatida iqtisodiy, siyosiy hamda madaniy sohada globallashuv jarayonining harakatlantiruvchi kuchiga aylana boshladi. Bugungi kunda turli mamlakatlarda namoyish etilayotgan kino, videofilm va shou-biznes namoyishlarining katta uch qismi Amerika mahsulotiga to'g'ri keladi. AQSH ning globallashuv jarayonida tutgan o'rni haqida to'xtalib, Valladao bunday deb yozadi: "Amerika jamiyati ko'p jihatdan globallashib ulgurgani sababli o'zaro mushtarak va global dunyoning tezroq shakllanishidan mafaatdor ekani shubhasizdir"[120]. Ammo, bu jarayonlar jamiyatning iqtisodiy, ijtimoiy, siyosiy va madaniy hayotiga salbiy ta'sir o'tkazmoqda.

G'arb davlatlari tomonidan ijtimoiy hayotda madaniyat, san'at, ta'lim va fan xizmatlari bozorini monopoliyalashtirishga intilishini globallashuv jarayonlarini keltirib chiqarayotgan jiddiy tahdidlar qatoriga qo'shish mumkin. Bu masalada, ayniqsa, Amerikaliklar faol harakat qilmoqda. Dunyoqarashi, yashash tarzi, qadriyatlari yaqin bo'lgan Yevropa davlatlari ham ijtimoiy hayotning barcha sohalarini "amerikalashtirish"ga qarshilik ko'rsatayotgani buni tasdiqlaydi. Qolaversa bugungi kunda globallashuv jarayoni bilan bog'liq tobora keng yoyilib borayotgan "Ommaviy madaniyat" deb nom olgan madaniyatning yoshlarga ta'siri uning, uning ijobiy tomonlari bilan birgalikda uning salbiy tomonlariga ham alohida e'tibor berilmoqda. "Ommaviy madaniyat" deb nom olgan xalqimiz tasavvurlariga, tarixiy-madaniy an'analariga, sharqona odob, axloq normalariga

---

[120] Умаров Б. Глобаллашув зиддиятлари. –Т.:Академия, 2006. 12 -бет.

zid qarashlar, pornografik asarlar, siyqa san'at va g'ayriaxloqiy asarlar bugun milliy madaniyatlarga, milliy o'zlikni anglashga katta xavf solmoqda.

Mutaxassislar "ommaviy madaniyat"ning kishini ijtimoiy muammolaridan, jamiyatda sodir bo'layotgan o'zgarishlardan uzoqlashtirish, chalg'itishga qaratilganligini qayd etishadi... "Ommaviy madaniyat"da o'ta sodda, siyqa qarashlar yangilik, badiiy-estetik kashfiyot sifatida taqdim etiladi[121]. Haqiqatdan ham hozirgi kunda "ommaviy madaniyat"ni targ'ib etuvchi ko'rsatuvlar televideniedan keng o'rin olishga intilmoqda. Televideniya esa hammamizga ma'lumki, bugun nafaqat ommaviy axborotni tarqatish vositasi, balki u insonlarga ijtimoiy ongini va estetik didni shakillantiradi. Bundan tashqari o'zicha kishilarda duch kelayotgan ijtimoiy muammolarni "yechishga" yordam beradi, u kishilarni hayot tashvishlaridan, aniqrog'i, ijtimoiy muammolardan chalg'itadi, ularning uyi, xayolini yengil-yelpi, siyqa, goho seksual syujetlarga qurilgan dasturlari, ko'rsatuvlari bilan band qilib qo'yadi. Masalan, kishi qanchalik qashshoq, kambag'al bo'lsa, televideniyaga shunchalik ko'p bog'lanadi, hayotiy muammolarini televideniya orqali hal etishga moyil bo'ladi[122].

"Ommaviy madaniyat"da g'ayri hayotiylik, zo'ravonlik targ'ib etiladi, qahramonlar g'ayri hayotiy sharoitga tushib qoladi, bir qahramon yuzlab, hatto minglab qarshi kuchlarni mahv etadi. Insoniy xususiyatlardan mahrum personajlar bir-birining ichak-chavoqlarini titib yo'qotgan narsasini izlaydi. Ularga hech qanday to'siq yo'q: istasa bir xatlab to'rqavat bino ustidan sakrab o'tishi, istasa butun bir shaharni yakson qilishi mumkin . Bunday "asarlar" kishilarda, ayniqsa, yoshlarda yovuzlik, zo'ravonlik tuyg'ularni uyg'otmay qo'ymaydi[123]. "Ommaviy madaniyat" yaratishga ijod qilishga, kishidagi intelektual salohiyatini rivojlantirishga emas, balki undagi iste'molchilik kayfiyatini kuchaytiradi. Maxsus tadqiqotlar shuni ko'rsatmoqdaki, iste'molchilik kayfiyatiga berilmaydigan, undan

---

[121] Қаранг. Кўчқоров В. Миллийлигимизни англаш ва ижтимоий сиёсий жараёнлар. –Т.:Академия, 2007. 117-бет.
[122] Кўчқоров В. Миллийлигимизни англаш ва ижтимоий сиёсий жараёнлар. –Т.: Академия, 2007.117-бет.
[123] Ўша жойда.118-бет.

mutloq ozod kishi yo‘q. “Ommaviy madaniyat” kishida o‘z mahsulotlariga nisbatan ehtiyoj, zaruriyat uyg‘otishni, shu tariqa chiqarayotgan mahsulot va tovarlarni ko‘proq va tezroq sotishni nazarda tutadi.

Endi “Ommaviy madaniyat” masalasiga chuqurroq nazar soladigan bo‘lsak, u hozirgi kunda madaniy globallashuvning, madaniy ekspansiyaning, qolaversa, mafkuraviy tazyiqning eng xavfli quroliga aylanib bormoqda. Shuni e’tiborga olish lozimki “Ommaviy madaniyat”da milliy qadriyat, milliy xususiyat va milliy tarixga asos yo‘q. U milliy madaniyat, milliy an’ana,  milliy xarakter yoki milliy mintalitet hamda milliy manfaat nima ekanligini bilmaydi. “Ommaviy madaniyat”ning mohiyati va uning xavfli jihatlari haqida fikr yuritishdan avval bir tushunchaga muayyan aniqlik kiritish zarurdir. Chunki “Ommaviy madaniyat”ning turli olim va mutaxassislar tomonidan  turlicha talqin etilmoqda. Bu borada olim U.Saidov o‘zining “Globallashuv va madaniyatlararo muloqot” deb nomlangan asarida ularni umulashtirgan holda quyidagicha ifodalaydi:

-“Ommaviy madaniyat” – xalq madaniyati urf-odatlari, marosimlari, san’ati va sh.k ifodalovchi tushuncha.

-“ Ommaviy madaniyat” OAV ning rivoji bilan bog‘liq hodisa.

-“Ommaviy madaniyat” ishlab chiqarish, “ko‘ngil ochish industriyasi” tomonidan yaratilgan, omma iste’moliga mo‘ljallangan madaniyatning sayqallashtirilgan namunalari ko‘rinishidagi salbiy hodisalardir. Faqatgina  xalq madaniyati urf-odatlari, marosimlari, san’ati va sh.k ifodalovchi tushuncha emas, balki inkor etuvchi tushuncha deyish lozim.

Shu o‘rinda O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining quyidagi fikrlari e’tiborni tortadi: “Tabiiyki, “Ommaviy madaniyat”  degan niqob ostida axloqiy buzuqlik va zo‘ravonlik, individualizm, egotsentrizm g‘oyalarini tarqatish, kerak bo‘lsa, shuning hisobidan boylik ortirish boshqa xalqlarning necha ming yillik an’ana va qadriyatlari, turmush tarzini ma’naviy negizlariga bepisandlik, ularning qo‘porishga qaratilgan xatarli tahdidlar odamni tashvishga solmay qo‘ymaydi”.

Hozirgi globallashuv sharoitiga kelib "Ommaviy madaniyat" orqali milliy qadriyat va an’analar tizimini, ma’lum bir manfaatlar doirasidan kelib chiqib tubdan o‘zgartirishga harakat qilinmoqda. Bu borada esa g‘arb mamlakatlari tomonidan madaniyat "qoliplari" ni ishlab chiqarilayotganligidan kelib chiqib, aytish mumkinki, bu o‘zgarish avvalo, g‘arbona individualizm tomon harakat qilinayotganligidan darak bermoqda. Bu bilan globallashuv sharoitidagi "Ommaviy madaniyat" ning ta’siri natijasida milliy madaniyatlarini o‘ziga xosligining yuqolib borishi, kam sonli xalqlarning o‘z tili va urf-odatlarini unitishi, hattoki, uning yuqolib ketishi holatlarini keltirib chiqaradi. Jahonda g‘arbona kiyinish keng tarqalayotgan bir paytda o‘ziga modaga aylanib borayotgan libosini kiygan, aslida manqurtlik kasalligi ko‘rinishlaridan biri - "Ommaviy madaniyat" ko‘rinishining umumjahon madaniyatga aylanayotganidan dalolat bermoqda.

Biz "Ommaviy madaniyat"ning qay darajada rivojlanayotganligi uning insonlar, ayniqsa yoshlar ongiga ta’siri masalalarini ko‘rib chiqdik, uni ba’zi ko‘rinishlari haqida to‘xtaldik. Endi "Ommaviy madaniyat"ning o‘zi qanday vositalar orqali ta’sir etadi. Bularga quyidagilarni ketirish mumkin, jumladan: kino va videofilmlar, teatr, adabiyot va san’at (rassomchilik, tasviriy san’at, haykaltaroshlik, musiqa va boshqalar.), matbuot va televideniya (ommaviy axborot vositalari), kiyinish madaniyati (modalar ko‘riklari), ovqatlanish madaniyati (ovqatlanish tarzining bir xillashuvi), Internet va hokazolarni keltirish mumkin. O‘z-o‘zidan ayonki, kuchli davlatlar o‘z hayotiy, avvalo, madaniy ramzlarini himoya qilish uchun barcha vositalarni ishga soladi, o‘z "yashash tarzlari" va madaniyatlarini boshqa hududlarga yoyish kabi, boshqacha aytganda, madaniy ramzlar intervensiyasi orqali dunyoni o‘z ta’siri ostiga olishga harakat qiladi. O‘z navbatida, madaniy unifikatsiyalash, madaniy rang-baranglikni inkor etishga bo‘lgan harakatlar madaniy identifikatsiyalash, ya’ni madaniy o‘ziga xoslikni saqlab qolishga intilishni yuzaga keltirmoqda.

Buning xavfli tomonlarini taniqli ingliz sotsiologi Z.Bauman quyidagicha ifodalaydi: "Individuallashgan jamiyat uch harakterli xususiyatga xos: inson

tomonidan ijtimoiy jarayonlar ustidan nazoratning yo‘qolishi, kishining jamiyatdagi o‘zgarishlar qarshisidagi, ularni nazorat qilish imkoniyati yo‘qligi tufayli, himoyasizligi va o‘zi yashashi kerak bo‘lgan mavhum, noaniq voqelik qarshisidagi himoyasizligi; bularning oqibati o‘laroq insonning uzoq muddatli maqsadlarini, hayotiy strategiyalarini rejalashtirib ro‘yobga chiqara olmagani tufayli, ularni unchalik salmoqqa ega bo‘lmasa-da, darhol qo‘lga kiritiladigan natijalar bilan almashtirishidir. Z.Bauman salbiy jihatlarni o‘zida mujassam etgan individning paydo bo‘lganligini qayd etgan, chunki u ijtimoiy muhitdan, jamoadan ajralib qolgan, o‘zgalar haqida o‘ylash qobiliyatidan, javobgarlik va yakdillik tuyg‘usidan mahrum bo‘lgan hamda faqat qisqa muddatli vazifalarni oldiga qo‘yib, bugungi kun bilan yashaydigan kishiga aylangan. Bundan xulosa qilish mumkinki, "Ommaviy madaniyat" kishiga insoniylik, shaxs martabasini beradigan milliy madaniyatidan, ma’naviyatidan, tarixiy xotiradan mahrum etadi[124].

Bugungi globallashuv sharoitida turli shakldagi xususan, «Ommaviy madaniyat» ko‘rinishidagi mafkuraviy xurujlarga qarshi kurash, buning uchun "xalqni - xalq, millatni - millat" qilishda O‘zbekistoning mustaqiligini asrab-avaylash, jamiyatdagi barqarorlikni ta’minlashning muhim vositasi sifatida ma’naviy tarbiyaga e’tiborni kuchaytirish zarur.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Globallashuv sharoitida ommaviy madaniyatning rivojlanishi va kuchayishi sabablari.
2. “Ommaviy madaniyat”ni milliy va umuminsoniy madaniyatga zid ekanligi.
3. Yoshlar hayotida “ommaviy madaniyat”ning salbiy oqibatlarining oldini olish.
4. Ma’naviy yuksalish va milliy-ma’naviy qadriyatlarga ishonch va e’tiqodni mustahkamlash zarurligi.

[124] Саидов У. Глобаллашув ва маданиятлараро мулоқот.  75-76-бетлар.

## 21-mavzu: Globallashuv va axborot kommunikatsiya tizimi

**Reja:**

1. **Axborot kommunikatsiya tushunchasi ma'no-mazmuni.**
2. **Globallashuv sharoitida axborot kommunikatsiya tizimidagi o'zgarishlar va yangilanishlar.**
3. **Axborot texnologiyalari, internet va raqamli iqtisodiyot**

**Axborot kommunikatsiya tushunchasi ma'no-mazmuni**

**Axborot** (lotincha «informatio»- tushuntirmoq, bayon etmoq) zamonaviy fan va siyosatning asosiy tushunchalaridan biri; dastlab kishilar tomonidan og'zaki, keyinroq yozma yoki boshqa shakllarda uzatilgan ma'lumot.

**Kommunikatsiya –** 1) kibernetikada – informatsiya (axborot)larni almashish jarayoni. 2) transport, aloqa yo'llari va shahar xo'jaligi yer osti tarmoqlari.

Natan Mayer Rotshild (1777—1836) «Kim axborotga egalik qilsa, o'sha dunyoga hukmronlik qiladi» ikki yuz yildan ortiq vaqt o'tib ilmiy-texnika taraqqiyoti insoniyat va jamiyat moddiy ehtiyojlarini qondirish uchun ulkan imkoniyatlar yaratdi. Yangi yuqori texnologiyalar jamiyat a'zolari turmushini istalgan mahsulot bilan ta'minlashga va xizmat sohasini jadal rivojlantirish uchun shart - sharoit yaratishga imkoniyat beradi. Axborot yaratish va tarqatish sohasida ham mislsiz yutuqlarga erishildi.

Kishilar o'rtasida xabar yetkazishni ta'minlashga qodir hisoblash texnikasi, axborot aloqa tizimi, internet tizimi, shuningdek, boshqa axborot texnologiyalari inson va jamiyat hayoti, faoliyatida axborotning ahamiyatini keskin oshirib yubordi. Hozirgi kunda ilmiy-texnikaviy rivojlanish bilan ijtimoiy-siyosiy rivojlanish o'rtasida mutanosiblik mavjud bo'lgan jamiyatgina har tomonlama uyg'un rivojlanishi mumkin. Shuning uchun har qanday jamiyat o'zining ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy va boshqa axborotga bo'lgan talab hamda ehtiyojini to'liqroq

qondirishga intiladi. Yuqorida aytib o‘tilganidek, bugunga kelib ilmiy-texnikaviy, ishlab chiqarish, ijtimoiy rivojlanishning o‘lchami mazkur sohalarda to‘plangan va almashinayotgan axborotlar, ularning almashinish sur’ati va o‘zlashtirilish tezligi bilan belgilanadi.

Globallashayotgan dunyoda axborot xalqlararo va davlatlararo munosabatlarda katta ahamiyat kasb etadi. Ya’ni, u jahon hamjamiyati hayotida ham ijobiy ham salbiy kuch sifatida namoyon bo‘lishi mumkin. Shu ma’noda texnikaviy-texnologik sohada katta imkoniyatga ega bo‘lgan mamlakatlar qulay sharoitga ega bo‘ladilar. Mana shu ustunlik tufayli ular o‘z shaxsiy manfaatlariga mos keluvchi qadriyatlarni, nuqtai-nazarlarni, g‘oyalarni, fikrlarni ilgari surishlari mumkin va surmoqdalar ham. Shunga ko‘ra ko‘pgina davlatlarda globallashuvga qarshi harakatlar yuzaga kelmoqda, bular yagona jahon uyg‘unlashgan axborot maydonini tuzishni rad etmoqdalar. Bu o‘rinda shuni alohida ta’kidlash joizki, globallashuvga qarshi harakatning o‘zi tobora global xarakat tusini olmoqda. Zamonamizning o‘ziga xos jihatlaridan biri sifatida har qanday mahalliy hodisa yoki voqea zamonaviy axborot texnologiyalari tufayli global hodisa yoki voqeaga aylanmoqda. Masalan, 2000- yil 11- sentyabrda Nyu Yorkda yuz bergan voqea, Livan tuprog‘idagi harbiy harakatlar, Fransiyadagi yoshlarning chiqishlari, u yoki bu mamlakatdagi saylovlar, avia halokat, tabiiy ofat, terrorchilik harakati va boshqa shunga o‘xshash voqea va hodisalar buning yorqin dalili bo‘ladi.

Jahon miqyosida kezib yuruvchi bunday axborotlar muayyan davlat manfaatlariga ta’sir etmay qolmaydi. Bu faqat shu axborot tarqaladigan, alohida olingan bir mamlakatdagi ijtimoiy, siyosiy jarayonlardan darak berishi bilangina emas, balki boshqa mamlakatlarning mazkur xabarlar haqida hech narsa aytilmagan auditoriyasi bularni o‘z davlatidagi holatga qiyoslashi bilan ham mazkur mamlakat manfaatlariga ta’sir etadi. Shu sababli davlatlar, hukumatlar o‘rtasida ayrim kelishmovchiliklar vaqti-vaqti bilan yuzaga chiqib turishi mumkin. Bunda kim haq yoki kim nohaq ekanligini aniqlash har doim ham oson bo‘lavermaydi.

Bular barchasi axborot jarayonlarining globallashuvi bilan bog‘liq muammolar dolzarbligini yana bir karra ta’kidlaydi. Ammo mazkur muammolar tufayli axborot ishlab chiqarish va tarqatish imkoniyatlarining tengsizligi paydo bo‘ladi. Bu ob’ektiv vaziyatni shunday deb qabul qilmoq kerak. Mamlakatlar bu boradigi o‘z ustunliklarini shaxsiy manfaatlarida foydalanishlari boshqa gap. Mana shunday vaqtda munosatlarda keskinlik yuzaga keladi, u ko‘p hollarda axboriy kurashga yoki boshqacha qilib aytganda psixologik urushga aylanib ketadi.

Ochiq axborot tizimlarida axboriy-psixologik xavfsizlikni ta’minlash hozirgi kunning dolzarb talabidir. Har bir davlat buning ustida bosh qotirmoqda. Bu jahondagi yangi geosiyosiy taqsimot, yangi mintaqaviy nizolarning yuzaga kelishi, millatchilik, shovinizm, din niqobidagi ekstremizm, ekologik halokatning tahdidi kuchayishi, spid, parranda gripi va boshqa yuqumli kasalliklarning tarqalishi bilan bog‘liqdir.

Yuqorida qayd etilganlarning barchasi O‘zbekiston Respublikasi uchun ham mazkur muammolar muhim ekanligini alohida ta’kid etadi. Buning dolzarbligi davlatimiz uchun milliy mustaqillikni yanada mustahkamlash, iqtisod va bozor munosabatlarini tadrijiy rivojlanishini ta’minlash, ijtimoiy islohotlarni chuqurlashtirishda yaqqol ko‘rinadi. Bunda Kadrlar tayyorlash milliy dasturini amalga oshirish, milliy an’analarni hayotga qaytarish, murosasozlikni tarbiyalash ham katta ahamiyat kasb etadi. Ma’lumki, mustaqil dunyo qarashga ega ma’lumotli kishilargina turli xil talqindagi tazyiqlarga ruhan barqaror qarshilik ko‘rsata oladilar. Bu birinchidan. Ikkinchidan, mana shunday kishilargina tegishli muhit yaratishlari va milliy g‘oyalarning darg‘alari hisoblanadi.

Mana shuning uchun ham mazkur muammolarni o‘rganishda axborotning shakli va mohiyati; axborot xavfsizligini ta’minlash; ochiq axborot tizimlarining o‘ziga xosligi; shaxs, jamiyat va davlat axboriy- psixologik xavfsizligini ta’minlash manbalari va turlari; axborot sohasidagi milliy xavfsizlikni ta’minlashning ahamiyati va tamoyillari; OAV va axboriy qarama-qarshilik;

axboriy-psixologik xavfsizlikni ta’minlashda asosiy yo‘nalish va usullar; ochiq axborot tizimlarda shaxsning o‘z-o‘zini himoya qilishi; jamoatchilik fikri va jamiyat axboriy-psixologik xavfsizligi; O‘zbekiston OAV lari va jamiyatning psixologik xavfsizligi kabi mavzularni chuqurroq o‘rganish talab etiladi.

Yuqorida sanab o‘tilgan mavzularni o‘rganishda axborot, axboriy xavfsizlik, milliy manfaatlar, axborot sohasidagi milliy manfaatlarga bo‘lgan xavf, manbalari, jamoatchilik fikri, ochiq axborot tizimlari, globallashuv, axboriy qarama-qarshilik, axboriy-psixologik kurash, OAV lari, onglilik, idroklash, aks ettirish manipulyatsiya qilish, psixologik qo‘poruvchilik, ijtimoiy targ‘ibot, jamoatchilik ongi, insonni xufiyona boshqarish va boshqalarga alohida e’tibor qaratish joiz.

Psixologiya, sotsiologiya, falsafa, OAV nazariyalaridan olingan bu tushuncha va terminlar fanni chuqurroq tushunishga, uning asosiy mazmunini, usullari va yo‘sinlarini, ya’ni ochiq axborot tizimlarida foydalanayotgan usullarni idrok etishga, demak, ijobiy g‘oyalarni salbiy g‘oyalardan farqlay olishga ko‘maklashadi. Ma’lumki, har qanday dalil, hodisa yoki voqea turlicha talqin etilishi mumkin, shunga bog‘liq tarzda auditoriya tomonidan qabul etilishi ham mumkin. Shuning uchun avval boshidanoq, tushunchaviy apparatni belgilab olish, uni sharhlash lozim, shundan kelib chiqqan holda biror hodisa yoki voqeani biz qanday idrok etishimiz va talqin qilishimizga e’tibor berishimiz darkor

Siyosiy-ijtimoiy jarayonlarda, ma’naviy-mafkuraviy jarayonlarda targ‘ibotning muhim ajralmas qismi – **ommaviy axborot vositalari**dir (OAV). OAV har qanday shaxsga ochiq, ommaviy tarzada, maxsus texnik vositalar yordamida, turli ma’lumotlarni uzatish uchun tuzilgan muassasalardir. Ularning o‘ziga xos belgilari- ommaviyligi, ya’ni iste’molchilarning cheklanmagan doirasi, maxsus texnika asbob-uskunalarning mavjudligi, aloqadagi tomonlarning makon va zamonda bo‘lingani, to‘g‘ridan-to‘g‘ri bo‘lmagan muloqoti va sh.k.

OAV lariga matbuot, ommaviy ma’lumotnomalar, radio, televideniya, kino-ovoz yozish, videoga olish kabilar kiradi. Oxirgi o‘n yilliklarda yer yo‘ldoshlari orqali, aloqaning kabelli, radio va televidenie, elektron matnli tizimlar, shuningdek

axborotni to‘plash va ko‘paytirishning individual vositalarining keng tarqalishi natijasida muloqot vositalari ham jiddiy o‘zgarmoqda. Siyosiy tizimning muloqot vositalariga ehtiyoji uning jamiyatdagi funksiyalari, siyosat agentlarining soni, siyosiy qarorlarni qabul qilish usullari, davlatning katta-kichikligi va boshqa bir qator omillar bilan o‘lchanadi. O‘tmishdagi an’anaviy jamiyatlarda muloqot vositalariga ehtiyoj katta bo‘lmagan. Bunday vositalar rolini asosan choparlar, elchilar, xabarchilar, savdogarlar, aloqa kabutarlari bajarib, ular og‘zaki yoki yozma shaklda siyosiy axborot qirol farmonlari va buyruqlari, noiblarning, zarur bo‘lganda fuqarolarning xatini yetkazishgan. Hududi kichik bo‘lgan davlatlar, shaharlar fuqarolarni xavf-xatarlardan ogohlantirish uchun yoki diniy hodisalar haqidagi xabarni etkazish uchun o‘ziga vositalardan - qo‘ng‘iroq, olov yoqish kabi usullardan keng foydalanishgan. XIX-XX asrlarga kelib telegraf, telefon vositalarining yaratilishi, radio va televideniyaning kashf etilishi davlatlarning kommunikatsion ehtiyojlarining qondirib qolmay siyosiy targ‘ibotda ham inqilob yasadi. OAV Tofler yozganidek «hokimiyat resurslarini juda kam sarflagan holda ko‘zlangan holda ko‘zlangan maqsadlarga etish; odamlarni bu maqsadlardan shaxsan manfaatdor ekanliklariga ishontirish, raqiblarni ittifoqchilarga aylantirish» imkonini beradi[125]. Sanoati rivojlangan mamlakatlarda bilim va axborot hokimiyati jamiyatni boshqarishda pul va davlat zo‘rligini ikkinchi darajaga tushirib hal qiluvchi mavqeni egallay boshladi. OAV jamiyatdagi bilim va boshqa siyosiy ahamiyatga bo‘lgan axborotning bevosita tarqatuvchisi va egasidir.

Jamiyatning ijtimoiy-siyosiy hayotida OAV ning funksiyalari xilma-xildir. Har qanday zamonaviy jamiyatda ular u yoki bu shaklda bir qator umumiy siyosiy funksiyalarni bajaradilar. Ularning eng muhimi axborot tarqatishdir. U fuqarolar va hokimiyat organlari uchun eng muhim hodisalar to‘g‘risida ma’lumotlarni topish va tarqatishdan iborat.

Odamlarning siyosiy hodisalar va jarayonlar haqida xolis fikr yuritishlari uchun OAV ning axborot tarqatish borasidagi faoliyati bilim berish, ta’lim

[125] Пугачев В .П. Сиёсатшуносликка кириш. – М.: 2000, 193-бет.

funksiyalarini ham o‘z ichiga oladi. Bu funksiya fuqarolarga ular OAV dan hamda boshqa manbalardan oladigan ma’lumotlarni xolisona baholash va tartibga solish imkonini beradigan bilimlarni yetkazishda namoyon bo‘ladi. 1952- yilda Duáyt Dévid Eyzenxáuer (1953-1961-yillarda AQShning 34-prezidenti) «Informatsion kompaniya uchun sarflangan har bir dollar, qurollanish uchun sarflangan besh dollar bilan barobar» deganda shunga e’tibor qaratilgan. U fuqarolarni axborotning murakkab ziddiyatli oqimida adashmaslikka o‘rgatadi. OAV ning ta’lim funksiyasi uning ijtimoiylashuv funksiyasiga o‘sib o‘tadi. Ammo siyosiy ta’lim bilimlarni doimiy ravishda olishni, hamda insonning bilish va baholash imkoniyatlarini oshiradigan bo‘lsa, siyosiy ijtimoiylashuv insonning me’yorlar, qadriyatlar, xulq-atvor namunalarini o‘zlashtirilishini anglatadi. U shaxsni ijtimoiy borliqqa moslashishiga yordam beradi. Shunday qilib jamiyatda OAV ning eng muhim vaziflari sifatida quyidagilarni ko‘rsatish mumkin:

1. Qonun va qoidalarni, inson huquqlarini hurmat qilishga asoslangan qadriyatlarni ommaviy ommaviy ravishda tatbiq etib borish;
2. Jamiyatdagi, insonlar o‘rtasidagi turli xil ixtiloflarni tinch yo‘l bilan xal qilishga o‘rgatish;
3. Davlat tuzilishining bosh masalalari bo‘yicha jamoatchilik kelishuvini shubha ostiga olmaslik va shu kabilar.

OAV ning axborot tarqatish, ta’lim va ijtimoiy hayotga jalb etish borasidagi faoliyati unga tanqid va nazorat funksiyasini bajarish imkonini beradi. Siyosiy tizimda bu funksiyani muholifat, shuningdek, maxsus nazorat institutlari amalga oshiradi. OAV ning nazorat funksiyasi jamoatchilik fikri va obro‘siga asoslanadi. Garchan, OAV lari davlat va xo‘jalik nazorat organlaridan farqli ravishda ma’muriy yoki iqtisodiy choralar qo‘llay olmasalarda, ularning nazorati ko‘pincha ancha samarali va qattiqqo‘l, negaki ular voqea-hodisalarga, shaxslarga nafaqat huquqiy, balki ma’naviy baho ham beradilar. Demokratik jamiyatda nazorat funksiyasini amalga oshirishda OAV lari jamoatchilik fikri bilan bir qatorda qonunga ham tayanadilar.

Yuqorida ko‘rsatilgan barcha funksiyalar OAV larining safarbarlik funksiyasini to‘g‘ridan-to‘g‘ri amalga oshishiga xizmat qiladi. U odamlarni muayyan siyosiy harakatlarga undash, ularni siyosatga jalb etishda namoyon bo‘ladi. OAV lari inson ongi, qalbi va xissiyotlariga, fikrlari, baholash usullari va mezonlariga ta’sir etishning katta imkoniyatlariga ega. OAV larining funksiyalari yuqoridagilar bilan cheklanib qolmaydi. Shuningdek, OAV lari innovatsion funksiyani ham bajaradi. U siyosiy o‘zgarishlarni boshlab beradi. Buning uchun muayyan ijtimoiy muammolarni keng va qat’iy turib qo‘yadi. Ularga hokimiyat va jamoatchilik diqqatini tortadi. Tezkor funksiya- OAV lari muayyan partiyalar va uyushmalarning siyosiy faoliyatiga xizmat qiladi, jamoatchilik va ijtimoiy fikrni shakllantirish funksiyasidir.

**Ommaviy axborot vositalari** - eng asosiy, qudratli va ta’sirchan targ‘ibot quroli hisoblanadi. Chunki ommaviy axborot vositalari ommaning o‘ziga xos tarbiyachisi, muhim tadbirlarning tashkilotchisi, dolzarb muammolarni hal qilishning ta’sirchan quroli bo‘lib xizmat qiladi. Aynan ommaviy axborot vositalari orqali milliy qadriyatlarimiz va umuminsoniy qadriyatlar, milliy g‘oya va demokratik tamoyillar targ‘ib-tashviq qilinadi. Ommaviy axborot vositalari doimo demokratiya va so‘z erkinligining o‘ziga xos o‘lchovi, ko‘rsatkichi bo‘lib kelgan. Erkin va mustaqil ommaviy axborot vositalari demokratik taraqqiyotni rag‘batlantiradi va mustahkamlaydi.

Aksiltarg‘ibot «G‘oyaga qarshi g‘oya bilan kurashish» tamoyiliga mos ravishda olib borilishi kerak. Bunda davlatimiz siyosatiga qarshi kuchlarning g‘oyaviy hujumlarini qaytarish talab etiladi. Buning uchun:

- horijiy jurnalistlarning hukumat siyosatini buzib talqin qiluvchi chiqishlariga yo‘l qo‘ymaslik;
- diniy aqidaparastlarning tanlagan yo‘limizga qarshi mafkuraviy qo‘poruvchilik harakatlariga zarba berish;
- rivojlangan davlatlar tomonidan bo‘ladigan ma’naviy-mafkuraviy ta’sirlarga qarshi g‘oyaviy immunitetni tarbiyalab borish;

• axborot xilma-xilligi sharoitidagi turli informatsion tajovuzlarning asl maqsadini fosh etish;

• yoshlarda ozod shaxs va erkin fuqaroning asosiy jihatlarini tarbiyalab borishga keng e'tibor qaratish talab etiladi.

**Globallashuv sharoitida axborot kommunikatsiya tizimidagi o'zgarishlar va yangilanishlar**

XX asrning ikkinchi yarmi tezkor, keng ko'lamdagi axborot tizimi va telekommunikatsiya texnologiyalarining rivojlanish davri sifatida, ular hayotning deyarli barcha jabhalariga va inson faoliyatiga kirib borishi, shuningdek, axborot makonining globallashuvi, butun jahon rivojiga ta'sir ko'rsatgan va ko'rsatayotgan omil sifatida e'tirof etiladi.

Informatsion soha jamiyat hayotini rivojlantirib, xavfsizlikning siyosiy, iqtisodiy, madaniy va boshqa sohalariga yuqori darajada ta'sir ko'rsatadi. Shu bois, jahondagi etakchi davlatlar tajribalarini chuqur o'rganish, ilmiy tahlil qilish orqali, yurtimiz milliy manfaatlariga javob beruvchi axborot xavfsizligi tizimini barpo etish muhim ahamiyat kasb etadi.

Globallashayotgan dunyoda axborot xalqlararo va davlatlararo munosabatlarda katta ahamiyat kasb etib, u jahon hamjamiyati hayotida ham ijobiy ham salbiy kuch sifatida namoyon bo'lishi mumkin.

Mazkur jarayonlarga munosabat bildirar ekan, O'zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti I.Karimov quyidagi fikrni ilgari suradi: "Shuni unutmaslik kerakki, bugungi kunda inson ma'naviyatiga qarshi yo'naltirilgan, bir qarashda arzimas bo'lib tuyuladigan kichkina xabar ham axborot olamidagi globallashuv shiddatidan kuch olib, ko'zga ko'rinmaydigan, lekin zararini hech narsa bilan qoplab bo'lmaydigan ulkan ziyon yetkazishi mumkin".[126]

Axborot oqimlari va ularni shakllantiruvchi, yo'naltiruvchi texnik vositalar bugungi globallashuv jarayonida davlatlarning nafaqat o'z milliy manfaatlarini saqlash, balki ushbu manfaatlarni uyg'unlashtirishni bosh maqsadi sifatida qarash lozim.

---

[126] Каримов И.А. Юксак маънавият – енгилмас куч. 115-бет.

Siyosiy jarayonlarga nazar tashlaydigan bo‘lsak, kuchga qaraganda axborot omili tobora sezilarli ahamiyat kasb etib bormoqda. Bugungi kunda "Kim informatsiyaga ega bo‘lsa, u dunyoni boshqaradi" degan qoida o‘z kuchini ko‘rsatmoqda. Bugungi kunda jahon davlatlari axborot oqimlari ustidan hukmronlik qilish maqsadida axborot texnologiyalarini shiddat bilan insoniyat faoliyatining barcha sohalariga olib kirayotgan bir paytda, bu sohada ilg‘or davlatlar va rivojlanayotgan davlatlar o‘rtasidagi tafovut borgan sari kattalashayotgani ma’lum bo‘lmoqda.

Bu o‘rinda O‘zbekistonda jamiyatni axborotlashtirish, axborot texnologiyalarini izchil va tezkor rivojlantirish borasidagi davlat siyosati jamiyatimizning XXI asrda jahon hamjamiyatidagi o‘rnini belgilab beruvchi muhim omillardan biri hisoblanadi. O‘zbekiston global axborot muhitiga faqat mustaqillikdan so‘ng mustaqil sub’ekt sifatida kirib kelgan bo‘lsada, o‘tgan oz fursatga qaramay Respublikada Internet provayderlari va Internetdan doimiy foydalanuvchilarning soni yildan-yilga shiddat bilan ortib bormoqda.

Albatta, har qanday axborot xurujlari axborot qurollari orqali amalga oshiriladi. Axborot milliy xavfsizlikka tobora ta’sir ko‘rsatuvchi muhim davlat resursi bo‘lib borayotgan sharoitda davlatlarning axborot sohasida, ya’ni “axborot urushi” bilan bevosita bog‘liq masalalarni o‘rganish va ishlab chiqishga intilishlari ortib bormoqda.

**Axborot texnologiyalari, internet va raqamli iqtisodiyot**

XX asrning o‘rtalaridan boshlab insonlararo, inson-avtomat, avtomat-avtomat o‘rtasidagi ma’lumot hamda hayvonlar va o‘simliklardagi signal almashinuvi, hujayradan hujayraga muayyan belgilarning uzatilishi va shu kabilarni anglata boshlagan.

Ijtimoiy hayotga tatbiqan axborot kishilar, predmetlar, faktlar, hodisalar, jarayonlar va shu kabilar haqidagi ma’lumot (ma’lumotlar majmui)ni anglatadi.

**Axborotlashtirish** - axborot resurslarini shakllantirish va ulardan foydalanish hisobiga fuqarolar, davlat hokimiyati va o‘z-o‘zini boshqarish organlari,

tashkilotlar va jamoat birlashmalarining axborot sohasidagi ehtiyojlarini qondirish, huquqlarini ro‘yobga chiqarish maqsadida optimal sharoitlarni yaratish uchun tashkil etiladigan ijtimoiy-iqtisodiy va ilmiy-texnik jarayonlar majmui.

Informatsion jarayonlar-axborotni qidirish, yig‘ish, qayta ishlash, to‘plash, saqlash va tarqatish jarayoni.

**Axborot tizimi** (informatsion sistema) - informatsion jarayonlarni amalga oshiruvchi tartibga solingan hujjatlar hamda axborot texnologiyalari majmui.

**Axborot resurslari** - muayyan (kutubxona, arxiv, fond, ma’lumotlar banki kabi) axborot tizimlaridagi alohida hujjatlar va hujjatlar majmui.

Ijtimoiy-siyosiy axborot- ijtimoiy va siyosiy hayot borasida jamiyat a’zolari, ijtimoiy guruhlar, siyosiy tashkilotlar o‘rtasida almashinuv predmeti hisoblangan va ular o‘z faoliyatida foydalanadigan bilimlar, ma’lumotlar va xabarlar majmui.

Ijtimoiy-siyosiy axborotlar insonlar o‘rtasidagi aloqalar, siyosiy jarayonlar, jamiyatni boshqarish, ilmiy, o‘quv va tarbiyaviy ishlarni tashkil etish, targ‘ibot va tashviqotni amalga oshirishda tobora muhim va ustuvor ahamiyat kasb etmoqda.

To‘laligi, asoslanganligi va ishonchliligi muhim ahamiyat kasb etadigan ijtimoiy-siyosiy axborotlarni ishlab chiqishda fan, ularni tarqatishda OAV muhim rol o‘ynaydi.

Axborot madaniyati texnik-texnologik va ijtimoiy-madaniy jihatlarga ega.

Texnik-texnologik jihatdan axborot madaniyati axborotni olish, qayta ishlash, saqlash va yetkazib berishga xizmat qiladigan texnik-axborot vositalari va ulardan oqilona foydalanish usullari haqidagi bilimlar tizimini anglatadi.

Ijtimoiy-madaniy ma’noda axborot madaniyati insonning muayyan ma’naviy-axloqiy, siyosiy, huquqiy va estetik qadriyatlarni o‘zlashtirgan holda axborot maydonida hayotiy faoliyat ko‘rsatishini anglatadi.

Axborot iste’moli madaniyati axborot dunyosidan ijtimoiy taraqqiyotga xizmat qiluvchi ma’lumotlarni saralab olish borasidagi bilimlar, qobiliyat va malakani o‘zida ifoda etadi.

Axborotlashgan jamiyat - kishilik jamiyati rivojlanishining hozirgi bosqichida shakllanayotgan va ijtimoiy hayotning barcha sohalarida axborot hamda informatikadan oqilona foydalanishga asoslangan sifatiy holatini tavsiflovchi tushuncha.

Axborotlashgan jamiyat nazariyasi asoschilari ijtimoiy rivojlanishni «bosqichlar almashinuvi» nuqtayi nazaridan qaragan holda, uning shakllanishini qishloq xo‘jaligi, sanoat va xizmatlar iqtisodiyotidan keyin paydo bo‘lgan iqtisodiyotning to‘rtinchi - «axborot sektori» yuzaga kelishi bilan bog‘laydilar.

Ularning fikriga ko‘ra, industrial jamiyatning asosi bo‘lgan kapital va mehnat axborotlashgan jamiyatda o‘z o‘rnini axborot va bilimga bo‘shatib beradi.

Shu bilan birga muayyan axborotlarni yashirishdan tortib, uni noqonuniy ravishda e’lon qilishgacha bo‘lgan ko‘rinishlarda namoyon bo‘ladigan suiiste’molliklar ham kelib chiqishi mumkin.

Axborot turli ijtimoiy qatlamlar, professional va milliy guruhlar vakillarga har xil ta’sir qilishi barobarida  uni iste’mol qilish amaliyoti turli guruhlarda bir-biridan keskin farq qilishi mumkin. Bu borada “raqamli tengsizlik” – turli ijtimoiy toifalar o’rtasida internetdan, raqamli texnologiyalardan foydalanish borasidagi ko’nikmalarning turlicha shakllangani, raqamli infrastruktura qamrovi darajasidagi farq”[127] bu, eng avvalo, axborot manbalari miqdori o‘rtasidagi farqda namoyon bo‘ladi. Masalan, ayrim odamlarda axborot manbai minimal (televideniya, radio), ayrimlarda esa keng (internet, yangi telekommunikatsiyalar tizimi) bo‘lishi mumkin.

Mutaxassislar fikriga ko‘ra, bugungi kunda jamiyatda aynan axborotni olish, unga yo‘l topish sohasida keskin bo‘linish, tabaqalashuv sodir bo‘lmoqda.

Raqamli transformatsiya jarayoni jamiyat hayotining barcha sohalarida aks etmoqda. 2020- yilda dunyo aholisi 7,7 mlrd.ni tashkil etgan bo’lsa, internetdan foydalanuvchilar soni 4,8 mlrd.ga, elektron pochtadan foydalanuvchilar soni 4 mlrd.ga yetdi, mobil qurilmalar orqali internetdan foydalanuvchilar soni 4,17 mlrd.ni tashkil etadi. Dunyo aholisining 51% (3,96 mlrd.) ijtimoiy tarmoqlardan

---

[127] Abdullayev B. Raqamli siyosiy ijtimoiylashuv - yoshlar siyosiy madaniyati transformatsiyalashuvining zamonaviy omili. Falsafa va huquq. 2-son. 2021.

foydalanadi. Ularning 99% mobil qurilmalar orqali ijtimoiy tarmoqlarga kiradi va 13 yoshdan yuqori bo'lgan dunyo aholisining 65 % turli darajada ijtimoiy tarmoqlar foydalanuvchisi hisoblanadi. Ijtimoiy tarmoqlardan foydalanuvchilar soni 2019- yil bilan taqqoslaganda sekundiga 12 kishiga ko'payganiga guvoh bo'lish mumkin. Facebook ijtimoiy tarmog'idan bir oy davomida foydalanuvchilar (MAU) soni 2,603 mlrd.ni, Youtube va Whatsapp 2 mlrd.dan, Instagram 1.082 mlrd, TikTok 800 mln., Telegram 500 mln. foydalanuvchiga ega. Kun davomida foydalanuvchilar o'rtacha 2 soatu 22 daqiqa vaqtini ijtimoiy tarmoqda o'tkazadi.

2020- yil yakunida O'zbekistonda internetdan foydalanuvchilar soni 22,5 mln.ni tashkil etib, shundan 19 mln.i mobil internetdan foydalanadi. 2020- yil holatiga mobil aloqadan foydalanuvchilar soni 24,8 mln kishini tashkil etdi[12]. Ijtimoiy tarmoqlardan foydalanuvchilar soni 2020- yil 18-fevral holatiga 3,2 mln.ni tashkil etib, shu davrdagi doimiy aholi soniga nisbatan 9,6 %ni tashkil etgan va bu raqam yiliga o'rtacha 1 mln.ga o'sib bormoqda. Facebook ijtimoiy tarmog'idan bir oy davomida foydalanuvchilar (MAU) soni 2019- yil holatiga 3,094 mln.ni tashkil etgan bo'lsa, Instagram 2,30 mln., Telegram 18 mln. foydalanuvchiga ega. Youtube tarmog'idagi ko'rishlar soni oyiga 25 mln.ni tashkil etadi. TikTok ilovasi esa, 2020- yil iyun oyida mobil qurilmalarga eng ko'p o'rnatilgan ilovaga aylandi.[128]

Yoshlar o‘zining harakatchanligi va yangilikka intiluvchiligi hamda bo‘sh vaqt resursiga egaligi tufayli yuqori darajada kommunikativ faollik ko‘rsatishadi. Boshqa guruhlarda esa, nisbatan passivlik kuzatiladi. Ularga xos bunday xususiyatlar salbiy oqibatlarni ham keltirib chiqarishi mumkin. Bu birinchi guruh uchun tobora faollashayotgan agressiv siyosiy ta'sirga berilib ketish xavfining mavjudligida, ikkinchi guruhning esa, pozitiv mazmunga ega axborotlar ta'siridan tashqarida qolishi bilan belgilanadi.

Iqtisodiy, siyosiy, madaniy-ma'rifiy va boshqa sohalardagi axborotlar ta'sirlashuvi ijtimoiy hayotning mazmunan boyishi, takomillashuvining muhim

[128] Qarang: Abdullayev B. Raqamli siyosiy ijtimoiylashuv - yoshlar siyosiy madaniyati transformatsiyalashuvining zamonaviy omili. Falsafa va huquq. 2-son. 2021.

omili hisoblanadi. Shu nuqtai nazardan qaraganda, bugungi kunda axborot almashinuvi insoniyat taraqqiyotining muhim shartiga aylandi deyish mumkin.

O‘z davrida og‘zaki nutqning paydo bo‘lishi bilan axborot uzatish imkoniyatlari kengaygan bo‘lsa,  yozma nutq rivoji bu borada o‘ziga xos yangi bosqichni boshlab bergan edi. Hozirgi fan-texnika taraqqiyoti, integratsiya va globallashuv sharoitida esa axborot makonida tub sifatiy holat kechmoqda. Endilikda, axborot uzatish nafaqat xilma-xil (radio, televideniya, matbuot, telefon, faks, pochta, internet va b.) shakllari, balki, o‘ta tezkorligi bilan ham jamiyat taraqqiyotining oldingi davrlardagidan farq qiladi. Bunday sharoitda, axborot iste’moli jarayonida ham yangi tendensiyalar kuzatilmoqda.

«Kimki axborotga ega bo‘lsa, u dunyoga egalik qiladi» degan fikrning paydo bo‘lishiga ham axborotning yuqoridagi xususiyatlari sabab bo‘lgan.

Ijtimoiy makon - bu, ayni vaqtda axborot makoni hamdir. Globallashuv sharoitida axborot hajmining kattaligi, ularning zamonaviy tezkor vositalar orqali tarqatilayotgani axborot sohasining ijtimoiy makonning boshqa shakllaridan tubdan farq qilishini ta’minlamoqda. Xususan, zamonaviy ommaviy axborot vositalari (ayniqsa, internet tizimi) orqali tarqatilayotgan xabar va ma’lumotlarga turli siyosiy taqiqlar, davlat chegaralari to‘siq bo‘la olmaydi.

Axborot iste’moli ijtimoiy, aniqrog‘i, ma’naviy ehtiyojlarni qondirishga qaratilgan hodisadir. Axborot iste’molining xizmatlar iste’molining o‘ziga xos shakli hisoblanadi. Ma’lumki, har qanday xizmatni iste’mol qilishdan avval uning sifati, narxi, foydasi, qulayligi va boshqa shu kabi xususiyatlariga e’tibor beriladi. Bu jarayonda, iste’mol qilinayotgan xizmatning talab-taklif xususiyatlari ham inobatga olinadi. Masalan, taklifi kamayib ketgan xizmatlarning iste’mol darajasi yuqori bo‘lib, ularga talab kuchayadi. Mazkur xususiyatlar axborot iste’moli jarayoniga ham xosdir. Biroq, ma’naviy ne’mat bo‘lgan axborotni iste’mol qilish o‘ziga xos tomonlari bilan ham ajralib turishini ta’kidlash joiz. Xususan, axborot konkret shaxs, ijtimoiy guruh, millat, jamiyat va davlat tomonidan iste’mol qilinadi-ki, mazkur darajalarda iste’mol jarayonlari bir-biridan farq qiladi. Masalan, biron shaxs uchun qiziqarli bo‘lgan ma’lumot, muayyan ijtimoiy qatlam

yoki guruh uchun ahamiyatsiz bo‘lishi mumkin. Shuningdek, axborot makon va zamon xususiyatlariga ham ega. Chunonchi, G‘arbda o‘ta ommabop bo‘lgan axborotlar, Sharq xalqlari tomonidan kam iste’mol qilinishi mumkin. Bundan tashqari, ma’lum bir tarixiy davrda katta qiziqish bilan kutib olingan ma’lumotlar, vaqt o‘tishi bilan odatiy holga aylanishi va ijtimoiy hayotda bu tarzda in’ikos etmasligi mumkin.

Axborot iste’moli, kim tomonidan iste’mol qilinishidan qat’i nazar, qabul qilish, tushinish, talqin etish kabi bir-biri bilan uzviy bog‘liq bo‘lgan bosqichlarda amalga oshadi.

Bugungi kunda, axborot iste’moli jarayoni ham o‘ziga xos madaniyatni taqozo etmoqdaki, madaniyatning bunday shakli insoniyat ma’naviy madaniyatining tarkibiy qismiga aylanishi zarur.

Axborot iste’moli madaniyati globallashuv jarayonlarining xarakterli xususiyatlaridan biri bo‘lgan internet tarmog‘i jadal rivojlanib borayotgan hozirgi sharoitda, ayniqsa, muhim ahamiyat kasb etadi.

Shuning uchun, hozirgi davr kishisi oldida axborot tanlash imkoniyati shu qadar yuqori-ki, uning talabini qondira olmaydigan ma’lumotlar bir zumda qimmatini yo‘qotishi aniq. Shu nuqtai nazardan qaraganda, hozirgi davrda axborot iste’moli avvalgilaridan tubdan farq qiladi.

## Mustahkamlash uchun savollar

**1.** Globallashu sharoitida axborot kommunikatsiya tizimining kuchayishi.

**2.** Axborot kommunikatsiya tizimining siyosiy-ijtimoiy va demokratik jarayonlarga ta’siri.

**3.** Axborot kommunikatsiya tizimining g‘oyaviy-mafkuraviy sohalar bilan bog‘liqligi.

**4.** Axborot kommunikatsiya tizimini fuqarolar ongini manipulyasiya qilish va transformatsiyalashda g‘oyaviy-mafkuraviy jihatlarining namoyon bo‘lishi.

## 22-mavzu: Globallashuv sharoitida yoshlarning g‘oyaviy-mafkuraviy kurashchanligi

**Reja:**

1. **Yoshlar va jamiyat hayotidagi o‘rni va roli.**
2. **Yoshlarning g‘oyaviy-mafkuraviy kurashchanligini oshirish omillari.**
3. **Yoshlarni milliy g‘oyaga ishonch va e’tiqodini mustahkamlash va g‘oyaviy-mafkuraviy kurashchanligini oshirishning muhim sharti.**

**Yoshlar va jamiyat hayotidagi o‘rni va roli**

O’zbekistonda demokratik huquqiy davlat va fuqarolik jamiyatini qurishda yoshlar muhim strategik resurs hisoblanadi. Chunki jamiyat oldida turgan istiqbolli vazifalarni hal etishda yoshlar belgilovchi rol o’ynaydi. Shuning uchun ham har qanday jamiyat o’z taraqqiyotida yoshlarga nisbatan befarq bo’la olmaydi. O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asarida “Bugungi murakkab zamonda yoshlarni jismoniy va ma’naviy barkamol insonlar etib tarbiyalash biz uchun g’oyat muhim vazifa bo’lib qolmoqda**.**” deganlarida mamlakatimiz uchun yoshlar masalasining ahamiyatini ta’kidlab o’tdi. **Yoshlar (yosh fuqarolar)** — o‘n to‘rt yoshga to‘lgan va o‘ttiz yoshdan oshmagan shaxslar[129]. Yoshlar ijtimoiy guruhining yosh chegarasi xalqaro miqyosda ta’rifi mavjud emas. Biroq, statistik hisob yuritish maqsadida Birlashgan Millatlar Tashkiloti, a’zo davlatlar tomonidan berilgan ta’riflarga ziyon yetkazmasdan, «yoshlar» ni 15 yoshdan 24 yoshgacha bo’lgan shaxslar, deb ta’riflaydi. Xalqaro Yoshlar Yiliga tayyorgarlik (1985) sharoitida paydo bo’lgan ushbu ta’rif (qarang: A / 36/215), Bosh Assambleya 1981- yil 36/28 qarorida ma’qullangan. Birlashgan Millatlar Tashkilotining yoshlar to’g’risidagi barcha statistik ma’lumotlari ushbu ta’rifga asoslanadi, chunki bu BMT demografiya, ta’lim, bandlik va sog’liqni saqlash tizimi tomonidan nashr etilgan yillik statistik

---

[129] https://www.lex.uz/acts/3026246 “Ёшларга оид давлат сиёсати” қонуни. ЎРҚ – 406 сон. 2016 й, 14 сентябрь. 3-модда

yilnomalarda aks etgan.[130] BMT tasnifiga ko'ra, 15 yoshdan 24 yoshgacha shaxslar yoshlardir. Bugungi kunda ular 1,2 milliard kishini, ya'ni dunyo aholisining 16 foizini tashkil etadi. Ularning 87 foizi rivojlanayotgan mamlakatlarda yashaydi va resurslar, sog'liqni saqlash xizmatlari, ta'lim, o'qitish, ish bilan ta'minlash va iqtisodiy imkoniyatlardan cheklangan foydalanish imkoniyatidan aziyat chekmoqda. BMTga a'zo davlatlar barcha mamlakatlarda yosh avlod rivojlanish, ijobiy ijtimoiy o'zgarishlar va texnologik innovatsiyalar uchun asosiy inson resursi ekanligini tan olishadi. Yoshlarning ideallari, tetikligi va ochiq dunyoqarashi ularning jamiyatlarini izchil rivojlanishida asosiy rol o'ynaydi.

Ko'rinib turibdiki, hozirgi globallashuv sharoitida mafkuraviy immunitet va g'oyaviy kurashchanlik – har bir ozod shaxs va erkin fuqaro uchun zarurdir. Bugungi zamonda inson ma'lum kuchlarning manfaatlariga xizmat qiladigan turli ma'no-mazmundagi mafkuraviy kuchlarning doimiy ta'sirini sezib yashaydi. Axborot asri, elektronika, informatsion texnologiyalar asri deb nom olgan bugungi zamonda bunday ta'sirlardan holi bo'lishning mutlaqo imkoni yo'q. Qolaversa, bugungi kunda fikrni, g'oyani ta'qiq bilan, ma'muriy choralar bilan yengib bo'lmaydi. Mana shunday sharoitda har bir yosh o'z mustaqil fikriga, sobit e'tiqodiga, mustaqil tafakkur va mustahkam irodaga ega bo'lmasa turli zararli mafkuralarning oxir-oqibatini anglab etishi qiyin kechadi. Mana shu shart-sharoitlarning barchasi milliy g'oya, milliy mafkura, ma'naviyat borasidagi tarbiyaviy ishlarimizning dolzarbligini yanada oshiradi. Bu boradagi vazifalar ijtimoiy faol yoshlarni tarbiyalash bilan bog'liq bo'lmoqda. Ijtimoiy faol yoshlar tushunchasi "jamiyatning ijtimoiy hayot sohalari fan, ta'lim va tarbiya, tibbiy xizmat, infrastruktura, ishlab chiqarish munosabatlarida, boshqaruv sohasida, xizmat ko'rsatishning turli sohalarida faol ishtirok etayotgan yoki ishtirok etishni o'z oldiga maqsad qilib qo'ygan va shunga intilayotgan, boshqa yoshlarning

[130]Qarang: https://www.un.org/ru/sections/issues-depth/youth-0/index.html#:~:text= (murajaat sanasi: 01.12.2021)

faollashiga ham ijobiy ta’sir ko’rsatish resursiga ega bo’lgan yoshlar qatlamidir, deyish mumkin.”[131]

Inson ma’naviyatiga tahdid soladigan xavflar va ulardan o‘zini ongli himoya qilish ko‘nikmalari ta’lim-tarbiya, ota-onalar o‘gitlari, yaxshilik va yomonliklarni ko‘rishi va bilishi jarayonida shakllana boradi. Bolaga ilk yoshidan boshlab nima yaxshi, nima yomon, ularga qanday munosabat bildirish kerak, degan savollarga asoslangan bog‘cha, maktab tarbiyasi, undan keyin ijtimoiy tarbiya yo‘lga qo‘yilsagina har bir millat sog‘lom, ishonchli, mustahkam immunitetga ega bo‘ladi. Immunitet esa o‘z navbatida odamni to‘g‘ri yo‘ldan «ozish»dan, turli yo‘llarga adashib, keyin pushaymon bo‘lishlardan, baxsizlikdan, millatni esa - parokandaliklardan, parchalanishlardan, sinfiy, mahalliy yoki boshqa bo‘linishlardan asrab turadi. Demak, mafkuraviy immunitet - davlat va millatning ma’naviy birligi, ma’naviy sog‘lomligini himoya qiluvchi g‘oyaviy qalqon vazifasini bajaradi. Shuning uchun ham Birinchi Prezident Islom Karimov «Ma’lumki, har qanday kasallikning oldini olish uchun, avvalo, kishi organizmida unga qarshi immunitet hosil qilinadi. Biz ham farzandlarimizni ona Vatanga muhabbat, boy tariximizga, ota-bobolarimizning muqaddas diniga sadoqat ruhida tarbiyalash uchun, ta’bir joiz bo‘lsa, avvalo ularning qalbi va ongida mafkuraviy immunitetni kuchaytirishimiz zarur. Toki yoshlarimiz milliy o‘zligini, shu bilan birga, dunyoni chuqur anglaydigan, zamon bilan barobar qadam tashlaydigan insonlar bo‘lib etishsin. Ana shunda johil aqidaparastlarning «da’vati» ham, axloq-odob tushunchalarini rad etadigan, biz uchun mutlaqo begona g‘oyalar ham ularga o‘z ta’sirini o‘tkaza olmaydi»[132] deb ta’kidlaydi.

«Immunitet» so‘zining ma’nosi O‘zbekiston milliy ensiklopediyasida quyidagicha berilgan: (lot. - biron narsadan xalos, ozod bo‘lish, qutulish) - tirik mavjudotlarning o‘z butunligi va biologik noyobligini buzuvchi yot omillardan

[131] Эргашев И., Худайназаров А., Пўлатова Н. Ўзбекистон ёшларининг фаоллигини ошириш: омиллари ва истиқболлари. Илм сарчашмалари. Урганч Давлат университетининг илмий-методик журнали. 2020. 4-сон. 15-18-бетлар.
[132] Каримов И.А. Юксак маънавият -енгилмас куч. 120-б.

himoyalanishi, qarshilik ko‘rsatishi, rezistentligi. Yot omillarga bakteriya va ularning toksinlari, viruslar, zamburug‘lar, sodda jonivorlar, gelmintlar, ko‘chirib o‘tkazilgan a’zo va to‘qimalar, organizmning o‘zgargan o‘z hujayralari (mas., o‘smasimon hujayralar) va b. kiradi. Bu omillar organizm uchun irsiy begona bo‘lgan kimyoviy agentlar – antigenlarni tutib qoladi.

Mafkuraviy immunitet ma’naviy, ma’rifiy, siyosiy, iqtisodiy bilimlarni oddiygina qabul qilib olishini emas, balki ularni ongli ravishda tushunib etishni, bu bilimlardan zamonaviy ijtimoiy voqealarga mafkuraviy kurashlar voqeligidan kelib chiqib, munosabat bildirish ko‘nikmalarini shakllantirish, ayrim nosog‘lom g‘oyalarga javob berish, uni qabul qilmaslik holatidir.

Mana shu salohiyatga ega yoshlarga johil aqidaparastlikning «da’vati» ham, axloqni rad etadigan, biz uchun mutlaqo begona g‘oyalar ham o‘z ta’sirini o‘tkaza olmaydi. Yosh avlodda mafkuraviy immunitet o‘z-o‘zidan tarbiyalanmaydi, namoyon bo‘lmaydi. Uning shakllanishida oila, mahalla, ta’lim-tarbiya tizimi, davlat va nodavlat tashkilotlarining hissasi katta bo‘ladi.

Mafkuraviy immunitetining tarkibini mafkuraviy bilim (vayronkor va bunyodkor g‘oyalarning mohiyati, farqi haqidagi), ishonch va e’tiqod, his-tuyg‘u, iroda, ko‘nikma va malakalar tizimi tashkil qiladi. To‘g‘ri bilimning turlari ko‘p. Mafkuraviy immunitetni shakllantiruvchi bilimlar, avvalombor, yoshlarga millat, milliy-ma’naviy meros, vatan tarixi bilan bog‘liq bilimlardan iborat bo‘lishi lozim. Yoshlar o‘z ona vatanining tarixini, milliy-ma’naviy merosini, qadriyatlarini qanchalik yuqori darajada bilishsa, ularda shu darajada vatanparvarlik yuqori bo‘ladi. vatanning, millatning manfaatlarini himoya qilishga kirishar ekan, har bir yosh uning ona Vataniga bo‘layotgan turli mazmundagi tahdidlarni ham chuqur bilishi talab etiladi. Hozirgi dunyoning mafkuraviy manzarasi, unda kechayotgan g‘oyaviy jarayonlar, turli mazmundagi g‘oyaviy tahdidlar, ularning millat hayotiga, milliy mustaqillikka zararli ta’siri, shuningdek bunday tusdagi ta’sirlarni oldini olish, ularga qarshi kurash usul va vositalari va shu kabilar. Yoshlarda shaklantirilishi zarur bo‘lgan mafkuraviy immunitetning ikkinchi muhim bir

elementi ishonch va e'tiqod hisoblanadi. Aksincha, bilim bir shunchaki havoyi bo‘lib qoladi. Yoshlar o‘zlari egallagan bilimlarni, amalga oshirishga kirishayotgan hatti-harakatlarning to‘g‘riligiga ishonch hosil qilishlari zarur. Milliy istiqlol g‘oyalariga shaxsning ishonchi, mustahkam irodasi uning mafkuraviy immuniteti manbayi hisoblanadi. Bunday mafkuraviy immunitetga ega bo‘lgan shaxs yot mafkuralar ta'siriga berilmaydi, chunki Milliy istiqlol g‘oyasi mafkuraviy immunitetni shakllantirishda o‘ziga xos imkoniyat va xususiyatlarga ega.

Mafkuraviy immunitet milliy mustaqillikning afzalliklariga bo‘lgan ishonchga quriladi. Bu ishonch esa ishontirish, tushuntirish natijasida hosil bo‘ladi. Masalan, O‘zbekiston - dunyoviy davlat. Dunyoviy davlat faoliyatining asosiy tamoyillari, afzalliklari ularni diniy davlat bilan taqqoslagandagina keng va to‘liq tushunchalarni beradi. Bu dunyoviy milliy-demokratik tuzumning mohiyati va afzalliklarini anglab etishga olib keladi. Taraqqiyotning «o‘zbek modeli» rivojlanishining umumiy qonuniyatlarini, hamda boshqa davlatlarda yuz berayotgan jarayonlar, hodisalarni qiyoslash, anglab etishga imkon beradi. Demak, mafkuraviy immunitetni shakllantirish-muayyan mafkuraviy vaziyatda insonning o‘zi, xalqi, Vatani manfaatlari birligidan kelib chiqib, yot g‘oyalarga qarshi tura olish malakalaridir.

Mafkuraviy ko‘nikmalar bilim, faoliyat va hatti-harakatlar birligida namoyon bo‘ladi. Malakalar esa yot g‘oyalar ta'siriga qarshi qaratilgan avtomatlashgan munosabat, adekvat yo‘l va usullardir. Mafkuraviy ko‘nikma va malakalarning hosil bo‘lishida milliy g‘oya negizlari muhim rol o‘ynaydi. Agar mafkuraviy tahdid sezilganda, nima qilish kerakligini o‘ylab o‘tirmay va ayrim harakatlarga alohida diqqat qilib o‘tirmay g‘oyaga g‘oya bilan javob berish amalda bajarila boriladigan bo‘lsa, mafkuraviy immunitet amaliy shakllandi, deb hisoblash mumkin.

**Yoshlarning g‘oyaviy-mafkuraviy kurashchanligini oshirish omillari**

Mamlakatimizda yoshlarning barkamol bo‘lib o‘sishi uchun barcha

imkoniyatlar yaratilmoqda. Yoshlarga doir davlat siyosatiga alohida e’tibor berilmoqda. Yoshlarni vatanparvarlik, millatparvarlik ruhida tarbiyalashda, ularda turli tahdidlarga qarshi g‘oyaviy salohiyatni shakllantirishda, bu boradagi vazifalarni belgilab olishda «Yuksak ma’naviyat - yengilmas kuch» asari muhim o‘rin tutadi. Mazkur asarida yurtboshimiz masalaning muhimligiga e’tibor qaratib shunday yozgan edi: “Biz xalqimizning dunyoda hech kimdan kam bo‘lmasligi, farzandlarimizning bizdan ko‘ra kuchli, bilimli, dono va, albatta, baxtli bo‘lib yashashi uchun bor kuch va imkoniyatlarimizni safarbar etayotgan ekanmiz, bu borada ma’naviy tarbiya masalasi, hech shubhasiz, beqiyos ahamiyat kasb etadi. Agar bu masalada hushyorlik va sezgirligimizni, qat’iyat va mas’uliyatimizni yo‘qotsak, bu o‘ta muhim ishni o‘z holiga, o‘zbo‘larchilikka tashlab qo‘yadigan bo‘lsak, muqaddas qadriyatlarimizga yo‘g‘rilgan va ulardan oziqlangan ma’naviyatimizda, tarixiy xotiramizdan ayrilib, oxir-oqibatda o‘zimiz intilgan umumbashariy taraqqiyot yo‘lidan chetga chiqib qolishimiz mumkin”[133]. El-yurtimiz o‘zining ko‘p asrlik tarixi davomida ko‘rgan jabru-jafolar, tilimiz, dinimiz va ma’naviyatimiz chekkan ozorlardan tegishli saboq chiqarishga chaqiradi: “O‘tgan davr mobaynida, eski tuzumdan og‘ir meros bo‘lib qolgan ana shunday illatlarga, el-yurtimizga nisbatan kamsitish va milliy manfaatlarimizni mensimaslik holatlariga barham berish, ko‘hna qadriyatlarimiz, dinu diyonatimizni tiklash, hayotimizda tarixiy adolatni qaror toptirish, yangi jamiyat qurish yo‘lida xalqimizning ma’naviy yuksalishni o‘z oldimizga qo‘ygan olijanob maqsadlarga etishda hal qiluvchi mezon deb qarash va shu asosda uni olib borish biz uchun doimo ustivor vazifa bo‘lib kelgani va bugun ham e’tiborimiz markazida turganini ta’kidlash lozim”[134].

Birinchi Prezidentimiz asarlarida ma’naviy tarbiya asosini tashkil etuvchi muhim omil va mezonlar, shaxsning yosh xususiyatlarini hisobga olib, bosqichma-bosqich rivojlantirib borish usul va vositalari atroflicha tahlil etib berilgan. Yosh avlod tarbiyasi hayot-mamot masalasi ekanligi, ota-onalar, mahalla faollari va

[133] Каримов И.А. Юксак маънавият -енгилмас куч. 4-б
[134] Каримов И.А. Юксак маънавият -енгилмас куч. 6-7-б

ustoz-murabbiylar faoliyatidagi eng ustuvor vazifa sifatida qaralishi lozimligini qayd etadi. Birinchi Prezidentimiz ta’kidlaganidek, biz milliy ma’naviyatni har tomonlama yuksaltirish masalasini o‘z oldimizga asosiy vazifa qilib qo‘yar ekanmiz, bugungi kunda ma’naviyatimizni shakllantiradigan va unga ta’sir o‘tkazadigan barcha omil va mezonlarni chuqur tahlil qilib, ularning bu borada qanday o‘rin tutishini yaxshi anglab olishimiz maqsadga muvofiq bo‘ladi.

Albatta, har qaysi xalq yoki millatning ma’naviyatini uning tarixi, o‘ziga xos urf-odat va an’analari, hayotiy qadriyatlaridan ayri holda tasavvur etib bo‘lmaydi. Bu borada, tabiiyki, ma’naviy meros, madaniy boyliklar, ko‘hna tarixiy yodgorliklar eng muhim omillardan biri bo‘lib xizmat qiladi[135].

Shaxs ma’naviy mafkuraviy immunitetini shakllantirish, avvalo, oila muhitida shakllanadi. Bola bamisoli bosma qog‘oz singari oiladan, yon-atrofdan olgan barcha taassurotlarini tafakkuriga singdirib oladi.

**Milliy qadriyatlarni yosh avlod ongiga singdirish - ma’naviy tahdidlar ta’siridan ular ongini himoyalashning eng samarali yo‘li sifatida.**

Insonga faqat atrof-voqelik haqida, odob-u axloq qoidalari haqida bilim berishning o‘zi uning ma’naviy-axloqiy tarbiyasi uchun yetarli bo‘lmaydi. Unda iroda qudrati, mas’uliyat tuyg‘usini shakllantirish, ko‘nglida atrof-tabiatga, mehnatga, kasbga, ilmga, o‘zga insonlarga  mehr uyg‘otish, dilida ulug‘ maqsadlar tug‘ilishiga erishish lozim. Shu bilan birga uning o‘zligini anglashini, o‘z ma’naviy qadriyatlarini himoya qilishi, unga nisbatan sodir etilayotgan turli tahdidlardan himoya etishi zarur. Tan olib aytish kerakki, Vatan yoki Adolat tuyg‘usi haqida kitoblarda yozilganlarni o‘qib chiqqan odam darhol Vatanning qadriga yetadigan, yoki adolatga xiyonat qilmaydigan bo‘lib qoladi, deb tasavvur qilish o‘ta soddalik bo‘lur edi. Har bir inson Vatan, Millat, Adolat timsol-tushunchalarining o‘z ruhidagi poydor ma’naviy qadriyatlarga aylanishi uchun o‘zgalar ibratida sinashi, bu yo‘lda  riyozat chekishi, ularga nisbatan ko‘nglida mehr uyg‘onishi zarur. Bunga turli yo‘llar, turli vositalar bilan, birinchi navbatda

[135] Каримов И.А. Юксак маънавият -енгилмас куч. 20-б

yosh avlod tarbiyasiga samimiy va izchil yondoshuv, tinimsiz izlanishlar bilan erishiladi.

“Bizning ulug‘ ajdodlarimiz, - deb yozadi Birinchi Prezidentimiz, - o‘z davrida komil inson haqida butun bir axloqiy mezonlar majmuini, zamonaviy til bilan aytganda, sharqona axloq kodeksini ishlab chiqqanliklarini eslash o‘rinli deb bilaman”. Ma’lumki, imon-e’tiqod ma’naviyatning umurtqa pog‘onasi hisoblanadi. Biz dinimiz islom deymiz, Qur’oni karimda yozilishicha, Alloh bani basharni o‘ziga ibodat qilish uchun yaratgan. Lekin ko‘pchilik islomiy ibodatlar deganda, namoz, ro‘za, zakot, haj amallarini ko‘z oldiga keltiradi. Buyuk tasavvuf piri Bahouddin Naqshband esa Rasululloh (s.a.v.) ning quyidagi hadisini keltiradi: “Ibodat o‘n qismdir, uning o‘ndan to‘qqizi halol rizq topish harakati, qolgan barcha ibodatlar o‘ndan birini tashkil etadi.” Ahmad Yassaviy va Abduxoliq G‘ijduvoniylarning piri murshidi hisoblangan shayx Yusuf Hamadoniyning “Hayot mezoni” asarida Payg‘ambarimizning yana bir hadislari keltiriladi: “Musulmon bo‘lmagunlaringizcha jannatga kirmaysizlar, bir-birlaringizga samimiy mehr qo‘ymagunlaringizcha musulmon bo‘lmaysizlar”. Shu sababli biz farzandlarimizga imonning asosiy sharti halollik, adolat va insonga, tabiatga mehr deb uqdirishimiz, nafaqat uqdirishimiz, balki shu yo‘lda o‘zimiz ibrat bo‘lishimiz shart.

Birinchi Prezident kitobida “inson ma’naviy olamining yuksalishi” deganda nimani tushunish kerak, degan savolga aniq va lo‘nda javob berilgan: **“**Ollohning o‘zi bizga buyurgan komil inson bo‘lish, halollik va adolat bilan hayot kechirish”. Ammo muallif yana ta’kidlaydiki, ushbu qoidani tushunish va e’tirof etishning o‘zi kifoya emas, balki ayni shu e’tiqodga amal qilib yashash – “odamzotning ma’naviy boyligini belgilab beradigan asosiy mezon”dir.

“Takror aytishga to‘g‘ri keladi – ota-onalar, ustoz-murabbiylar bu masalada hushyorlikni yo‘qotmasligimiz, yoshlar tarbiyasida aslo beparvo bo‘lmasligimiz zarur.” Hushyorlikni yo‘qotmaslik, beparvo bo‘lmaslik xususidagi uqdirishlarini to‘g‘ri tushunadigan bo‘lsak, bu degani yosh avlodga to‘g‘ri ta’lim berish bilan

birga, har bir aytgan so‘zimizga avvalo o‘zimiz rioya qilishimiz kerak bo‘ladi. Masalan, “ilm ol” dedikmi, o‘zimiz umr bo‘yi ilmimizni oshirib, puxtalab borishdan to‘xtamasligimiz kerak; “halol va adolatli bo‘l” dedikmi, o‘zimiz farzandlarimizni halol luqma bilan boqayotganimizga, o‘z foydamizni ko‘zlab birovga zulm bo‘ladigan xatti-harakatdan saqlanishga qat’iy urinmog‘imiz lozim bo‘ladi. Ana shundagina bolalarimiz kelajagidan xotirjam bo‘lishimiz mumkin.

O‘z-o‘zidan ravshanki, bugungi zamon voqelikka ochiq ko‘z bilan, real va hushyor qarashni, jahonda va yon atrofimizda mavjud bo‘lgan, tobora kuchayib borayotgan ma’naviy tahdid va xatarlarni to‘g‘ri baholab, ulardan tegishli xulosa va saboqlar chiqarib yashashni talab etmoqda.

Albatta, barcha muammolarni bir kunda, bir hamla bilan yechib bo‘lmaydi. Ma’naviy barkamol avlodni tarbiyalash bir umrlik ish. Mustaqilligimiz bu say-harakatlarimiz samarali bo‘lishining ishonchli kafolatidir. Ammo har bir ishda yolg‘on qadamlardan, oson yechimlar qidirishdan ehtiyot bo‘lmog‘imiz juda muhim. Har bir ishda qiyinchilikni bo‘yniga olgan odam haqiqiy yutuqqa erishadi. Ayniqsa, biz ziyolilar, yosh avlod tarbiyachilari o‘z vazifamizga mas’uliyat bilan yondoshsak, “farzandlarimizni ona Vatanga muhabbat, boy tariximizga, ota-bobolarimizning muqaddas diniga sadoqat ruhida tarbiyalash”dan, shu yo‘l bilan ular ongida “mafkuraviy immunitet” hosil qilishga urinishdan charchamasak, millatimiz yana buyuk millat bo‘ladi, avlodlarimiz ajdodlarimizga munosib qudrat kasb etadi. Muallimning mehnati samarasi uzoq kelajakka ulanib ketadigan ezgu mehnat. Keling, avlodni boqiylikka eltuvchi mehnatdan erinmaylik, toki Prezidentimizning, xalqimizning yorug‘ orzulari ushalsin, “yoshlarimiz milliy o‘zligini, shu bilan birga, dunyoni chuqur anglaydigan, zamon bilan barobar qadam tashlaydigan insonlar bo‘lib etishsin”.

**Yoshlarni milliy g‘oyaga ishonch va e’tiqodini mustahkamlash va g‘oyaviy-mafkuraviy kurashchanligini oshirishning muhim sharti**

Mustaqillikni mustahkamlashning muhim shartlaridan biri bu g‘oyaviy tarbiyani kuchay-tirishdan iboratdir. Bu borada

kishilarimizda yot va zararli g‘oyalarga qarshi kurashish uchun mafkuraviy immunitetni shakllantirish zarur. Albatta, mafkuraviy immunitetni shakllantirish kishilar ongiga bir xil g‘oyani zo‘r berib tiqishtirish emas, balki odamlarda oq-qorani ajratish, zararli g‘oyalarga qarshi hushyor va ogoh bo‘lish xususiyatlarini tarbiyalash demakdir. Har bir davlat, jamiyatning qudrati uning ichki xavfsizligi va barqarorligiga tayanadi. Ya’ni jamiyat, millat o‘z g‘oyasida mustahkam tursa, ikkilanmasa, har qanday dushman qo‘llashi mumkin bo‘lgan mafkuraviy tahdidlaridan qo‘rqmasa, bunday millatni yengish mumkin emas. Aksincha, jamiyat ichida g‘oyaviy parokandalik, bo‘linishlar bo‘lsa, (bunga tarixda misollar ko‘p) dushmanlarga, ularning yot mafkuralariga yo‘l ochib beradi.

Mamlakatimizning xavfsizligi, barqaror taraqqiyoti hech bir O‘zbekistonlikni befarq qoldirmasligi kerak. Chunki ular o‘z, yagona Vatanining tarixi qanday mashaqqatli, azobli asrlarni o‘tkazib, mustaqillikka erishganligini yaxshi biladilar. Shunday ekan, Vatan - O‘zbekistonning posboni ham millatidan, dinidan, tug‘ilgan joyidan, kasbu-yoshidan qat’i nazar uning O‘zbekistonlik bo‘lishidir. Demak, mamlakatimizning xavfsizligi uchun eng birinchi kafolat – O‘zbekistonliklarning milliy g‘oya atrofidagi jipsligidir. Shu tariqa milliy g‘oya bizni o‘tmishimiz, hozirgi hayotimiz va kelajagimiz bilan bog‘lab turadi. Shu sababli O‘zbekiston xalqining milliy istiqlol g‘oyasiga asoslangan immuniteti - Vatan xavfsizligi darajasining muhim ko‘rsatkichlaridan biriga aylanadi.

Shunday ekan, maqsad – ta’lim-tarbiya jarayonlarida talabalarning mafkuraviy immunitetini, ulardagi g‘oyaviy kurashchanlikni, xalqimiz mentalitetiga, manfaatiga zid bo‘lgan zararli g‘oyalarning tub mohiyatini ochib bergan va anglab etgan holda, ularni “Milliy tiklanishdan – milliy yuksalish sari” g‘oyasi atrofida jipslashtirish hisoblanadi. Bu vazifalarni amalga oshirish uchun o‘z e’tiborimizni ta’lim tarbiya tizimida quyidagi vazifalarni hal etishga qaratishimish zarur:

1. Milliy g‘oyaning tub mazmun-mohiyatini, uning jamiyat hayotidagi dolzarbligini yanada kengroq tushuntirish orqali yoshlarni bosh g‘oyamizning asosiy maqsad-vazifalariga atrofida yanada jipslashtarish.

2. Yoshlarda Ozod shaxs va erkin fuqaroning asosiy jihatlarini tarbiyalash.

3. Mafkuraviy immunitet, uning mazmun-mohiyati va uni tashkil etuvchi tarkibiy qismlari bilan yoshlarni kengroq tanishtirish.

4. Dunyoning siyosiy-mafkuraviy manzarasini, unda kechayotgan g‘oyaviy kurashlardan ko‘zlangan tub maqsad-manfaatlarning asl qiyofasini ochib berish.

5. Yoshlarga bugungi kunda fikrni, g‘oyani taqiq bilan, ma’muriy choralar bilan yengib bo‘lmasligini, najot faqat ma’rifatda ekanini tushuntirish.

6. Yoshlarda g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarga nisbatan doimo ogoh va hushyor bo‘lish ko‘nikmalarini shakllantirish.

7. Yoshlarga mustaqillikni mustahkamlash, jamiyat hayotining turli sohalarida amalga oshirilayotgan islohotlarning tub mohiyatini yoritib bergan holda ulardagi Vatanga sadoqat tuyg‘ularini yanada mustahkamlash.

8. Yoshlarda tarixiy xotira, madaniy merosga hurmat, milliy o‘zlikni anglash tuyg‘ularini mustahkamlagan holda ularda o‘z kuch va imkoniyatlariga tayanib yashash hissini shakllantirish.

9. Yoshlarda g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarga, “ommaviy madaniyat” niqobi ostidagi turli xil xatti-harakatlarga nisbatan doimo ogoh, sezgir va hushyor bo‘lish ko‘nikmalarini shakllantirish.

10. Turli millat va din vakillari orasida totuvlikni mustahkamlash tomon qaratilgan tadbirlarning hozirjavobligi va ta’sirchanligini oshirish.

11. Fikr qaramligi, tafakkur qulligi, manqurt tushunchalarining mazmun-mohiyatini, ularning jamiyat hayotidagi zararli jihatlarini tushuntirib berish orqali ularni mamlakatimizda amalga oshirilayotgan islohotlarning faol ishtirokchilariga aylantirishga erishish.

12. Sog‘lom fikr va dunyoqarashga ega bo‘lgan kadrlarni tayyorlash, ularning salohiyatini vatan ravnaqi yurt tinchligi va xalq farovonligi yo‘lida safarbar qilishga, navqiron avlodda vatanparvarlik tuyg‘usi, yuksak ma’naviy-axloqiy fazilatlarni shakllantirishga keng e’tibor berish.

Hozirgi kunda globallashuv jarayoni yangi-yangi hudud va mintaqalarni, inson faoliyatining barcha sohalarini o‘z domiga tortmoqda. Ayniqsa, mafkuraviy va ma’naviy sohada o‘z g‘oya hamda mafkuralarini singdirish, ta’sir doiralarini kengaytirishda globallashuv jarayonlari muhim halqa bo‘lib xizmat qilayotgani hammamizga ayon.

Birgina axborot-kommunikatsiya sohasidagi globallashuv jarayonini kuzatar ekanmiz, uning ta’siri jahonda g‘oyaviy va madaniy gegemonlik uchun asosiy qurolga aylanayotganini ko‘ramiz. Axborot texnologiyalari yuksalgan davlatlar esa, bu jarayonning harakatga keltiruvchi kuchlari bo‘lmoqda. Bizningcha, globallashuv jarayoni bilan bog‘liq ziddiyatlar, avvalo, madaniy-ma’rifiy sohada yaqqol namoyon bo‘lmoqda.

Globallashuv yaratayotgan imkoniyatlardan hozirgi kunda ma’naviy bo‘shliqni to‘ldirishga harakat qilayotgan siyosiy va mafkuraviy markazlar foydalanmoqdalar. Buning oqibatida insoniyat tomonidan katta ma’naviy yo‘qotishlar, millatning asriy qadriyatlari, milliy tafakkuri va turmush tarzi izdan chiqayotganini, axloq-odob, oila va jamiyat hayoti, ongli yashash tarziga xavf solayotganini alohida qayd etish lozim. Mazkur xatarlar ma’naviyatga qaratilgan tahdidlar bo‘lib, Birinchi Prezident Islom Karimov mazkur xavflar haqida fikr yuritib, ularni quyidagicha ta’riflaydi: "Ma’naviy tahdid deganda, avvalo tili, dini, e’tiqodidan qat’i nazar, har qaysi odamning tom ma’nodagi erkin inson bo‘lib yashashiga qarshi qaratilgan, uning aynan ruhiy dunyosini izdan chiqarish maqsadini ko‘zda tutadigan mafkuraviy, g‘oyaviy va informatsion xurujlarini nazarda tutish lozim, deb o‘ylayman"[136].

---

[136] Каримов И.А. Юксак маънавият – енгилмас куч. –Т.: Маънавият, 2008. –Б 13.

Ma’naviy tahdid inson erkinligiga, uni g‘oyaviy qaram qilish, ruhiy dunyosini izdan chiqarishga qaratilgan bo‘lib, u jozibali shiorlar va g‘oyalar ostida yashirinadi, diniy va milliy rishtalarga bolta uradi, yoshlarning qalbini va ongini egallashga, ularning dunyoqarashiga zararli fikrlarni tiqishtiradi, oxir-oqibatda mamlakat xavfsizligiga va milliy manfaatlarga tahdid solib, jamiyatni inqiroz ko‘chasiga olib keladi. Demak, mazkur xatarlar mamlakati, millati, o‘zi yashab turgan jamiyatning kelajagi haqida qayg‘uradigan, o‘zini fuqarolik pozitsiyasiga ega, yurtga daxldorlik hissi yuksalgan har bir insonni tashvishga solishi, o‘z navbatida uning oldini olish uchun o‘z iqtidori va salohiyatini ishga solishni talab etadi.

Ma’naviy qurolsizlantirilgan va buning oqibatida ma’naviy ildizlari zaiflashgan xalq eng oddiy xavf-xatar oldida ham ojiz bo‘lib qoladi. Bugun dunyodagi katta-kichik har bir mamlakat-ona sayyoramizning duch kelgan chorrahasida o‘z manfaatini qidirib, voqea-hodisalarga baho berishda, avvalo, o‘z manfaatlaridan kelib chiqar ekan, yanada hushyor va ogoh bo‘lishga to‘g‘ri keladi. Niyati xolislikdan yiroq kuchlar bugungi globallashuv zamonida o‘zga bir xalq, millat ma’naviyatiga qarshi kurash boshlar ekan, bir qarashda beozor ko‘rinadigan "maftunkor, jozibali" vositalardan, jumladan internet, radio va televidenie imkoniyatlaridan, chiroyli ko‘rinish va manzaralarga burkalgan ko‘p seriyali kino mahsulotlaridan, ommaviy axborot vositalaridan g‘oyatda unumli foydalanadi. Bunda asosiy kuch va imkoniyatlar yosh avlod ongi va qalbiga ta’sir o‘tkazish, ularni to‘g‘ri yo‘llardan og‘dirishga qaratiladi.

Globallashuvning yoshlar tarbiyasiga o‘tkazayotgan salbiy ta’siri quyidagilarda namoyon bo‘lmoqda:

**Birinchidan,** informatsion vositalarning yuksak rivojlanishi natijasida Internet, uyali telefon, telekommunikatsiyalar va turli axborot nashrlarining kirib kelishi. Bu vositalar orqali taklif etilayotgan “qadriyatlar” ko‘p hollarda yoshlarimizni o‘zimizning milliy qadriyatlarimizdan uzoqlashtirib qo‘ymoqda, boshqacha qilib aytganda o‘ziga xos “ildizi yo‘q individ”larning shakllanishiga, o‘z tarixiy ildizlaridan uzoqlashuviga olib kelmoqda.

**Ikkinchidan,** "ommaviy madaniyat" turli xil ko‘rinishlarining yoshlar orasida tobora keng tarqalishi. Bular asosan kiyinishda, qiziqishlarda, bo‘sh vaqtni o‘tkazishda, didlarning sayozlashuvida, milliy qadriyatlarga munosabatda namoyon bo‘lmoqda. Yot madaniyat qadriyatlarini o‘zida ifoda etayotgan “ommaviy madaniyat” yoshlarimizda g‘arbona individualizm, egotsentrizm, nigilizm, andishasizlik, behayolik va zo‘ravonlik, milliy qadriyatlarga va ijtimoiy manfaatlarga bepisandlik bilan munosabatda bo‘lish kabi illatlarni keltirib chiqarmoqda.

**Uchinchidan,** yoshlar orasida taqlidchilik, g‘arbona ideallarga ko‘r-ko‘rona ergashish kabi holatlar ham kuzatilmoqda. Bunda, xorijda keng tarqalgan axloqiy va ma’naviy yurish-turish andozalarining kinofilmlar, moda va turli xil reklamalar orqali yoshlarimizning ongini chulg‘ab olayotganligini sezish qiyin emas. Oqibatda, yoshlar o‘rtasida kitob o‘qishdan ko‘ra kompyuter o‘yinlari oldida vaqtini o‘tkazish, mazmunan sayoz bo‘lgan turli xil janrdagi filmlarni tomosha qilish odat tusiga kirib bormoqda.

Ma’lumki, G‘arb dunyosida ustuvor hisoblanadigan qadriyatlar sifatida, shaxsiy erkinlik va individual huquqlar, shuningdek, o‘zligini namoyon qilish erkinligi ustun qo‘yilsa, Sharq madaniyatida ustuvorlik jamoa manfaatlari, oila sha’ni va muqaddasligi, ijtimoiy an’ana va tartibotlar, kattalarga hurmat kabi qadriyatlarga ajratiladi. Inson va jamiyatga nisbatan qarashlarda mavjud bo‘lgan mazkur jiddiy tafovutlar sivilizatsiyalararo qarama-qarshiliklarga sabab bo‘lmoqda va yaqin yillarda ularning yanada kuchayishi taxmin qilinmoqda. Globallashuv sharoitida madaniyatlararo integratsiya, eng avvalo, ma’naviy-axloqiy va ma’rifiy mezonlar, umuminsoniy qadriyatlar asosiga qurilmog‘i lozim. Afsuski, aksariyat hollarda yoshlarni bosqichma-bosqich milliy o‘zligidan ayirish, milliy an’analari va urf-odatlariga zarba berib, tarixiy xotirasini qirqish, shu orqali millatlar ustidan hukmronlikka erishish tamoyili kuchaymoqda. Bu haqda Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov "Yuksak ma’naviyat — yengilmas kuch" asarida shunday yozadi: "Hozirgi vaqtda ko‘z o‘ngimizda dunyoning geopolitik, iqtisodiy va ijtimoiy, axborot-kommunikatsiya manzarasida chuqur o‘zgarishlar ro‘y

berayotgan, turli mafkuralar tortishuvi keskin tus olayotgan bir vaziyatda, barchamizga ayonki, fikrga qarshi fikr, g‘oyaga qarshi g‘oya, jaholatga qarshi ma’rifat bilan kurashish har qachongidan ko‘ra muhim ahamiyat kasb etmoqda"[137].

Xo‘sh, bunday murakkab va shiddatli kechayotgan sharoitlarda, globallashuvning yoshlar tarbiyasiga o‘tkazayotgan salbiy ta’sirlaridan qanday himoyalanish mumkin?

Fikrimizcha, buning uchun quyidagi yo‘nalishlarga asosiy e’tibor qaratish lozim:

— milliy va umuminsoniy qadriyatlarning uyg‘unligiga erishish. Bunda, asrlar osha qon-qonimizga singib ketgan ota-onani ulug‘lash, oilani muqaddas saqlash, farzandning burchi, o‘zaro mehr-oqibat, iffat, or-nomus, hayo kabi fazilatlar, ustoz va shogirdlar odobi kabi ezgu qadriyatlarga sodiq qolish;

— yoshlar ongini shakllantirishga oid umumbashariy tajribalarning yutuq va kamchiliklarini o‘rganish hamda ulardan samarali foydalanish, boshqa millatlarni hurmat qilish, ularning madaniyati va milliy qadriyatlariga ongli yondashish, ijtimoiy munosabatlarda insonparvarlik, bag‘rikenglik g‘oyalarining aks etishi;

— tarbiyaviy va ma’naviy-ma’rifiy ishlarni tashkil etishda yoshlarning istak va xohishlarini inobatga olish, unda har qanday zo‘rlik va majburlovlardan voz kechish, yoshlarning asosiy qiziqishi va faoliyat doirasini tashkil etayotgan turli xil sohalarni tarbiya jarayonida to‘liq qamrab olish. Bunda, axborotli texnologiyalar (ommaviy axborot vositalari — gazeta, jurnal, radio, televideniya va internet) xizmatidan foydalanishni keng yo‘lga qo‘yish, milliy qadriyatlarimizni o‘zida aks ettiradigan internet saytlari, multimediya va roliklarni ko‘paytirish. Yoshlar ongiga ijobiy ta’sir etuvchi musiqa va kino san’atining tarbiyaviy imkoniyatlaridan foydalanish;

— milliy intellektual salohiyatni rivojlantirish. Buning uchun ta’lim va milliy tarbiyani rivojlantirish, urf-odat, an’ana va qadriyatlarni umumbashariy qadriyatlarga uyg‘un holda yoshlar dunyoqarashining ajralmas qismiga

[137] Каримов И.А. Юксак маънавият – енгилмас куч. –Т.: Маънавият, 2008. –Б 119.

aylantirish. Yoshlarning siyosiy ongini, huquqiy, axloqiy, estetik madaniyatini yuksaltirish;

— yoshlarda umummilliy va jamiyat manfaatlarini shaxsiy manfaatlardan yuqori qo‘ya olishlari, jamiyat va millat oldidagi insoniy burchlarini to‘laqonli anglashlari, xalq baxt-saodati hamda yurt farovonligi yo‘lida mehnat qilishlariga erishish uchun ijtimoiy va psixologik sharoit yaratish;

— yoshlarda mafkuraviy immunitetni shakllantirish, milliy g‘oya targ‘ibotini izchil davom ettirish.

Yuqorida ko‘rsatib o‘tilgan holatlarning qaror topishi, shuningdek, ta’lim-tarbiya jarayonida yoshlarda milliy g‘urur tuyg‘usini shakllantirish masalasiga alohida e’tibor qaratilishi globallashuv sharoitida tarbiya jarayonining muvaffaqiyatini ta’minlaydi. Shuningdek, Islom Karimov "Ma’naviyat — qudratli qurol" ekanligini, jamiyatimizga tahdid soluvchi illatlarga qarshi kurashda boy ma’naviyatimiz biz uchun najotkor va xaloskor kuch vazifasini bajarishini alohida e’tirof etadi. Xalqimizda asrlar davomida sayqallashib yanada yorqinlashib va yanada boyib kelayotgan ma’naviy-axloqiy qadriyatlarmiz biz uchun qalqon bo‘lishi, mamlakatimiz yuksalishiga xizmat qilishi shubhasizdir.

Ma’naviy-axloqiy tarbiya ikki bosqichda amalga oshiriladi. Birinchi bosqich milliy ma’naviyatimiz tarixiy takomilidan kelib chiquvchi shaxs ma’naviyatining asosiy tarkibiy jihatlari - imon, ilm, mas’uliyat, mehr tuyg‘ularini shakllantirishga qaratilgan bo‘lib, e’tiqod tarbiyasidan boshlanadi. Ikkinchi bosqich ma’naviyatning moddiy voqelikda akslanishi, ya’ni madaniyat bilan bog‘liq bo‘lib, ko‘pincha ma’naviyat va iqtisod, ma’naviyat va siyosat kesishuvida shakllanadigan murakkab tarbiya yo‘nalishlaridan iborat bo‘ladi. Ushbu maqola imkoniyatlari darajasida sof ma’naviy tarbiya yo‘nalishlariga to‘xtalish bilan chegaralanishga to‘g‘ri keladi.

Bu sohada ajdodlarimiz bizga meros qoldirgan beqiyos boylik shu qadar katta imkoniyatlarni o‘z xazinasida asrab kelmoqdaki, ularni to‘liq ishga solish nafaqat millat tarbiyasiga, balki jahon pedagogika ilmi rivojiga ham o‘z sezilarli ulushimizni qo‘shishga sabab bo‘lishi mumkin.

Albatta, asosiy maqsad – yosh avlod tarbiyasi, ammo bu maqsadga erishish uchun ishni tarbiyachilarni tarbiyalashdan boshlash kerakligi aytib o‘tildi. Ushbu masala bilan bog‘liq holda milliy tarbiya yo‘nalishlari va milliy tarbiya usullarini bir-biridan farq qilishimiz lozim bo‘ladi.

Tarbiya yo‘nalishlari deganda tarbiyalanuvchilar ma’naviyatining turli qirralarini shakllantirish nazarda tutiladi, tarbiya usullari esa tarbiya jarayonida qo‘llaniladigan turli ta’sir vositalarini nomlash uchun ishlatiladigan timsol-tushunchalar bo‘lib, to‘lig‘icha tarbiyachilarga aloqador narsa. Masalan, mehr tarbiyasi, ibrat tarbiyasi, o‘yin orqali tarbiyalash, va’z (ma’ruza) usuli, mukofot va jazo usuli, mehnat tarbiyasi, turli ta’lim tizimlari va hokazolar tarbiya usullariga kiradi. Tarbiya yo‘nalishlari esa inson va jamiyat hayotining asosiy sohalari va shaxs ma’naviyatining tarkibiy jihatlari bo‘yicha ma’naviy barkamol shaxsni shakllantirish uchun zarur bo‘lgan yoshlar tarbiyasining barcha asosiy va qo‘shimcha turlarini qamrab oladi.

Yoshlar tarbiyasiga ta’sir qiluvchi omillar nihoyatda xilma-xildir. Ulardaning birinchisini atrof-muhit ta’siri, kattalar ibrati deb belgilash mumkin. Ayniqsa, ota-ona va ustoz-tarbiyachilarning ibrati, namunasi yosh bolaga katta ta’sir ko‘rsatadi. Demak, tarbiya usullaridan eng birinchisi ibrat ma’rifati ekan.

**Mustahkamlash uchun savollar**

1. Yoshlarning dunyoqarashi va mustaqil tafakkuriga ega bo‘lish omillari.
2. G‘oyaviy-mafkuraviy kurashuvchanlik va uni belgilovchi mezonlar.
3. Yoshlarning g‘oyaviy-mafkuraviy immuniteti.
4. Zararli g‘oyalarni oldini olishning muhim sharti. Yoshlarda vatanga daxldorlik hissi, dinlararo bag‘rikenglik va fuqarolik pozitsiyani oshirish mexanizmlari.

## 23-mavzu: Global xavfsizlik va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar

**Reja:**

1. **Global xavfsizlik va uni ta’minlash omillari.**
2. **Global xavfsizligini ta’minlashning g‘oyaviy-mafkuraviy omillari.**
3. **Global xavf-xatar ko‘rinishlari va uni oldini olish.**

Global xavfsizlik va uni ta’minlash omillari

Xavfsizlik muammosi mustaqil davlatchilikning shakllanishi va jamiyatda ijtimoiy, siyosiy, iqtisodiy manfaatlarning qaror topishi bilan bir vaqtda vujudga keladi. Chunki shu vaqtdan boshlab, barqarorlik, rivojlanish bilan bir qatorda xavf-xatar, turli-tuman tahdidlar ham paydo bo‘lib, ularni hisobga olish, ularga asoslanib, davlat strategiyasi va siyosatini ishlab chiqish hamda amalga oshirish mamlakat xavfsizligini ta’minlashning muhim sharti hisoblanadi.

“**Xavfsizlik**” tushunchasi Rober ma’lumotnomasiga ko‘ra, 1190- yilda paydo bo‘ldi. Unda o‘zini har qanday xavf-xatardan himoyalangan deb hisoblovchi inson ruhiyatining xotirjam holati ifodalangan. Ushbu ma’noda mazkur termin G‘arbiy Yevropa halqlari leksikonida XVII asrgacha qo‘llanilgan. Tarixning keyingi davrlarida davlat tuzilmalarining shakllanishi bilan bog‘liq ravishda «xavfsizlik» tushunchasi moddiy, siyosiy va iqtisodiy sohalarda davlat qurilishi, boshqarish organlari tendensiyalariga mos keladigan real xavf-xatarning (jismoniy va ma’naviy) yo‘qligi natijasida vujudga keladigan tinchlik holati sharoiti ma’nosini anglatgan.

XXI asr boshlariga kelib dunyo mamlakatlari o‘rtasida o‘zaro ta’sir shu qadar kuchayib ketdiki, hozirgi vaqtda bu jarayondan to‘la ihotalanib olgan birorta ham davlat yo‘q. Globallashuvning turli mamlakatlarga o‘tkazayotgan ta’siri ham turlicha. Bu hol dunyo mamlakatlarining iqtisodiy, axborot, ma’naviy salohiyatlari va siyosati qanday ekani bilan bog‘liq. “XX asr so‘ngida ro‘y bergan ulkan ijtimoiy-siyosiy o‘zgarishlar, ikki qutbli dunyoning barham topishi natijasida

nisbiy muvozanatning buzilishi jahonning mafkuraviy manzarasini tubdan o‘zgartirib yubordi. XX asrda dunyoda g‘oyaviy qarama-qarshiliklar keskin va murakkab tus olgan davr bo‘ldi. XX asr so‘ngida ikki qutbli dunyoning barham topishi, nisbiy muvozanatning buzilishi natijasida jahondagi mafkuraviy manzaralar tubdan o‘zgardi” .

Globallashuv jarayonining tobora avj olib borayotganligi, zamonaviy axborot texnologiyalari sohasidagi yutuqlardan yovuz maqsadlar yo‘lida foydalanib, uni taraqqiyot kushandasiga aylantirayotgan kuchlarni mavjudligi, inson ongi va qalbini egallash uchun mafkuraviy kurashlarning kuchayishi xavfsizlikka tahdid solmoqda. Ushbu salbiy omillarni bartaraf etish, unga qarshi kurash olib borish har qachongidan-da muammoli bo‘lib borayotganligi hech kimga sir emas. Zero, O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev ta’kidlaganidek, «Ayni vaqtda hozirgi murakkab zamon tinch-osoyishta hayotimizni asrash va mustahkamlash, xalqimizning kafolatlangan xavfsizligini ta’minlash masalasini yanada dolzarb qilib qo‘ymoqda»[138] .

**Xavfsizlik** – shaxs, jamiyat va davlat manfaatlarining uyg‘unligini, barqarorlik, tinchlik va bunyodkorlik omillarining majmuini ifodalovchi tushunchadir[139] . Har qanday davlat uchun xavfsizlik – shaxs, jamiyat va davlatning ichki va tashqi tahdidlar, xavf-xatarlardan muhofazalangan holatidir. Davlatlarning siyosati shunday holat va sharoitlarni doimiy ravishda ta’minlashga qaratilgan. Ayni paytda «xavfsizlik» tushunchasining ma’no ko‘lami ham kengayib, ham murakkablashib bormoqda. Barcha davlatlar o‘zlarini suveren davlat sifatida saqlab qolish uchun milliy xavfsizligini ta’minlash va mustahkamlash chora-tadbirlarini ko‘radi. Hech bir davlatga zamonaviy qurol-yarog‘, harbiy-texnika vositalari va qurolli kuchlarni takomillashtirish o‘zining milliy xavfsizligini to‘la ta’minlashiga imkon bermaydi. Chunki yadroviy urushda,

[138] Мирзиёев Ш.М. Қонун устуворлиги ва инсон манфаатларини таъминлаш – юрт тараққиёти ва халқ фаровонлигининг гарови // URL - http://uza.uz/oz/politics/onun-ustuvorligi-va-inson-manfaatlarini-taminlashyurt-tara--07-12-2016

[139] Демократия: савол-жавоб: ўқув-методик қўлланма /Масъул муҳаррир ф.ф.д, проф Ш.О.Мамадалиев. – Тошкент: Ўзбекистон Республикаси ИИВ Академияси, 2012. – Б. 46.

qolaversa, qurollanish poygasida hech kim g‘alaba qozona olmaydi. Shu bois, milliy xavfsizlikni ta’minlashda XXI asrda siyosiy vositalardan keng foydalanish oldingi o‘ringa chiqmoqda. Umuminsoniy va milliy xavfsizlikka qarshi paydo bo‘lgan yangi tahdidlar xalqaro munosabatlardagi an’anaviy mezonlarning buzilishiga sabab bo‘lmoqda.

Ahamiyati va miqyosiga ko‘ra xavfsizlikning turlari **global, mintaqaviy va milliydir.** Global va mintaqaviy davlatlarning xavfsizlik konsepsiyalari va ustuvor yo‘nalishlari xalqaro munosabatlar hamda davlatlarning siyosatiga bevosita ta’sir ko‘rsatmoqda. Jumladan, Markaziy Osiyo davlatlarining o‘z taqdirlarini belgilash jarayoni va mintaqaviy xavfsizlik tizimining shakllanishi bu davlatlarda harbiy-siyosiy hamda xalqaro tashkilotlar faolligining oshishiga olib keldi.

Ijtimoiy-ma’naviy muhitni yanada yaxshilash, yot g’oyalar ta’siriga tushib qolgan shaxslar bilan tizimli ishlash, ularning oila a’zolari muammolarini bartaraf etish, xususan, kam ta’minlanganlarga moddiy yordam ko’rsatish, bandligini ta’minlash, tadbirkorlikka keng jalb qilish orqali mazkur toifa fuqarolarni jamiyatga qaytarish bo’yicha aniq choralar amalga oshirilmoqda.

Ushbu sohadagi islohotlar dunyo miqyosida ham, katta- katta ekspertlar tomonidan ham munosib e’tirof etilib, diniy bag’rikenglikning namunali modeli sifatida baholanmoqda. Xususan, 167 mamlakat o’rtasida barqarorlikni ta’minlash, urushlar, ziddiyatlar, terrorizm va jinoyatchilikni oldini olishga qarshi harakatlarning samardorligini baholash yuzasidan o’tkazilgan reytingda O’zbekiston 52-o’ringa ko’tarilib, MDH mamlakatlari orasida 1-o’rinni egalladi.

Butun dunyo va mintaqalar xavfsizligi borasida ulkan hamda misli ko‘rilmagan muammolar yuzaga keldi. Insoniyat turmushining tobora murakkablashib borishi, jamiyatlar va davlatlar orasidagi o‘zaro bog‘liqlikning oshishi «zamonaviy xavfsizlik» faqatgina harbiy tayyorgarlik va xalqaro ittifoqlarning tashkil topishidan iborat emasligini ko‘rsatmoqda. Zamonaviy siyosatchilar o‘tmishda ajdodlarimiz duch kelgan muammolardan farqli o‘laroq, nisbatan tartibsiz, ko‘p miqdorli va noaniq holatlarni taqqoslashga majburdirlar.

Davlatlar yaqin va uzoqdagi xavf-xatar manbalari, yaqin qo‘shnilar va yiroqdagi qudrat hamda moliya markazlarining turli-tuman tahdidlariga duch kelmoqda. Bugun xavfsizlik har qachongidan ham muhimdir, u global va mahalliy kuchlarning o‘zaro hamkorligiga tayanadi.

Navbatdagi muammo shundan iboratki, globallashuv -moliyaviy-iqtisodiy va axborot-global tizimlarning o‘zaro chambarchas bog‘liqligini tashkil etar ekan, ushbu o‘zaro bog‘liqlik dunyoning bir qismiga taalluqli muammo tez sur’atlar bilan kengayib, global shaklga kirganda, o‘z mohiyatiga ko‘ra kaskadli krizis (bo‘hron)larni o‘zida namoyon etadi. Bir mamlakatdagi iqtisodiy silkinish yoki bo‘hron (krizis)lar mintaqaviy va hatto global oqibatlarga ega bo‘lishi mumkin. Jahon iqtisodiyotidagi pasayish yoki turg‘unlik globallashuvning borishida qaror topgan o‘zaro aloqa va bog‘liqliklarni uzib tashlashga populistik chaqiriqlarni keltirib chiqarishi mumkin. Iqtisodiy urushga, hattoki harbiy-siyosiy to‘qnashuvga aylanib ketish xavfi bo‘lgan iqtisodiy ziddiyat (nizo)lar buning natijasi bo‘lishi mumkin.

Global xavfsizligini ta’minlashning g‘oyaviy-mafkuraviy omillari

Globallashuv shakllanish yoki islohotlar bosqichida turgan milliy iqtisodlarga muayyan darajada xavf tug‘diradi. Bu transformatsion siyosiy tizimlarga ham tegishli. Siyosiy tizimlarning rivojlanishi, globallashuv tarafdorlarining fikriga ko‘ra, global iqtisodiyot talablariga mos kelmog‘i va “tenglashtirish” omili bo‘lmog‘i lozim. Alohida davlat darajasida olinganda globallashuv davlat iqtisodiyoti va jahon xo‘jaligi o‘rtasidagi o‘zaro aloqalarning jadallashuvi (intensivnost) sifatida tushuniladi. Alohida mamlakatlarning jahon xo‘jaligiga tortilganlik darajasi turlicha bo‘lib, u mamlakat yalpi ichki mahsilotida eksport va import ulushi, xorijiy investitsiyalar hajmi, texnologiyalar almashinuvi bo‘yicha to‘lovlarning oqib kelishi va ketishi kabi ko‘rsatkichlarga qarab baholanadi. Teng huquqli bo‘lmagan raqobat eksport va import ulushini importning foydasiga o‘zgaritirishi va shu tariqa mahalliy sanoat va qishloq xo‘jaligi iqtisodiy bazasini ishdan

chiqarishi mumkin. O‘z navbatida, bu ijtimoiy krizisli hodisalarga hamda kuchli raqobat qurboni bo‘lgan mamlakatlar ichki ishiga chetdan aralashuvlar bo‘lishiga olib kelishi mumkin. Bunday mamlakatlarda investorlar, asosan, xomashyo tarmoqlarini ko‘zlaydilar va uzoq muddatli hamda industrial (sanoat bo‘yicha) istiqbolli loyihalardan manfaatdor bo‘lmaydilar.

Neoliberal globallashuv siyosati sayyorada teng bo‘lmagan hayot sharoitini ochib tashlaydi va keskinlashtiradi. Global tengsizlik miqyoslari jiddiy xavotir uyg‘otmasligi mumkin emas. BMT ekspertlari ma’lumotlariga ko‘ra, dunyoning 1% boy aholisi daromadi sayyoraning 57% kambag‘al aholisi daromadiga teng. 25 mln. eng badavlat amerikalikning daromadi dunyoning qashshoq qismidagi 2 mlrd odamning daromadi bilan barobar ekan[1].

Gap nafaqat daromadlar bo‘yicha disparitetda. Hozirgi dunyo misli ko‘rilmagan tor va “shaffof” bo‘lib qoldi. Televideniya tufayli har qanday kishi turli mamlakatlardagi – ijtimoiy spektrning har ikki qutbidagi hayot sharoitini taqqoslab ko‘rishi va baholashi mumkin. Va bu hol global tengsizlikni sira toqat qilib bo‘lmas va xavfli darajaga olib keladi. Liberalizatsiya (erkinlashtirish) jarayonlarini tezlashtirib yuborish hamda tartibga solmaslik o‘pirilishlarga, ayrim holatlarda esa hatto ko‘plab xalqlar turmush tarzining tarixiy qaror topgan an’analarini buzilishiga olib keladi. Boz ustiga bu yashash sharoitining yomonlashuvi bilan birga kechsa, unda shu tariqa aholi yalpi guruhlari o‘rtasida g‘arbni yoqtirmaslikka, hatto unga dushmanlik ko‘zi bilan qarashga zamin hozirlanadi. Bu ko‘pincha ekstremistik xatti-harakatlar tarzida o‘zini namoyon etadi.

Bunga axborot inqilobi va elektron mass-media asrida madaniy va dunyoqarash jihatdan turlicha bo‘lgan yo‘l tutishlar, axloqiy tasavvur va an’analarning bevosita va jips tutashib turishlari ham yordam beradi. Buning zaminida madaniy xususiyatdagi va dunyoqarash jihatdan ziddiyatlar keskinlashadi. Masalan, buning oqibatini musulmon olamida kuzatishimiz

---

[1] Қаранг: Грани глобализации. Трудные вопросы современного разветия. –М.: Альпина Паблишер, 2003.с-34.

mumkin. Neoliberal globallashuvning salbiy oqibatlari bu bilan tugamaydi. Globallashuv atrof muhitni asrash va muhofaza qilishning global muammolarini hal qilishda ijobiy siljishlarga olib kelmadi. U ko‘proq ahvolning yomonlashuviga yo‘l ochdi. Globalllashuv  xalqaro raqobatni keskinlashtirib, transmilliy korporatsiyalar faoliyatida ekologiyaga qarshi amaliyotni saqlashga majbur qilmoqda. Globallashuvning og‘ir eklologik oqibatlari qashshoq mamlakatlarda ayniqsa, sezilmoqda. Tabiatni asrash me’yorlarining pasayishi bu mamlakatlar uchun asosiy raqobat afzalliklaridan biri, xorijiy investitsiyalarni jalb qilish usuli hisoblanadi. Tayinki, globallashuv o‘zining  Hozirgi shaklida xalqaro munosabatlar barqarorligini oshirishga yordam bermaydi. Aksincha, u “jahon ayvonida” (“jahon qishlog‘ida”) ijtimoiy-iqtisodiy keskinlik va nizolarning o‘ziga xos katalizatori bo‘lib chiqdi. Boylik va qashshoqlikning qutblanishi, bozor uchun, energetik va boshqa resurslarni egallash uchun kurash, boshqalar tomonidan ularning moddiy va tamadduniy (sivilizatsion) o‘ziga xosligiga tahdid sifatida qabul qilingan g‘arbning axborot va madaniy ekspansiyasi – bularning barchasi milliy va diniy fundamentalizm hamda ekstrimizm uchun, etnik ayirmachilik, ksenofobiya va terrorizm uchun oziq beruvchi zamin bo‘lib xizmat qiladi.

“Keraksiz davlatlar” deb ataluvchilarga qarshi avj oldirib yuborilgan “axborot urushi” terroristik va ekstremistik tashkilotlar qo‘lida samarali qurolga aylanmoqda. Bunday hodisaning mavjudligi, so‘zsiz, har qanday davlat, umuman mintaqa xavsizligi va barqarorligining yangi chaqiriqlari sifatida qaralishi mumkin.  Bundan tashqari, axborot xuruji tashabbuskorlarini aniqlash ko‘pincha “bu kimga foyda?” degan savolga javob berishi mumkin. Taxmin qilish mumkinki, “axborot xuruji” bundan keyin ham terakt tashabbuskorlari va boshqa destruktiv kuchlar tomonidan o‘z asl maqsadlarini xaspo‘shlash uchun qurol sifatida foydalaniladi. Globallashuvning o‘sib borayotgan tendensiyasi sharoitida qudratli harbiy-siyosiy, iqtisodiy resurslarga ega bo‘lgan davlatlarning xatti-harakatlari alohida xavfni yuzaga keltiradi. Dunyoning u yoki bu qismida yoki mamlakatda o‘z milliy manfaatlarini amalga oshirish zarurati to‘g‘risida so‘z borayotganda,

bunday mamlakatlar uchun xalqaro huquqning ishlab chiqilgan umume'tirof etilgan me'yor va tamoyillari ko'p hollarda shartli narsaga aylanadi.

Birinchi galda, informatika va telekommunikatsiya sohasidagi texnologik inqilob bilan shartlangan *obyektiv hodisa* sifatidagi globallashuvni va moliyaviy "ettilik" davlatlariga bu jarayonni, avvalo, o'z manfaatlariga yo'naltirishga imkon beruvchi neoliberal globallashuv *siyosatini* farqlash kerak. Neoliberal ("Vashington konsensusi ruhidagi") globallashuv mafkurasi va siyosatining mohiyati butun dunyo bo'ylab sarmoya (kapital), tovar va xizmatlarning "teng" sharoitda erkin harakatlanishi va milliy to'siqlarni bartaraf etish uchun qolgan dunyoga bozor liberalizmini majburan qabul qildirishdir. Ammo shu bilan birga turli mamlakatlar mavqeidagi katta farq va notenglikka ahamiyat berilmayotgan va ishchi kuchining erkin harakati istisno qilinayotgan bo'lsa, qanday "tenglik" haqida gapirish mumkin?

Ko'pchilik rivojlanayotgan mamlakatlarning jahon iqtisodiyoti va siyosatining kuch maydonida tutgan zaif pozitsiyasi (modernizatsiya boshlanish sharoitining yaxshi emasligi, sarmoya bozorlari va yangi texnologiyalarga etishish hamda savdo sharoitining teng emasligi va sh.k.) ularni texnologik jarayon liderlaridan kelgusida ortda qolishga majbur etadi Siyosiy va iqtisodiy hukmronlikning qaror topgan global tuzilmasida barcha davlatlar bir-biri bilan o'zaro, ammo turli darajada bog'liqdir. Iqtisodiy va siyosiy munosabatlardagi mavjud xalqaro tizim asimmitrik ko'rinishga ega. Globallashuv jarayoni xalqaro tizimdagi konfiguratsiyaga sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Aslida, tashkiliy shakllar va mamlakatlar hamkorligining yangi variantlari yuzaga keladigan shart-sharoitlar to'g'risida so'z bormoqda.

Bugungi kunda jahon bozorlarida transmilliy korporatsiyalar hukmronlik qilmoqda. Boy mamlakatlar o'zining dunyodagi ustun mavqeyi tufayli xorijiy aktivlar va yuqori malakali mutaxassis kadrlarni keng miqyosda o'ziga tortish uchun bozor kuchlarini tegishli ravishda yo'naltirishga qodir. Ular nazorati ostida bo'lgan moliya, birja, savdo siyosati mexanizmlari moliyaviy va aqliy resurslarni

boshqa mamlakatlardan, jumladan, rivojlanayotgan va qoloq davlatlardan eng boy mamlakatlarga tortib oladigan qudratli nasos kabi ishlaydi. Dunyoni hukmron Markazga va qaram Periferiyaga taqsimlash mustahkamlanmoqda. Bunday siyosat mafkurachilari ular nuqtayi nazaridan juda qulay bo‘lgan globallashuv tushunchasini bajonu dil ilib oldilar, chunki ular tasvirlab bergan jarayon tabiiy, muqarrar va muqobili yo‘q shaklda gavdalanadi. Lekin bu globallashuv va uning oqibatlarini baholash borasidagi o‘tkir munozaralarga xalaqit bermadi. Fikrlar xilma-xilligi diapazoni globallashuv keltirgan haqiqiy farovonlikni maqtash va so‘zsiz yoqlashdan tortib, uni imperializm-mustamlakachilikning yangi shakli sifatida qoralashgacha tarqalgan. Birovlar unda umumiy taraqqiyot va farovonchilikning engib bo‘lmas harakatlanuvchi kuchini ko‘rishsa, boshqalar o‘z hayotiy manfaatlariga va dunyodagi barqarorlikka tahdidni ko‘radilar.

Neoliberal globallashuv xalqaro iqtisodiy munosabatlarga putur yetkazadi – birovlar chayqovchilik kelishuvlari bilan boylik orttirsa, va qonunga zid nayranglarni ishga solsa, boshqalar fond birjalaridagi silkinishlar, milliy valyutaning qadrsizlanishi va sarmoyalarning qochib ketishi natijasida juda katta zarar ko‘radilar. Globallashuv jarayoniga transmilily jinoyatchilik, narkotrafik, xalqaro terrorizmning moslashuvi ushbu hodisaning ikkinchi tomoni bo‘lib chiqadi. Xalqaro jinoyatchi sindikatlar va terrorchi guruhlar globallashuv sharoitining barcha axborot va moliyaviy afzalliklari bilan o‘zini qurollantiradi. Natijada bugungi kunda butun dunyo bo‘ylab harakat qilayotgan jinoyatchi uyushmalar globallashuvning ajralmas qismiga aylanib bormoqda. Keyingi yillar amaliyoti shuni ko‘rsatmoqdaki, bu xildagi uyushmalar bilan bunday sharoitda kurashish yetarli darajada qiyin. Globallashuv afzalliklari ularning mobil harakatlanishini, o‘z xatti-harakatlarini bir mamlakatda tayyorlab, boshqasiga o‘tkazish imkoniyatini, o‘zlari uchun qulay joyda jangarilar tayyorlashni moliyalashtirib, ularni kerak bo‘lgan joyda o‘z vaqtida yetkazishlarini ta’minlaydi. Terrorizm bilan kurashishga doir barcha mashhur hujjatlarda terroristik tashkilotlarga harbiy yoki tezkor qarshi harakatlanishga, ushbu ofat

bilan kurashishda huquqiy maydonni kuchaytirishga asosiy urg‘u beriladi, ammo ushbu tashkilotlar butun dunyo bo‘yicha to‘plangan bir sharoitda bu choralar yetarli bo‘lmayapti.

Yuzaga kelgan vaziyatni nima tubdan o‘zgartirishi mumkin? Eng avvalo, hozirda mashhur bo‘lgan choralarni uch yo‘nalishda amalga oshirish zarur:

1. Nafaqat terroristlar va ularga aloqador shaxs va tashkilotlarni ta’qib etish va jazolashga oid dastaklarni, balki ushbu ofatni uni tayyorlashning barcha bosqichlarida oldini olish majburiyatini davlatlarga yuklovchi universal xalqaro-huquqiy instrument (vosita)larni rivojlantirish. Xalqaro terrorizm bilan kurashda ikkiyoqlama standartlarga yo‘l qo‘ymaydigan prinsip va normalarni qabul qilish;

2. Terrorizmga qarshi kurash va uni oldini olish bo‘yicha muvofiqlashtiruvchi markazalar tuzilmalarini rivojlantirish, ularning ish mexanizmlarini har tomonlama takomillashtirish, shuningdek, aksilterror guruh va markazlarning qudratli moddiy-texnik bazasini yaratish maqsadida moliyalashtirish manbalarini kengaytirish;

3. Ikkiyoqlama standartlarni bartaraf etishga, har qanday ko‘rinishdagi diniy-siyosiy fundamentalizm va ekstremizmni qabul ettirmaslik uchun mutlaq ruhiy immunitetni yaratishga qaratilgan universal aksilterror mafkurani shakllantirish va rivojlantirish.

Jinoyatchilik, narkotrafik, xalqaro terrorizmning global ko‘rinishlari bilan kurashda bunga mos siyosiy, harbiy, iqtisodiy va axborotga oid choralar zarur.

O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asarida “Biz xavfsizlikning bo’linmasligi haqidagi asosiy qoidani to’la-to’kis qo’llab-quvvatlaymiz va davlatlarning barqaror rivojlanishi va xavfsizligiga to’sqinlik qiladigan har qanday tahdid va xavf-xatarlarga o’z vaqtida munosib javob qaytarish borasida o’zaro maqbul yondashuvlar va kelishilgan amaliy chora-tadbirlarni ishlab chiqish, muammo va

kelishmovchiliklarni hal qilish tarafdorimiz."[140] deb ushbu tushunchaning mazmuniga chuqur izoh berdi.

**Global xavf-xatar ko'rinishlari va uni oldini olish**

**"Xavf-xatar"** ijtimoiy siyosiy fenomen sifatida, o'zini keltirib chiqargan omil — shart-sharoitlarga borib taqaladi. Demak, xavf-xatar manbai birinchi navbatda yechimini topmagan ma'lum fursatdan keyin yangi nizoga sabab bo'luvchi ijtimoiy siyosiy omillar yig'indisi, nisbatan kundalik, o'tkinchi manfaatlar, maqsadlar tizimi bilan chambarchas bog'liqdir.

Yadro tahdidi xavfi saqlanib qolmoqda. Bu yadro quroliga ega bo'lgan davlatning aniq maqsaddagi yadro zarbasi ham, yaxshi rejalashtirilgan kuch ishlatish xatti-harakati yoki korrupsiya tufayli yadro qurolini qo'lga kiritgan terroristlarning  yadro intendanti ham bo'lishi mumkin. Nima bo'lgan taqdirda ham bu mintaqaviy yoki global halokatga olib kelishi mumkin.

Dunyodagi vaziyatni yaxshi tomonga o'zgartirishning real imkoniyatlari mavjud.  Texnologik va tashkiliy imkoniyatlar nuqtai nazaridan bugungi kunda globallashuvning stixiyali jarayonlarini nazorat ostiga olish va jahon taraqqiyoti boshqarilishini ta'minlash uchun bartaraf etib bo'lmaydigan to'siqlar yo'q. Dunyoning o'zaro bog'liqligi yanada ortgan va ayni paytda u yanada ko'proq qismlarga bo'lingan bir sharoitda siyosat, boshqaruv va ochiq institutlarning ahamiyati ortib borayotgani jahon afkor ommasi tomonidan keng e'tirof etilmoqda va bunga e'tiroz qiluvchilar kam uchraydi.

Ochiq institutlar samaradorligi haqida, bozorlarni rivojlantirish va iqtisodiy o'sishga qanday yordamlashgan ma'qulligi to'g'risida bahslashadilar. Bu albatta, muhim. Ammo shunisi ham muhimki, milliy va ochiq global institutlar odillik va birdamlik tamoyillari asosida ish tutsinlar, amalda kishilarning huquqi va sha'nini, asosiy erkinliklarini, turmush tarzini erkin tanlash va ularning o'z madaniy-tamadduniy xosligini saqlash huquqini himoya qilish to'g'risida qayg'ursinlar.

[140] Mirziyoev Sh.M. Yangi O'zbekiston strategiyasi. –T.: O'zbekiston, 2021. 455-b.

Va yana, globallashuvga avvalo, biriktiruvchi omil sifatida qarash lozim. Globallashuvning bu tomondan foydasi fundamental fanlarni rivojlantirish bo‘yicha sa’y-harakatlarni birlashtirish, ilmiy ma’lumotlarning global tizimini yaratish, turli xalq va davlatlarning tarixiy, madaniy, ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy, diniy tajribalarini umumlashtirishdir. Yer kurrasining milliy-etnik va diniy turfa xilligiga qaramasdan dunyo yagona sivilizatsion modelni  yaratish tomon harakatlanmoqda. Bu model milliy va diniy xilma-xillik va o‘ziga xoslikni inkor qilmaydi, aksincha, madaniyatlar bir-birini boyitishning rivojlangan mexanizmlari yordamida suveren rivojlanish uchun sharoit yaratadi. Faqat globallashuvni ijobiy qabul qilishgina (idrok etishgina) birgalikda mavjud bo‘lishning shunday tartibiga olib keladiki, unda har bir xalq, har bir alohida olingan shaxs o‘zining milliy yoki diniy mansubligiga boqmasdan tabiat bergan in’omlarga ega bo‘ladi va ulardan foydalanadi.

Globallashuv obyektlaridan hech biri (strategik, madaniy, iqtisodiy va sh.k. bir qator parametrlarga ko‘ra) alohida holda qanday bo‘lsa-da, biror-bir ta’sirchan va samarali muqobilni taklif etish va ta’riflash layoqatiga ega emas. Global (olamshumul) chaqiriq shunga yarasha global (olamshumul) javob bo‘lishini ko‘zda tutadi, aks holda  qarshilik ko‘rsatayotgan sub’ekt oddiygina vaqtincha aylanib o‘tiladi yoki u o‘zining bor kuch va resurslarini muqarrar hodisa bilan kurashga sarflaydi.

XX asrning 60-70- yillarida global muammolar to‘g‘risida xalqaro jamiyat tomonidan jiddiy gapirila boshlandi. U davrlarda asosan atrof-muhitning jiddiy salbiy o‘zgarishi, demokratik xavf, tabiiy boyliklar, oziq-ovqat va energiya manbaining tanqisligi, boy va kambag‘al davlatlar o‘rtasidagi farqning tobora kattalashishi insoniyatni ko‘proq tashvishlantirgan. Undan tashqari o‘sha davrning yirik xavfi - atom urushning boshlanishi insoniyat tarixidagi eng yirik global tahdid ekanligi ochiqdan-ochiq gapirila boshlagan.

Vaqtlar o‘tishi bilan uchinchi jahon urushining oldi olindi va bu katta tarixiy hodisaga aylandi. Bugunga kelib, insoniyatning global muammolarga bo‘lgan munosabati tubdan o‘zgardi va chuqurlashdi.

Xalqaro iqtisodiy globallashuv, telekommunikatsiya sohasidagi o‘zgarishlar, mintaqaviy integratsiyaning rivojlanishi natijasida global muammolarning oldini olish uchun zarur sharoitlar yaratilmoqda.

Shu bilan birga bu shart-sharoitlarga to‘sqinlik qilayotgan bir qancha omillar ham mavjud. Siyosiy xaritada o‘nlab yangi mustaqil davlatlarning vujudga kelishi va ularni tashqi va ichki siyosatida muammolar kelib chiqishi oqibatida ekologiya, tabiiy resurslar, demografiya, ilm-fan, ta’lim va sog‘liqni saqlash bilan bog‘liq global muammolar ikkinchi darajaga o‘tib qoldi. Ikki qutbli dunyoning tugashi bilan yangi xavflar vujudga kela boshladi: diniy ekstremizm, xalqaro terrorizm, etnik, milliy, tarixiy, madaniy muammolar shular jumlasidandir.

Markaziy Osiyoda mintaqaviy xavfsizlik va barqarorlik muammolari to‘g‘risida to‘xtalar ekanmiz, fikrimizcha, mintaqa davlatlari atrofidagi vaziyatni bir butun holda o‘rganish hamda ularda kechayotgan tub o‘zgarishlar, jumladan ijtimoiy-iqtisodiy formatsiyalarning umumiy va o‘ziga xos xususiyatlarini hisobga olish muhimdir. Zero, yuqorida ko‘rsatib o‘tilganidek «xavfsizlik» tushunchasi bugungi kun nuqtai nazaridan kelib chiqqan holda har tomonlama va ko‘p tomonlama yondashuvni talab qiladi.

Bugungi kunda mintaqaviy muammolarning turkum omillari yalpi xavfsizlikka asosiy tahdid solayotgan bir davrda, fikrimizcha, mintaqaviy xavfsizlik bo‘yicha tadqiqot olib borgan mutaxassislarning fikrini ko‘rib chiqish va ularni tadqiq etish muhim. Tadqiqotchilar tomonidan e’tirof etilgan Markaziy Osiyo xavfsizligiga tahdidlarni asosan 5 blokka ajratish mumkin.

Birinchi blokka biz, tadqiqotchilar tomonidan e’tirof etilgan diniy va siyosiy ekstremizmni, xalqaro terrorizmni va narkobiznes kabi omillarni kiritdik. Ular tomonidan mazkur tahdidlar bilan bog‘liq muammolar borgan sari chuqurlashib borayotganligi ta’kidlanadi.

Globallashuv jarayonining rivojlanishi nafaqat ijobiy, balki salbiy oqibatlarga olib kelmoqda. Xalqaro terrorizm, diniy va siyosiy ekstremizm, narkobiznes, noqonuniy qurol savdosi, uyushgan jinoyatchilik kabi omillar dunyoga keng va tez tarqalishi tendensiyasi kuzatilmoqda. Dunyoda sodir bo‘layotgan voqealar global muammolarning xarakteri va mohiyatining o‘zgarishiga ta’sir ko‘rsatmoqda. Markaziy Osiyo mintaqasi ham bundan xoli emas. Bugungi kunda diniy ekstremistik tashkilotlarning terroristik tahdidlar sonini oshirishga va ichki beqarorlik vaziyatini keltirib chiqarishga qaratilgan faoliyati nafaqat musulmon aholisiga ega bo‘lgan davlatlarda, balki MDH, Rossiya, Ukraina va Yevropa davlatlarida ham kuzatilmoqda. Diniy ekstremistlarning faoliyati esa katta moliyaviy tarmoqlar vositasida tashqi kuchlar orqali boshqarib kelinmoqda.

Hozirgi kunda eng og‘ir uyushgan jinoyatchilik bu - xalqaro terrorizmdir. Terrorizm kecha yoki bugun vujudga kelmagan, u o‘zining tarixi, sabablari va o‘ziga xos ta’sir etuvchi omillarga egadir. Biz terrorizmni tarixi to‘g‘risida emas, balki uning nima ekanligiga qisqacha to‘xtalmoqchimiz.

**Terror** - lotin tilidan qo‘rquv, dahshat, xatar tushunchalarini anglatadi. Bugunga kelib xalqaro terrorizm ilmiy, siyosiy xarakterga ega bo‘lgan ochiq haqiqatga aylandi.

Xalqaro munosabatlarda shu kungacha terrorizm atamasiga universal izoh mavjud emas, har bir davlat o‘z yondashuvlaridan kelib chiqqan holda talqin qilishga harakat qiladi. Masalan:

1. AQSH Mudofaa vazirligining bergan izohiga ko‘ra, terrorizm – bu ma’lum bir guruhlarning siyosiy, diniy va g‘oyaviy, nopok maqsadlarga erishish uchun hokimiyat va jamiyat o‘rtasida qo‘rquv uyg‘otishga qaratilgan zo‘ravonligi.

2. AQSH hukumati Agentliklarining e’tirof etishicha, siyosiy zo‘ravonlikning barcha ko‘rinishlari bu – terrorizmdir.

3. AQSH Federal qidiruvlar byurosi tomonidan: terrorizm – bu shaxs yoki ma’lum bir ob’ektga noqonuniy kuch ishlatish, zo‘ravonlik bilan hukumatni

qo‘rqitish yoki majburlash orqali o‘zining siyosiy yoki ijtimoiy maqsadlariga erishish xarakatidir.

4. AQSH Davlat departamentining bergan izohi quyidagichadir: terrorizm – bu davlatning ichidagi ba’zi bir guruhlar yoki boshqa bir davlatning josuslari tomonidan jamiyatga ta’sir etish maqsadida oldindan ko‘zlangan va rejalashtirilgan holda noharbiy ob’ektlarga nisbatan olib boriladigan, siyosiy motivga ega bo‘lgan zulm va zo‘ravonlik.

5. G‘arb olimlarining fikricha, terrorizm – shaxs yoki guruh, ba’zi hollarda davlat tomonidan olib boriladigan jinoiy faoliyat.

Yuqoridagi fikrlardan ko‘rinib turibdiki, mazkur muammoga turlicha yondashuvlar mavjud. Ammo shunga qaramasdan, mavjud konsepsiyalarning barchasida terrorizm o‘zining yovuz niyatlariga erishish maqsadida begunoh insonlarning hayotiga xavf tug‘dirayotgan guruhlar faoliyatidan iborat bo‘lib, uning g‘oyatda og‘ir jinoyat ekanligi ta’kidlanadi.

Hozirgi davrda terrorchilarning an’anaga aylangan faoliyat shakli bu diniy ekstremizmdir. Ularning, xususan, «islom» dinini niqob qilib, insoniyatning muqaddas qadriyatlari va ideallari orqali o‘z yovuz niyatlariga erishmoqchi bo‘layotgani eng dahshatlidir. Undan ham dahshatlisi, ayrim davlatlarning terrorizmni qo‘llab-quvvatlashidir. Zamonaviy xalqaro huquq normativlari terrorizmni noqonuniy zo‘ravonlik, kuch ishlatish, jamiyat o‘rtasida xavf uyg‘otish, amaldor shaxslar hayotiga suiqasd qilish, davlatni tanlagan demokratik yo‘lidan qaytarish kabi eng og‘ir jinoyatlarda ayblaydi. Dunyoda oxirgi o‘n yillikda sodir etilgan terrorchilik harakatlarining eng ko‘p miqdori 1997- yilda ro‘yxatdan o‘tkazilgan bo‘lib, 12941 kishi hayotdan ko‘z yumgan.

Terrorizmga  qarshi kurash muammosi barcha davlatlarning milliy manfaatlariga javob beradi. Bugungi kunda dunyo hamjamiyati tomonidan mazkur muammo bo‘yicha bir qancha xalqaro konferensiyalar, loyihalar, shartnomalar ishlab chiqilgan. xalqaro hamjamiyatning har bir a’zosi Jeneva konvensiyalarini (1937-1949y.) bajarish majburiyatini olgan. Masalan: AQSH terrorchilikka qarshi

kurashga yiliga 5 mlrd. AQSH dollari miqdorida mablag‘ sarflaydi. Shunga qaramasdan, bu ofatning oldini olish borgan sari qiyinlashib bormoqda.

Ma’lumki, 2001- yil 11- sentyabrda insoniyat terrorizmni global shakli bilan to‘qnash keldi. AQSHda sodir etilgan voqealardan so‘ng terrorizmga nisbatan dunyo siyosati tubdan o‘zgardi. Xalqaro terrorizm va diniy ekstremizm to‘g‘risida to‘xtalar ekanmiz, bevosita biz uni Afg‘oniston bilan bog‘laymiz. Tadqiqiotchilar ham mazkur omillarni Afg‘oniston bilan chambarchas bog‘laydilar. Markaziy Osiyo esa bevosita Afg‘oniston bilan chegaradosh. Markaziy Osiyo davlatlarida mustaqillikning birinchi yilidan boshlab Afg‘oniston masalasi ham milliy, ham mintaqaviy xavfsizlik borasida ustuvor masala sifatida e’tirof etildi.

Xalqaro terrorizm va diniy ekstremizm narkobiznes bilan o‘zaro bog‘liq. Mintaqada diniy ekstremistik markazlarni va xalqaro terrorchilik tashkilotlarini boshqarib turuvchi va idora qiluvchi kuchlar narkotrafikni ham nazorat qiladilar. Terroristik va ekstremistik harakatlarni olib borish o‘z-o‘zidan katta moliyaviy xarajatlarni talab qiladi. Bu esa o‘z navbatida narkobiznes bilan amalga oshiriladi.

Bugungi kunda afg‘on narkotiklar muammosi o‘ta dolzarb masalaga aylandi. Urushdan so‘ng mamlakatni qayta tiklash masalasining xalqaro hamjamiyat tomonidan orqaga surilishi, iqtisodiy-gumanitar yordamning yetarli darajada ajratilmaganligi aksariyat aholining og‘ir ahvolga tushishiga olib keldi va mamlakatda ommaviy narkotik yetishtirish va ishlab chiqarish boshlandi.

Mintaqa davlatlarining jug‘rofiy joylashuvi, ularda boshlangan ijtimoiy formatsiyalar, samarali mintaqaviy xavfsizlik tizimining endigina shakllanayotganligi kabi omillar narkobaronlar uchun qulay imkoniyatlar ochib bermoqda. Mintaqaning doimiy ravishda beqaror hududga aylanishi birinchi navbatda narkabaronlar manfaatiga mos keladi. Ko‘rinib turibdiki, terrorizm va ekstremizm narkobiznes bilan o‘zaro bog‘liq holda faoliyat olib bormoqda. Ma’lum bir vaqtda narkobiznes terrorizmga moliyaviy ko‘mak bersa va u orqali diniy ekstremizm g‘oyalaridan foydalanilsa, boshqa vaqtda terrorizm va ekstremizm narkotrafikni ta’minlovchi vositaga aylanadi. U yoki bu holatda ham

birinchi navbatda Markaziy Osiyo mintaqasiga katta xavf solinadi. Mintaqadagi beqarorlik esa dunyo xavfsizlik tizimiga o‘zining salbiy ta’sirini ko‘rsatadi. Mazkur harakatlar bevosita uyushgan jinoyatchilik va noqonuniy qurol savdosi bilan bog‘liq. Terrorizm zo‘ravonlik, kuch ishlatish yo‘li bilan amalga oshirilar ekan, bugungi kunda globallashuv va taraqqiyot natijasida xalqaro hamjamiyat oldida yana bir tahdid – bioterrorizm vujudga kelmoqda. Terroristlarning eng zamonaviy qurollar bilan qurollanish tendensiyasi shak-shubhasiz yadroviy va ommaviy qirg‘in qurollari tahdidini vujudga keltirmoqda. Markaziy Osiyo mintaqasi yadro quroliga ega bo‘lgan davlat qurshovida joylashganligi ham bu tahdidlarning ehtimollik darajasi yuqori ekanligidan dalolat beradi.

Markaziy Osiyoda harbiy-siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy barqarorlikka kafolat beruvchi mintaqaviy xavfsizlik tizimi shakllanmoqda. Ammo tan olish kerakki, bu jarayon Afg‘onistondagi mazkur kompleks muammolar natijasida bir qancha qiyinchiliklarga uchramoqda.

2001- yil 11- sentyabrda Nyu-York va Vashingtonda sodir etilgan voqealardan so‘ng xalqaro terrorizmga qarshi global urush e’lon qilindi. Natijada uning ildiziga katta zarba berildi va Afg‘onistondagi vaziyat barqarorlashdi. Ammo hozirda ham mazkur tahdidlarning shakllanishi va avj olishiga ta’sir ko‘rsatayotgan bir  qancha omillar, shart-sharoitlar mavjud. Jumladan, bular quyidagilar:

- Afg‘onistonda olib borilgan aksilterror operatsiyasidan so‘ng mamlakatdagi og‘ir ijtimoiy vaziyat;

- harbiy-siyosiy keskinlik kuchaymoqda;

- narkotrafik masalasi (ma’lumotlarga qaraganda urushdan so‘ng narkotik yetishtirish 3-4 barobarga ortgan);

- asosiy faoliyati Markaziy Osiyoga qaratilgan yirik xalqaro terroristik va ekstremistik tashkilotlarning (“Al-Qoida”, “Tolibon”, O‘zbekiston Islom harakati) batamom yo‘qotilmaganligi, buning oqibatida mintaqaga terroristik va

ekstremistik kuchlarning kirib kelishi va vaziyatni keskinlashtirishga harakat qilishi kuzatilmoqda. Bu bevosita Qirg‘iziston va Andijon voqealari bilan bog‘liq;

- mamlakatda AQSH va Yevropa davlatlari siyosatiga nisbatan noroziliklarni kuchayib borishi.

Tahdidlarning ikkinchi blokiga tadqiqotchilar tomonidan ko‘rsatib o‘tilgan davlatlararo qarama-qarshiliklar, ziddiyatlarni kiritish mumkin. Bular birinchi navbatda mintaqa davlatlari o‘rtasidagi chegaraoldi daryo suvlaridan samarali foydalanish muammolari, chegaralarni delimitatsiya qilish bilan bog‘liq hududiy masalalar va etnik ziddiyatlar, ekologik, iqtisodiy muammolar va boshqalardir.

Suv ta’minoti va chegaraoldi suv resurslaridan hamkorlikda foydalanish muammosi Markaziy Osiyo davlatlari rivojiga to‘sqinlik qilayotgan omillardan biri hisoblanadi. Suv muammosi – Markaziy Osiyo mamlakatlarida davlat qurilishidagi yaxlit jarayonga ta’sir ko‘rsatuvchi, milliy xavfsizlik manfaatlariga bevosita daxldor bo‘lgan mavzu. Chunki suv doimo taraqqiyotning eng muhim geoiqtisodiy va strategik resursi bo‘lib kelgan va shunday bo‘lib qoladi. Ularni nazorat qilgan holda, nafaqat o‘z iqtisodiyotini va ijtimoiy sohani o‘zgartirish, shuningdek, umuman, Markaziy Osiyodagi vaziyatni ham nazorat qilish mumkin.

Mintaqaning cheklangan suv resurslaridan samarasiz foydalanish natijasida kelgusida ularning kamayib ketishi Markaziy Osiyoda geosiyosiy va ijtimoiy-iqtisodiy beqarorlik jarayonini kuchaytirishi mumkin. Shuning uchun Markaziy Osiyo mamlakatlarining kelgusidagi rivoji suv ta’minoti muammosining muvaffaqiyatli ravishda hal etilishiga bog‘liqdir.

Markaziy Osiyo mamlakatlari mustaqilikka erishganidan so‘ng, mintaqadagi suv masalalarida jiddiy o‘zgarishlar ro‘y berdi. Yangidan tashkil topgan beshta mustaqil davlat o‘z yo‘lini bozor iqtisodiyotiga qadam tashlash bilan boshladi, bu esa beqaror ekologik vaziyat sharoitlarida mintaqaning ayrim hududlarida suv resurslarini boshqarish va undan foydalanish masalalariga yondashuvlarni qayta ko‘rib chiqishni talab qildi. Mintaqaning har bir davlati atrof-muhit muammolariga munosabatni o‘zgartirgan holda hamda xalqaro suv

huquqi tamoyillariga muvofiqlashtirish zaruratini anglagan holda, o‘zining milliy ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyot manfaatlarini belgiladi.

Suv muammolari XXI asrga kelib insoniyat oldida turgan eng asosiy muammolardan biri bo‘lib qoldi. Bugungi kunga kelib shu narsa aniq bo‘lmoqdaki, alohida davlatlar o‘rtasidagi huquqiy asosni ta’minlamay turib, suv muammolarini hal qilishga erishish mumkin emas. Shuning uchun ham hozirgi kunda huquqiy asos uni amalga oshirishning asosiy vositasi deb hisoblanmoqda. Bunday sharoitda, umumiy xavfsizlikni ta’minlash va muvozanatga erishish manfaatlari va shu bilan birga milliy xavfsizlik va barqarorlik nuqtai nazaridan O‘zbekistonning ushbu jarayonda jahon hamjamiyatining teng huquqli a’zosi sifatida ishtirok etishi dolzarb masalalardan biridir. Shuning uchun ham mintaqa davlatlari milliy manfaatlarining o‘zaro uyg‘unligiga erishish va ularni muvofiqlashtirish ehtiyoji seziladi. Davlat rahbarlari tomonidan bir qancha amaliy ishlar amalga oshirilmoqda. Bu muammolar hukumatlararo komissiya darajasida hamkorlikda bartaraf etilmoqda. Ammo, bu sohada hali qilinishi lozim bo‘lgan ishlar talaygina. Zero, mazkur muammolarning o‘zaro hamkorlikda bartaraf etilishi bugungi kunda ustuvor vazifalar sirasiga kiradi. Markaziy Osiyoda suv-energetika, ekologiya muammolarining ijobiy hal etilishi natijasida mintaqaning iqtisodiy barqarorligiga erishish imkoniyatlari ochiladi.

Markaziy Osiyoda yashayotgan xalqlarning muhim hayotiy manfaatlariga daxldor bo‘lgan iqtisodiy, suv-energetika, transport-kommunikatsiya, ekologiya xarakteridagi umum-mintaqaviy masalalarni hal qilish uchun o‘zaro hamjihatlik va amaliy harakatlar mexanizmini shakllantirish muhim ahamiyat kasb etadi.

Tahdidlarning uchinchi blokida tadqiqotchilar globallashuv oqibatida mintaqa davlatlari ilg‘or bosqichlar bilan rivojlanayotgan texnologik taraqqiyotdan ortda qolib ketishlarini ko‘rsatib o‘tmoqdalar. Bugungi kunda xalqaro munosabatlar tizimida yuz berayotgan globallashuv jarayoni, albatta, obyektiv va qonuniy bo‘lishi bilan bir qatorda, u juda shavqatsiz jarayondir. Bu xususiyat shundan iboratki, uning imkoniyatlari hamma davlatlarga birdek taqsimlanmaydi.

Undan faqat rivojlangan davlatlar, balki transmilliy korporatsiyalar ham katta daromad oladilar.

Markaziy Osiyo davlatlari uchun bu jarayondagi eng katta xavf - ularning xalqaro bozorda xom- ashyo bazasi yo‘nalishida qolib ketishlaridir. Bu esa mintaqa iqtisodiy xavfsizligining ustuvor omilidir. Bu jarayonda mintaqa davlatlarining muammoni hal qilishlari o‘ta mushkul vazifa hisoblanadi. Mintaqaviy iqtisodiy integratsiyani shakllantirish va kengaytirish masala echimining asosiy shartlaridan biri hisoblanadi. Integratsiya esa birinchi navbatda ishtirokchi davlatlardan ishlab chiqarish salohiyatini o‘stirishni talab etadi. Ko‘rinib turibdiki, agarda davlat ma’lum bir iqtisodiy ishlab chiqarish salohiyatiga ega bo‘lmasa, globalizatsiya jarayoni unga salbiy ta’sir ko‘rsatadi. Shu nuqtayi nazardan qaraydigan bo‘lsak, mintaqa davlatlari bu masalaga o‘rta va uzoq muddatli istiqbolda ham to‘qnash keladilar.

To‘rtinchi blokdagi tahdidlarni siyosatshunoslar bevosita geosiyosat bilan bog‘laydilar. Markaziy Osiyo mintaqasi insoniyat rivojlanishida, xalqaro kuchlar muvozanatida doimo muhim rol o‘ynab kelgan. Ba’zi bir chet el olimlari mintaqaning geosiyosiy ahamiyatini oshirishga urinmasalar-da, ularning barchasi quyidagi omillarga katta e’tibor qaratadilar va ularni tahdid sifatida ko‘rsatadilar.

Birinchidan, bu mintaqa neft va gaz zahiralariga boy hudud ekanligidir. Undan tashqari hudud oltin, uran, rangli metallar kabi strategik rusurslar bazasiga ega.

Ikkinchidan, Markaziy Osiyo Shimol va Janub, Sharq va G‘arbning o‘ta muhim transport-kommunikatsiya yo‘llarining kesishgan nuqtasida joylashgan. Shunga qaramasdan mintaqa kontinental hudud hisoblanib, u mustaqil ravishda dengiz yo‘llariga chiqish imkoniyatidan mahrum. Undan tashqari mintaqa Rossiya, Xitoy kabi yirik davlatlarning bozoriga yaqin joylashgan. Bu esa mintaqa bozoriga katta tahdid ekanligini anglatadi .

Uchinchidan, Markaziy Osiyo islom va xristian, Sharq va G‘arb sivilizatsiyalarining to‘qnash chizig‘i hisoblanadi. Mazkur omil ham xavfsizlik

nuqtayi nazaridan muhim ahamiyatga ega. Chunki bugungi kunda mintaqa islom dini keng tarqalgan geosiyosiy makon maqomiga egadir.

To‘rtinchidan, bu mintaqada dunyoning yirik geostrategik kuchlari bo‘lmish Rossiya, Xitoy va AQSH manfaatlari kesishadi. Shu nuqtayi nazardan mintaqa juda mushkul geosiyosiy qurshovda joylashgan. Shimoldan Rossiya bilan, sharqdan  Xitoy bilan, janubdan islom dunyosi bilan, g‘arbdan AQSH va Yevropa davlatlari bilan tutashligi mintaqaning davlatlari tashqi siyosatida ko‘p qirrali qiyinchiliklar keltirib chiqaradi.  Bu holat mintaqa davlatlari geosiyosiy harakatlanishining chegaralanishiga olib keladi va ko‘p hollarda tanlov huquqidan mahrum etadi. So‘ngi davrlarda mintaqada tashqi kuch omili tobora kuchayib borayotganligi kuzatilmoqda. Albatta yuqorida e’tirof etilgan mintaqaning geosiyosiy va geoiqtisodiy omillari yirik davlatlar e’tiborini o‘ziga jalb etmasdan qolmaydi. Lekin ularning manfaatlari mintaqa davlatlarining manfaatlariga har doim ham mos kelavermaydi. Eng katta xavf bu, avvalombor, yirik davlatlarning o‘zaro manfaatlaridagi qarama-qarshiliklardir. Shu o‘rinda mintaqa davlatlari o‘z milliy va mintaqaviy manfaatlarining ustuvorligini saqlagan holda tashqi siyosat, xavfsizlik va barqarorlikni ta’minlashning dolzarb muammolari borasida umumiy mintaqaviy yondashuvni ishlab chiqishlari maqsadga muvofiq. Bugungi kunda mintaqa davlatlari oldida turgan muhim vazifa – xavfsizlik, barqarorlik, terrorizm va ekstremizm bilan bog‘liq o‘tkir muammolarni hal etish borasida mintaqa davlatlarining yagona siyosatini ishlab chiqishga erishishdan iborat.

Beshinchi blokka biz bugungi kunda ayrim g‘arb davlatlarining o‘z milliy manfaatlarini kengaytirishda asosiy vositaga aylangan «demokratiya eksporti», “ikkilamchi me’yor” siyosati va “axborot xuruji” kabi vositalarni kiritmoqchimiz.

Sobiq ittifoqning parchalanishidan so‘ng bu hududda ko‘plab yangi davlatlar vujudga keldi. Ular yangi tizim barpo etishga, xalqaro munosabatlarda munosib o‘rin egallashga harakat qildi. Bu holat esa ayrim G‘arb davlatlarining geosiyosiy va geoiqtisodiy manfaatlarini bu hududda joylashtirishga katta imkoniyatlar ochib berdi. Natijada G‘arb demokratiya modeli targ‘ib qilina

boshlandi. Albatta, bu harakatlar turli xil nodavlat tashkilotlar, loyihalar, fondlar orqali amalga oshirildi. Ammo bu tashkilotlarning fuqaro, shaxs, jamiyat va davlatning umumiy manfaatlari, demokratik jarayonlar emas, balki ayrim davlatlar manfaatlarining himoyachisi sifatida faoliyat yuritishi unga bo‘lgan salbiy reaksiyani oshirishi bilan birga, xalqaro huquqiy mezonlarning buzilishiga olib keladi. Bugungi kunda ayrim G‘arb davlatlari tomonidan Markaziy Osiyo davlatlariga o‘z geosiyosiy yo‘nalishlarida «G‘arb demokratiya» modelini majburlab targ‘ib qilish tendensiyasi kuzatilmoqda. Ular davlatda konstitutsion tuzumni ag‘darishga va jamiyatda ijtimoiy-siyosiy vaziyatni beqarorlashtirishga qaratilgan. Ayrim G‘arb davlatlarining nodavlat tashkilotlari (NNT) o‘zlarining faoliyatlari davomida Markaziy Osiyo mintaqasining o‘ziga xosligini, uning shart-sharoitlari va urf-odatlarini e’tiborga olmagan holda harakat olib borishmoqda. Oxir-oqibatda ular tomonidan qo‘llab-quvvatlanayotgan ob’ektlar mavjud hokimiyatni ag‘darish va islom xalifaligini o‘rnatish maqsadida yashirincha faoliyat yuritayotgan mintaqaviy va xalqaro ekstremistik hamda terroristik tashkilotlarning a’zolari bo‘lib chiqmoqda. Bu faoliyat na demokratik qadriyatlarni dunyoga yoyishga, na xalqaro huquqiy normativlarga mos keladi. Qizig‘i shundaki, mintaqadagi beqarorliklar mintaqa davlatlarining milliy xavfsizligiga, yirik kuch markazlarining manfaatlariga o‘z ta’sirini ko‘rsatmasdan qolmaydi. Bundan tashqari, mazkur xalqaro nodavlat tashkilotlar tomonidan davlatlarning ichki ishlariga aralashish holatlari kuzatilmoqda. Buning natijasida davlatlardagi huquq tartibot va sud organlarining faoliyatida qiyinchiliklar yuzaga kelmoqda. Bunday aralashishlar xalqaro huquq me’yorlariga zid kelgan holda, davlat manfaatlariga tahdid soladi. Bu harakatlar esa bevosita «axborot xuruji» bilan amalga oshirilmoqda va bugunga kelib, u milliy va mintaqaviy xavfsizlik tahdidi sifatida shakllandi.

So‘nggi davrlarda bu omil terroristik va ekstremistik tashkilotlar qo‘lida asosiy qurol vositasiga aylanmoqda. Bizga ma’lumki, har bir axborot tagida manfaat yotadi, o‘z navbatida, har bir axborotning xalqaro va milliy manfaatlar

doirasida, xalqaro-huquqiy va qonuniy me'yorlar asosida ishlatilishi demokratik tamoyillarning asosiy mezoni va mazmun-mohiyati hisoblanadi. Ammo axborotdan belgilangan hayotiy muhim miliy va xalqaro manfaatlarga zid kelgan holda foydalanish jinoyatdir.

Globallashuv jarayonining bevosita axborot bilan bog'liq ekanligini tushunish qiyin emas, albatta. Mutaxassislarning fikricha, hozirda axborot iqtisodiyotning eng doramad keltiruvchi manbaiga aylanib bormoqda. Masalan, AQSH strategik tadqiqotlar institutining ma'lumotlariga ko'ra, axborot maxsulotiga sarflangan har bir dollar, yoqilg'i-energetika sohasiga ajratilgan 1 dollardan ko'ra, bir necha o'n barobar foyda berar ekan. Bu faqat uning iqtisodiy jihati, siyosiy jihati esa o'z shaxsiy manfaatlariga o'ta arzon, o'ta qulay yo'llar bilan erishish. Shu nuqtayi nazardan, bugungi kunda axborot omili ham siyosiy ham iqtisodiy jihatdan ayrim kuchlar manfaatiga xizmat qilmoqda. SHuning uchun ham yangi mustaqil davlatlarning milliy xavfsizligini ta'minlashda siyosiy, iqtisodiy, harbiy omillar bilan bir qatorda, uning informatsion jihatlari borgan sari dolzarblashmoqda. Prezidentimiz aytganlaridek, axborot omili yadroviy poligonlardan ham dahshatli omilga aylanib bormoqda. Agarda mazkur omilga alohida e'tibor berilmas ekan, u borgan sari kuchayib boradi. Natijada, ayrim kuchlar qo'lida asosiy qurolga aylanadi. Bu esa nafaqat davlatlar yoki mintaqalarda keskin vaziyatni vujudga kelishiga olib keladi, balki xalqaro miqyosda ham o'z ta'sirini ko'rsatadi. Zero, butun dunyo bir yagona, bo'linmas tizimni tashkil qilar ekan, bu tahdid barcha dunyo davlatlarining manfaatlariga to'liq javob beradi. Unga qarshi kurash, birinchi navbatda, davlatlardan o'zaro hamkorlikda uning umumjahon huquqiy asoslarini yaratishni talab etadi. Afsuski, bugun xalqaro hamkorlik va huquqning asosini tashkil etgan xalqaro tashkilotlar doirasida qabul qilingan hujjatlarni uning a'zolari tomonidan qo'pol tarzda buzish holatlari kuzatilmoqda. Bu holat esa davlatlarning xalqaro tashkilotlarga bo'lgan ishonchini yo'qolishiga, xalqaro huquqiy normalar ahamiyatining pasayishiga olib

kelmoqda. Natijada, mazkur tahdidlarga bo‘lgan yondashuvlar o‘rtasida farqlar yuzaga kelmoqda va bu muammoning yechimini qiyinlashtirmoqda.

Bir so‘z bilan aytganda, xalqaro munosabatlar tizimida yuz berayotgan o‘zgarishlar natijasida milliy xavfsizlik, mintaqaviy xavfsizlik va xalqaro xavfsizlik kabi tushunchalarning mohiyatini tushunishga, ularning o‘zaro bog‘liqligini anglashga bo‘lgan e’tibor ortib bormoqda. Dunyoning informatsion xavfsizlik holati unga bo‘lgan zamonaviy yondashuvlarni ishlab chiqishga va milliy, mintaqaviy va xalqaro xavfsizlikka nisbatan konseptual qarashlarni rivojlantirishga undamoqda. O’zbekiston Respublikasining Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning “Yangi O‘zbekiston strategiyasi” nomli asarida “Biz umumiy xavfsizlik muammosiga aloqador bo’lgan xalqaro tashkilotlar g’oyat xilma-xil bo’lishiga qaramay, faqat Birlashgan Millatlar Tashkilotigina dunyoda xavfsizlikni saqlash va ta’minlashga xizmat qiladigan - tahdidlarning oldini olishga qaratilgan diplomatiyadan tortib, to tinchlik o’rnatishga qaratilgan operatsiyalarda qatnashishgacha bo’lgan vositalarning hammasiga ega, deb hisoblaymiz va uning doirasidagi hamkorlikni samarali olib boramiz”,- deb mamlakatimizning bu boradagi pozitsiyasini bayon etdi.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Globallashuv va xavf-xatar tushunchalarining ma’no-mazmuni.
2. Ichki va tashqi tahdidlar va ularning ko‘rinishlari.
3. Loqaydlik, befarqlik g‘oyaviyo-mafkuraviy tahdid sifatida.
4. O‘zbekistonni xavfsiz hudud sifatida e’tirof etilishi va uning ahamiyati.

## 24-mavzu: Globallashuv, tinchlik va barqaror taraqqiyotni ta'minlash

**Reja:**

1. **Globallashuv sharoitida tinchlik va barqaror taraqqiyotni ta'minlash shart-sharoitlari va omillari**
2. **Tinchlik va barqaror taraqqiyotning o'zaro mushtarakligi.**
3. **Milliy-ma'naviy tiklanish va milliy qadriyatlarni hurmat qilish barqaror taraqqiyotning muhim sharti.**

**Globallashuv sharoitida tinchlik va barqaror taraqqiyotni ta'minlash shart-sharoitlari va omillari**

**Barqarorlik** - (ijtimoiy)-jamiyatdagi tinch-totuvlik va uni mustahkamlash uchun shart-sharoitning mavjudligi; ijtimoiy qatlamlar, kuchlar va siyosiy partiyalar o'rtasidagi hamjihatlik vaziyati; davlat, jamoat tashkilotlari, fuqarolar o'rtasidagi ijtimoiy kelishuv holatining muttasil davom etishidir.

G'arb olimlari barqarorlik beqarorlikning arafasi yoki muayyan beqarorlikdan keyingi holati, jamiyatning yangi beqarorlik oldidan tin olish davri, degan fikrni ilgari surganlar. Bundan farqli tarzda T.Parsons «ijtimoiy tizimning barqarorlik qoidalari»ni ishlab chiqishga harakat qilgan. Uning fikricha, har qanday barqaror jamiyatning ijtimoiy tuzilishini tashkil etadigan elementlar faoliyati o'zaro uyg'un bo'lishi shart. Ana shu uyg'unlik doimiy barqarorlik omilidir. Bunda davlatning vazifasi jamiyatning eng kichik bo'g'inlari, jamoalar, tashkilotlar, idoralar orasidagi mutanosiblikni saqlash va mustahkamlashdan iborat. Agar davlat buning uddasidan chiqa olsa, u jamiyatni barqaror rivojlanishini ta'minlaydigan boshqaruvchi (regulyator) vazifasini ado etadi. Bu esa, o'z navbatida, davlatning muayyan islohotlarni amalga oshirishi uchun imkoniyat yaratadi. T.Parsonsning bu qarashlari ko'pgina G'arb mamlakatlari mutaxassislari tomonidan e'tirof qilingan. O'zbekiston mustaqillikka erishgannidan keyin ijtimoiy barqarorlikka erishish va uni mustahkamlashga katta

e’tibor bermoqda. Barqarorlik jamiyat taraqqiyotining, islohotlarni bosqichma-bosqich amalga oshirishning asosiy shartidir.

**Barqarorlik shartlari:**

1. Ma’naviy qadriyatlar va milliy o‘zlikni anglashning tiklanishi;
2. Davlatchilikni shakllantirish va mudofaa qobiliyatini mustahkamlash;
3. Demokratik institutlarni va fuqarolik jamiyati asoslarini shakllantirish;
4. Bozor munosabatlarining qaror topishi va mulkdolar sinfining shakllanishi;
5. Kuchli ijtimoiy siyosat va aholi ijtimoiy faolligining ortishi;
6. Jug‘rofiy-strategik imkoniyatlar va tabiiy xom-ashyo resurslari;
7. Inson salohiyati, ijtimoiy va ishlab chiqarish infrastrukturasi;
8. Keng ko‘lamli o‘zgarishlar va hamkorlik kafolatlari;
9. Jahon hamjamiyati bilan hamkorlik.

Jahon tajribasidan bizga ma’lumki, o‘z davlatchiligini qo‘lga kiritish, milliy va ijtimoiy ozodlikka erishish hech qayerda yengil va osonlik bo‘lmagan. Mustaqilikka erishgan har bir mamlakat mavjud ijtimoiy-tarixiy, iqtisodiy vaziyatdan kelib chiqib o‘z taraqqiyot yo‘lini izlaydi, yangi jamiyat barpo etishda o‘z andozasini ishlab chiqishga kirishadi. Ijtimoiy-iqtisodiy va siyosiy vaziyat, odamlar o‘rtasida tarkib topgan munosabatlar, ularning dunyoqarashi, diniy e’tiqodi, turmush va tafakkur tarzi, axloqiy normalari shuni taqozo etadi. O‘z milliy davlatyailigini barpo etish, ijtimoiy taraqqiyotni ta’minlash, demokratik, erkin bozor iqtisodiyotiga asoslangan jamiyat barpo etishda dunyoda keng tarqalgan taraqqiyot yo‘lining turli variantlari mavjud. Turkiya, Janubiy Koreya, Shvetsiya modellari va boshqalar bunga misol tariqasida aytish mumkin. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov ta’kidlaganidek, “O‘zbekiston boshqa davlatlar taraqqiyoti jarayonida to‘plangan va respublika sharoitiga tadbiq qilsa bo‘ladigan barcha ijobiy va maqbul tajribalardan shak-shubhasiz samarali foydalanadi. Gap biron-bir modelni, hatto u ijobiy natijalar bergan taqdirda ham, ko‘r-ko‘rona ko‘chirib olish to‘g‘risida borayotgani yo‘q. Aniq-ravshan vositalar va usullar

qaysi mamlakat uchun mo‘ljallangan bo‘lsa, o‘sha mamlakatning o‘ziga xos sharoitidagina ijobiy natija beradi”[141]. Aytish mumkinki, ushbu ijtimoiy taraqqiyot yo‘llari o‘ziga xos tarixiy vaziyatdan kelib, mavjud tabiiy, iqtisodiy, ilmiy-texnik imkoniyatlarga tayanilib ishlab chiqilgan, amalga oshirilgan.

O‘zbekiston jahon va o‘zimizning amaliyotimizdan olingan barcha unumli tajribani rad etmagan holda o‘z ijtimoiy-iqtisodiy va siyosiy-huquqiy taraqqiyot yo‘limizni tanlab oldi. Bu - o‘tmish yillarning xatolarini, davlat tuzilishining shakl va usullariga nisbatan mavjud qarashlarni idrok etish natijasidir. Bu - tarkib topgan ijtimoiy voqelikka berilgan real bahodir. Bu - O‘zbekiston xalqining ijtimoiy taraqqiyotga, munosib turmush sharoitiga intilishidir.

Shuni alohida ta’kidlash zarurki, tanlab olingan yo‘lning asosiy mazmuni va mohiyatini soxta inqilobiy sakrashlarsiz, fojiali oqibatlarsiz va kuchli ijtimoiy larzalarsiz, evolyutsion yo‘l bilan normal, madaniyatli taraqqiyotga o‘tish tashkil etadi.

Shunday ekan, O‘zbekistonning mustaqilligiga erishishdan iborat o‘z yo‘li respublikani rivojlantirishning quyidagi asosiy o‘ziga xos xususiyatlari va shart-sharoitlarini har tomonlama hisobga olishga asoslanadi.

Birinchidan. Aholining milliy-tarixiy turmush va tafakkur tarzidan, xalq an’analari va urf-odatlaridan kelib chiqadi. Ildizi o‘tmishdagi an’anaviy jamoa turmush tarziga borib taqaladigan jamoaviylik asoslari xalqimizga tarixan xosdir.

Ikkinchidan. Mamlakatimizdagi o‘ziga xos demografik vaziyat g‘oyat muhim xususiyatlardan biridir. Jumhuriyatimizda aholi va mehnat resurslari har yili yuksak sur’atlar bilan o‘sib bormoqda. 2014- yilning yanvariga kelib mamlakatimiz aholisi 30 milliondan oshib ketdi. Aholining yarmidan ko‘prog‘i qishloq joylarda yashab asosan dehqonchilik bilan shug‘ullanadi. Aholi tarkibining 60 foizdan ko‘prog‘i bolalar, o‘smirlar, 25 yoshgacha bo‘lgan yigit-qizlarga to‘g‘ri keladi.

Uchinchidan. Mamlakat aholisi milliy tarkibining o‘ziga xosligidir. Etnik tarkibda tub aholi ustun mavqeni egallaydi. Shu bilan bir vaqtda respublika hududida o‘z madaniyati va an’anasiga ega bo‘lgan yuzdan ziyod millat vakillari yashab turibdi. O‘zbekistonning milliy-madaniy jihatdan g‘oyat rang-barangligi milliy o‘zligini anglash va ma’naviy qayta tiklanishning kuchayib borishi bilan uzviy birlikda jamiyatni yangilash, uni ochiq jamiyatga aylantirish uchun qudratli omil bo‘lib xizmat qiladi va respublikaning jahon hamjamiyatiga qo‘shilishi uchun qulay sharoitlarni vujudga keltiradi.

To‘rtinchidan. O‘zbekistonning geosiyosiy mavqeyi ham juda qulay. Qadim karvon yo‘llari bizning erimizdan o‘tgan. Bizning ko‘hna shaharlarimizda va bozorlarimizda yuzlab lahjalar jaranglagan. Dunyo mamlakatlarining o‘zaro savdo va madaniy aloqalarida o‘zbek tuprog‘i ko‘prik vositasini o‘tagan. Bugungi kunda ham O‘zbekiston Markaziy Osiyoda yetakchi o‘rin tutadi. Uning avtonom energetika va suv sistemalari bor. Ko‘p jihatlardan mintaqa respublikalari o‘rtasida bog‘lovchi rolini o‘ynaydi va xorijiy mamlakatlar bilan hamkorlikni rivojlantirishda faollashib bormoqda.

Beshinchidan. O‘zbekistonda islohotlar o‘tkazishga mavjud tabiiy iqlim shart-sharoitlari ham katta ta’sir qiladi, albatta. Respublikada suv resurslari hisobli. Yetishtiriladigan ziroatlar suvni ko‘p talab qiladi. O‘zbekiston nafaqat Markaziy Osiyoda, balki dunyoda ham muhim strategik mahsulot - paxta va undan ishlanadigan mahsulotlarni eksport qilishda yetakchi o‘rin tutadi. Meva-cheva, sabzavot, pilla va boshqa mahsulotlar bo‘yicha ham chet ellarga eksport qilish qudratiga egamiz. Tuprog‘imizning har bir qarichi tilla, qunt qilgan odam har yili bir necha bor hosil ko‘tarishi mumkin.

Oltinchidan. O‘zbekiston respublikaning siyosiy va iqtisodiy mustaqilligini himoya qilish imkonini beradigan yetarli potensialga ega. Yer bag‘rining g‘oyat qimmatli mineral xom ashyolarga boyligi chuqur tarkibiy o‘zgartishlarni amalga oshirish, respublikaning jahon bozoriga chiqishini ta’minlaydigan tarmoqlarni rivojlantirish imkonini bermoqda. Shu jihatdan xalq xo‘jaligining asosan xom-

ashyo yetishtirishga yo‘naltirilganligini bartaraf etish va shu sababli iqtisodiyot tuzilmalari haddan tashqari bir tomonlama rivojlanganligiga, sobiq markaz o‘tkazib kelgan yakkahokimlik siyosatining natijasi bo‘lmish qaramlikka, ya’ni texnologiya va resurs jihatdan boshqa respublikalarga qaram bo‘lib qolishga barham berish hal qiluvchi ahamiyat kasb etmoqda. Markaziy Osiyoda xavfsizlik va barqarorlikni ta’minlash borasida so’z yuritar ekanmiz, mintaqaning umumiy suv zaxiralaridan oqilona foydalanish kabi muhim masalani chetlab o’tib bo’lmaydi. Bu borada BMT Bosh kotibi Antoniu Guterrishning “Suv, tinchlik va xavfsizlik muammolari o’zaro chambarchas bog’liq”, degan nuqtayi nazari ayni haqiqatdir.

Yuqorida qayd etilgan o‘ziga xos shart-sharoitlar ham alohida, ham birgalikda hozirgi bosqichda O‘zbekiston ichki va tashqi siyosatining o‘ziga xos xususiyatlarini belgilab beradi.

Yangilanish va ijtimoiy taraqqiyotning o‘zimiz tanlagan yo‘li - murakkab jarayon bo‘lib, respublika ijtimoiy turmushining iqtisodiy, siyosiy, ijtimoiy, ma’naviy-madaniy va boshqa barcha sohalarini qamrab oladi. Bu yo‘l mustaqil O‘zbekiston ichki va tashqi siyosatining umumiy strategiyasini belgilab beradi.

**Tinchlik va barqaror taraqqiyotning o‘zaro mushtarakligi**

Ma’naviyat jamiyat taraqqiyoti, millat kamoloti va shaxs barkamolligini belgilab beruvchi asosiy mezonlardan biri hisoblanadi. Chunki, ma’naviyat rivojlangandagina jamiyatda iqtisodiy va ijtimoiy-siyosiy barqarorlik vujudga keladi, hamda mamlakat va millat taraqqiy etadi. Bu o‘z navbatida shaxsning barkamol rivojlanishi uchun zarur bo‘lgan zamin bo‘lib xizmat qiladi. Buni chuqur his qilgan va o‘z qalbidan o‘tkazgan Birinchi Prezidentimiz I.A Karimov mamlakatimiz o‘z mustaqilligini qo‘lga kiritgandan keyin ona zaminimizda demokratik jamiyatni qurishning nazariy konsepsiyasini ishlab chiqar ekan, iqtisodiy va ijtimoiy-siyosiy hayotni qayta qurishni milliy-ma’naviy tiklanish bilan uyg‘un holatda bo‘lishi kerakligini ham ilmiy asoslab berdi. U o‘zining hajmi jihatdan kichik bo‘lsa ham, ammo

mamlakatimizda yangi jamiyat qurishning ilmiy-nazariy asoslarini aks ettirilishi jihatdan mukammal, fundamental dastur bo‘lgan «O‘zbekistonnnig o‘z istiqloli va taraqqiyoti» nomli asarida mustaqillikdan keyin O‘zbekistonni rivojlantirishning ma’naviy sohasidagi strategik vazifalarini ham belgilab berdi. Unda iqtisodiy va ijtimoiy-siyosiy hayotni qayta qurish sohasida ilgari surilgan barcha g‘oyalar o‘tgan davrda o‘zining ifodasini topdi va jamiyatimiz tubdan yangi bosqichga ko‘tarildi.

Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov asarida mustaqil O‘zbekistonni rivojlantirishning ma’naviy-axloqiy negizlarini belgilab berar ekan, «O‘zbekistonni yangilash va rivojlantirishning o‘z yo‘li to‘rtta asosiy negizga asoslanadi» – deb ko‘rsatadi va quyidagilarni belgilab beradi:

- umuminsoniy qadriyatlarga sodiqlik;
- xalqimizning ma’naviy merosini mustahkamlash va rivojlantirish;
- insonning o‘z imkoniyatlarini erkin namoyon qilishi;
- vatanparvarlik.

Asarda ana shu negizlarning mohiyati ham ochib berilgan. Jumladan, Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov shunday yozadi: «Mustaqil O‘zbekistonning kuch-qudrati manbayi – xalqimizning umuminsoniy qadriyatlarga sodiqligidir.

Xalqimiz adolat, tinchlik, ahil-qo‘shnichilik va insonparvarlikning nozik kurtaklarini asrlar osha avaylab – asrab kelmoqda. O‘zbekistonni yangilashning oliy maqsadi ana shu an’analarni qayta tiklash, ularga yangi mazmun bag‘ishlash, zaminimizda tinchlik va demokratiya, farovonlik, madaniyat, vijdon erkinligi va har bir kishini kamol toptirish uchun zarur shart-sharoitlar yaratishdir».

Xalqimizning ma’naviy ildizlari chuqur ekanligini alohida ta’kidlash lozim. Bu masalaga alohida e’tibor berish zarurligini ta’kidlayotganimizga asosiy sabab shuki, ma’naviy merosimizni qayta tiklash g‘oyasini ijodiy rivojlantiriladi va uning millatimiz ma’naviy taraqqiyoti uchun asosiy yo‘nalish bo‘lishini asoslab beradi.

Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov xalqimizning buyuk fazilatlari haqida to‘xtalib insonparvarlikning o‘zbeklarga xos qirralarini ko‘rsatib berishga e’tiborni qaratadi. Jumladan, «Insonparvarlik bu o‘zbek xalqi milliy ruhiyatining ajralmas fazilatidir. Shafqatsizlik va zo‘ravonlik uning tabiatiga yotdir». Xuddi mana shu fazilatlarimizning mohiyatini talabalarga yetkazish ta’lim jarayonining diqqat markazida bo‘lishi zarur. Chunki milliy ma’naviyatimizning asosiy manbalari ana shunga borib taqaladi. Bugungi yoshlarimiz buning mohiyatiga yetib borishlari zarurdir.

Asarda ma’naviyatning xalqimizning ma’naviy ruhini mustahkamlash va rivojlantirishdagi roli ham asoslab berilgan. Jumladan, Birinchi Prezidentimiz shunday yozadi: «Xalqimizning ma’naviy ruhini mustahkamlash va rivojlantirish – O‘zbekistonda davlat va jamiyatning eng muhim vazifasidir. Ma’naviyat shunday qimmatbaho mevaki, u bizning qadimiy va navqiron xalqimizning qalbida butun insoniyatning ulkan oilasida o‘z mustaqilligini tushunib yetish va ozodlikni sevish tuyg‘usi bilan etilgan».

Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov o‘z asarida mamlakatimizda milliy ma’naviyatni tiklash va rivojlantirish davlat siyosatida ustivor vazifa ekanligiga e’tiborni qaratib quyidagi konseptual g‘oyani ilgari suradi. U shunday yozadi: «Oldin odamlarga moddiy boylik berish, so‘ngra ma’naviyat to‘g‘risida o‘ylash kerak deydiganlar haq bo‘lmasa kerak. Ma’naviyat – insonning, xalqning, jamiyat, davlatning kuch-qudratidir. U yo‘q joyda hech qachon baxt-saodat bo‘lmaydi...»

Birinchi Prezidentimiz tomonidan ilgari surilgan bu konseptual g‘oyaning nazariy va amaliy ahamiyati shundaki: birinchidan, bu bilan muallif sobiq sho‘rolar davrida ma’naviyatni rivojlantirishga uchinchi darajali omil sifatida qaralishining ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va ma’naviy-ma’rifiy inqirozining sabablarini ham ko‘rsatib beradi. Ikkinchidan, ma’naviyatni rivojlantirmasdan, shaxsning ma’naviy-ruhiyatini o‘zgartirmasdan turib jamiyatda ko‘zlangan maqsadni amalga oshirish mumkin emasligiga asosiy e’tiborni qaratgan.

Birinchi Prezidentimizning yana bir muhim konseptual g‘oyasi ma’naviyat shaxsning eng muhim mezoni va shuning bilan birga uni kamolotga eltuvchi, o‘z-o‘zini anglatuvchi va o‘z imkoniyatlarini yuzaga chiqartiruvchi ulkan omil ekanligini ilmiy asoslaganligidir.

Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimovning milliy-ma’naviy tiklanishga bag‘ishlangan konsepsiyasida vatanparvarlikning shaxs ma’naviyatining ajralmas qismi ekanligini asoslab berish alohida o‘rinni egallaydi. Haqiqatan ham o‘z Vatanini sevmagan, uning har qarich yeri uchun mas’ulligini his etmagan har bir inson ma’naviy jihatdan qashshoq hisoblanadi. Bunday fazilatlar milliy taraqqiyotning muhim zaminlaridan biri hisoblanadi. Aksincha bo‘lsachi? Agar diqqat bilan e’tibor beradigan bo‘lsak Liviya, Suriya, Ukrainada ro‘y bergan ijtimoiy-siyosiy voqealar rivoji, qonli inqirozlar nega yuz berdi?

Birlashgan Millatlar Tashkiloti yer yuzida tinchlik va xavfsizlikni ta’minlash, davlatlararo hamkorlikni rivojlantirish maqsadida tashkil etilgan eng nufuzli xalqaro tuzilmadir. BMT a’zosi bo‘lgan har bir davlat xalqaro munosabatlarning asosiy tamoyillari aks etgan, xalqaro shartnomalardan iborat BMT Nizomidagi majburiyatlarga rioya qiladi.

Ushbu Nizomda Tashkilotning to‘rtta asosiy vazifasi, ya’ni xalqaro tinchlik va xavfsizlikni ta’minlashga ko‘maklashish, millatlar o‘rtasida do‘stona aloqalarni rivojlantirish, xalqaro muammolarni hal etish va inson huquqlarini hurmat qilishni rag‘batlantirish, xalqaro hamkorlikni mustahkamlash va ushbu umumiy maqsadlarga erishishda millatlarning sa’y-harakatlarini muvofiqlashtirish belgilab qo‘yilgan.

BMT butunjahon hukumati emas, ya’ni qonunlar qabul qilmaydi. Biroq, xalqaro mojarolarni bartaraf etish va yer yuzi aholisi uchun daxldor masalalarni hal etish siyosatini ishlab chiqishga yordam bera oladigan mablag‘ga ega. BMTga katta-kichik, boy-kambag‘al, turli siyosiy qarash va tuzumga ega davlatlar a’zo bo‘lib, ularning barchasi ovoz berish va ovoz berishda ishtirok etish huquqiga ega.

BMT tarkibida 6 ta bosh organ mavjud bo‘lib, beshtasi – Bosh Assambleya, Xavfsizlik Kengashi, Iqtisodiy va ijtimoiy Kengash, Vasiylik Kengashi va Kotibiyat Nyu-Yorkdagi markaziy qarorgohda, Xalqaro sud esa Niderlandiyaning Gaaga shahrida faoliyat yuritadi.

O‘zbekiston 1992- yil 2- martda BMTga a’zo bo‘lgan. Shu kundan e’tiboran BMT bosh qarorgohi peshtoqida davlatimiz bayrog‘i hilpiray boshladi. 1993- yil 24- oktyabrda Toshkentda BMTning vakolatxonasi ochildi. BMTda ham O‘zbekiston Respublikasining doimiy vakolatxonasi ish boshladi.

Hozirgi kunda O‘zbekistonda BMTning o‘ndan ortiq dasturlari, jamg‘armalari va agentliklari, jumladan, BMT Taraqqiyot dasturi (BMT TD), Aholishunoslik jamg‘armasi (YUNFPA), Bolalar jamg‘armasi (YUNISEF), Jahon sog‘liqni saqlash tashkiloti (JSST), Ta’lim, fan va madaniyat masalalari bo‘yicha tashkiloti (YUNESKO), Narkotiklar va jinoyatchilik bo‘yicha boshqarmasi, OIV/OITS bo‘yicha birlashgan dasturi, Gender tengligi hamda ayollar huquq va imkoniyatlarini kengaytirish masalalari bo‘yicha tuzilmasi, Markaziy Osiyoda Preventiv diplomatiya mintaqaviy markazi, Xalqaro mehnat tashkiloti (XMT), BMTning oziq-ovqat va qishloq xo‘jaligi tashkiloti kabi ixtisoslashgan muassasalari faoliyat olib bormoqda.

Tashkilot faoliyatiga, shuningdek, mamlakatda vakolatxonalari bo‘lmagan agentliklar, jumladan, BMTning Yevropa iqtisodiy komissiyasi, Sanoatni rivojlantirish tashkiloti, Atrof-muhitni muhofaza qilish dasturi va Yevropa iqtisodiy komissiyasi ko‘mak bermoqda. Jahon banki ham mustaqil ixtisoslashgan muassasa sifatida BMTning O‘zbekistondagi faoliyatiga muhim hissa qo‘shib kelmoqda.

Turli yillarda O‘zbekistonga BMT Bosh kotiblari Kofi Annan, Pan Gi Mun, 2017- yilda hozirgi Bosh kotib Antoniu Guterrish tashrif buyurgan.

Mamlakatimiz BMTning teng huquqli a’zosi sifatida nufuzli xalqaro tashkilotning maqsad va qoidalariga qat’iy amal qilib keladi. Shu bilan birga, o‘z

ovozi va mavqeiga ega davlat sifatida BMT faoliyatiga daxldor o‘ta muhim va dolzarb tashabbuslarni ilgari surmoqda.

O‘zbekistonning BMT bilan hamkorligi so‘nggi 4 yilda mutlaqo yangi bosqichga ko‘tarildi. Prezident SHavkat Mirziyoyev 2017- yil BMT Bosh Assambleyasining 72-sessiyasida, joriy yil 23- sentyabrda videokonferensiya shaklida tashkil etilgan 75-yubiley sessiyasida nutq so‘zladi.

Davlatimiz rahbari o‘z nutqlarida jahon hamjamiyati e’tiborini sayyoramiz aholisi uchun o‘ta muhim masalalarga qaratdi, bu borada qator dolzarb tashabbuslarni ilgari surdi. Eng asosiysi, mamlakatimiz bildirgan takliflar hayotiy va aniqligi, olib borilayotgan sa’y-harakatlar esa amaliy va izchil ekanligi bilan jahon ommasi e’tirofiga sazovor bo‘lmoqda.

Masalan, Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev BMT Bosh Assambleyasining 72-sessiyasida aholini ijtimoiy himoya qilish, inson huquqlarini ta’minlash, bola mehnatidan foydalanmaslik, davlat organlarining xalqqa xizmat qilishi lozimligi xususidagi fikrlarini bayon etdi. Shavkat Mirziyoyev Afg‘oniston muammosiga alohida to‘xtalib, afg‘on xalqi turmush tarzini yuksaltirish, ushbu mamlakatni iqtisodiy va ijtimoiy rivojlantirishga ko‘maklashishga doim tayyor ekanini ta’kidladi, shu masalada AQSHni hamkorlikka chaqirdi.

Davlatimiz rahbari sessiyada Markaziy Osiyodagi eng og‘riqli muammolardan biri – Orol fojiasini yumshatish va suv resurslaridan oqilona foydalanish masalalarini ko‘targani alohida e’tiborga loyiq.

O‘sha sessiyada O‘zbekiston Prezidenti BMT minbaridan turib, ayni davrda insoniyat tarixidagi eng ko‘p yoshlar bilan yashayotganimizni inobatga olgan holda ilgari surgan yirik tashabbusi – Yoshlar huquqlari to‘g‘risidagi BMT konvensiyasini qabul qilish taklifi bo‘ldi. Shavkat Mirziyoyev bunga asos qilib, bugungi kunda yoshlar soni ikki milliarddan oshgani, xalqaro terrorizm va esktremizm shiddat bilan o‘sib borayotgan bir paytda ularga himoya zarurligini muhim omillar sifatida ko‘rsatdi.

O‘zbekiston Prezidentining mazkur nutqi mavjud muammolarga mamlakat, mintaqa va global darajada ahamiyat qaratilib, ularning yechimiga pragmatik yondashilgani bilan ahamiyatlidir. Ushbu tashabbuslar xalqaro miqyosda qo‘llab-quvvatlanib, 2018-yil 22- iyunda BMT Bosh Assambleyasining “Markaziy Osiyo mintaqasida tinchlik, barqarorlik va izchil taraqqiyotni ta’minlash bo‘yicha mintaqaviy va xalqaro hamkorlikni mustahkamlash”, 2018- yil 12- dekabrda “Ma’rifat va diniy bag‘rikenglik” nomli maxsus rezolyusiyalari qabul qilindi.

Shuningdek, 2017- yil noyabr oyida BMT shafeligida Samarqandda “Markaziy Osiyo: yagona tarix va umumiy kelajak, barqaror rivojlanish va taraqqiyot yo‘lidagi hamkorlik”, 2018- yil 27- martda Toshkentda “Tinchlik jarayoni, xavfsizlik sohasida hamkorlik va mintaqaviy sheriklik” mavzusida Afg‘oniston bo‘yicha xalqaro konferensiyalar tashkil etildi.

BMT agentliklari “Orolbo‘yi mintaqasi uchun Inson xavfsizligi bo‘yicha ko‘p sheriklik Trast fondini tashkil qilish orqali Orol fojiasidan zarar ko‘rgan aholining turmush sharoiti salohiyatini mustahkamlash” qo‘shma dasturi ishga tushirildi.

Umuman, O‘zbekiston tashabbuslari BMT darajasida faol qo‘llab-quvvatlanmoqda. Mamlakatimizga BMTning Inson huquqlari bo‘yicha Oliy komissari, diniy e’tiqod bo‘yicha maxsus ma’ruzachisi tashriflari beqiyos ahamiyatga ega bo‘ldi. 2018- yil noyabrda Samarqand shahrida BMT tashkil etilganidan so‘ng 70 yil davomida Osiyo mintaqasida birinchi marta Inson huquqlari bo‘yicha Osiyo forumi bo‘lib o‘tdi. Forumda BMT Bosh Assambleyasining 73-sessiyasi hujjati sifatida tarqatilgan Inson huquqlari bo‘yicha Samarqand Deklaratsiyasi qabul qilindi. Joriy yilga belgilangan “Samarqand forumi” pandemiya sabab videokonferensiya shaklida tashkil etildi.

Bosh Assambleyaning 72-sessiyasida O‘zbekiston tomonidan ilgari surilgan tashabbusni amalga oshirish maqsadida ishlab chiqilgan BMTning Yoshlar huquqlari to‘g‘risidagi xalqaro konvensiyasi loyihasi ayni paytda BMTga a’zo davlatlar, manfaatdor tuzilmalar tomonidan qizg‘in muhokama qilinmoqda.

Bularning bari O‘zbekiston Tashkilot doirasida muhim xalqaro tashabbuslar ijodkoriga aylanib borayotganidan dalolat.

Qolaversa, o‘tgan qisqa davr mobaynida mamlakatimizda inson huquq va erkinliklarini ta’minlash, aholini ijtimoiy himoya qilish tizimini takomillashtirish, majburiy mehnatni bartaraf etish kabi umuminsoniy qadriyatlarga xizmat qiluvchi masalalarda ulkan natijalarga erishildi. Bu borada amalga oshirilayotgan islohotlar BMT tamoyillari bilan uyg‘un, yondosh xalqaro tashkilotlar bilan amaliy hamkorlikda olib borilmoqda.

Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyevning Birlashgan Millatlar Tashkiloti Bosh Assambleyasining 75-sessiyasida o‘zbek tilida so‘zlagan nutqi ham butun dunyo jamoatchiligi tomonidan katta qiziqish bilan kutib olindi.

Prezidentimiz bu galgi nutqida inson huquqlari, xotin-qizlar, ayniqsa, dunyo yoshlari huquqlarini ta’minlash, mintaqamizning global iqtisodiy, transport va tranzit yo‘laklariga integratsiyasini chuqurlashtirish kabi o‘ta muhim masalalarga alohida e’tibor qaratdi.

Davlatimiz rahbari, shuningdek, Afg‘onistonda tinchlik va barqarorlik o‘rnatish, Global iqlim o‘zgarishi va Orol muammosi, qashshoqlikni tugatish va kambag‘allikka qarshi kurashish kabi dolzarb masalalar yuzasidan aniq takliflarini bildirdi, bu borada BMTni hamkorlikka chaqirdi.

Albatta, O‘zbekiston va BMT hamkorligi izchil davom etadi. O‘zbekiston Tashkilotni zamonaviy talablar asosida isloh qilishga qaratilgan sa’y-harakatlarni qo‘llab-quvvatlab kelmoqda. Yangi tashabbuslar va qo‘shma loyihalarni ilgari surish maqsadida O‘zbekiston tomonidan BMT bilan o‘zaro hamkorlikni yanada rivojlantirish bo‘yicha ishlab chiqilgan “Yo‘l xaritasi” amalga oshirilmoqda. Ushbu hujjatdagi vazifalar to‘liq ro‘yobga chiqarilishi mamlakatimizning BMT bilan munosabatlarini yanada yuqori bosqichga olib chiqishga xizmat qiladi[142].

Mustaqillik yillarida erishilgan yutuqlar, mavjud muammolarni xolisona tahlil qilish, tegishli xulosa hamda saboqlar chiqarish - milliy g‘oya va

[142] https://elections.uz/uz/lists/view/3653

mafkuraning zarurligi va ahamiyatining tobora ortib borishini ko‘rsatmoqda. Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov milliy mafkurani shakllantirish zarurati haqida mustaqillikning dastlabki yillaridayoq fikr yuritishi tasodifiy hol emas edi. Negaki, «Milliy mustaqil davlat bor ekan, uning mustaqilligi va erkinligiga, an’ana va urf-odatlariga tahdid soladigan, uni o‘z ta’siriga olish, uning ustidan hukmronlik qilish, uning boyliklaridan o‘z manfaati yo‘lida foydalanishga qaratilgan intilish va harakatlar doimiy xavf sifatida saqlanib qolishi muqarrar». O‘zbekistoning hozirgi davri, bundan keyingi taraqqiyoti va istiqboli hamda mustaqilligining ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy, huquqiy, madaniy-ma’naviy zaminlarini yaratish va mustahkamlash uchun mafkura suv va havodek zarur. Buni hayotning o‘zi ochiq-ravshan ko‘rsatib turibdi.

Hayotiy kuzatishlar, ba’zan ziyolilarimiz o‘rtasida ham bizga milliy g‘oya, milliy mafkura nima uchun, kim uchun kerak, uning ma’no-mohiyati nimadan iborat, degan muhim masalaga yana bir bor oydinlik kiritish zarurati mavjud. Bunda, ya’ni milliy g‘oyada O‘zbekiston xalqining mamlakatimiz rivojida belgilab olgan asosiy maqsad va muddaolarining ifodasi mujassamlashgan.

Birinchidan, o‘zining kelajagini ko‘rmoqchi va qurmoqchi bo‘lgan har qanday davlat yohud jamiyat, albatta o‘z milliy g‘oya va mafkurasiga suyanishi va tayanishi zarurligi bilan bog‘liq.

Birinchi Prezidentimiz Karimov I.A ta’biri bilan aytganda, «davlat tizimi, uni boshqarish va olib borilayotgan siyosat, avvalo, aniq va ravshan ifodalangan mafkura asosiga qurilmog‘i lozim. Ya’ni, oldin davlat qurilishi va undan keyin mafkura paydo bo‘lishi o‘zi g‘ayritabiiy hol. Buni yaxshi anglab olishimiz lozim. Ya’ni, oldin g‘oya paydo bo‘ladi, undan keyin g‘oya asosida mafkura, mafkura asosida esa tizim, siyosat paydo bo‘ladi». Demak, o‘z milliy g‘oyasiga tayanmagan jamiyat inqirozga duchor bo‘lishi, o‘z yo‘lini yo‘qotib qo‘yishi muqarrar.

Ikkinchidan, milliy g‘oya O‘zbekiston xalqining asosiy maqsad va muddaolarining ifodasi sifatida shuning uchun ham zarurki, odamlar ongini,

tafakkurini o‘zgartirmasdan turib, ko‘zlangan oliy maqsad – ozod va obod jamiyatni, erkin va farovon hayotni barpo etib bo‘lmaydi. Buning uchun esa, odamlar muayyan g‘oyaga ishonishi va tayanishi zarur. Bu jarayon o‘z-o‘zidan harakatga kelmaydi, albatta. Negaki, keng xalq ommasini biron bir g‘oyaning ilg‘or va insonparvar ekaniga ishontirmoq uchun, avvalo, mazkur g‘oyaning to‘g‘ri, hayotiy va ilg‘or ekanligiga ishontirish zarur. Ishontirmoq uchun uning ilmiy va hayotiyligiga alohida e’tibor qaratish bilan birga milliy g‘oyaning o‘zi mamlakatimiz xalqining asosiy maqsad va muddaolari hamda manfaatlarini ifodalashi kerak.

Uchinchidan, milliy g‘oyaning zarurligi millatning o‘zligini to‘la anglash jarayoni bilan bog‘liq. Negaki, millat o‘zligini to‘la anglamas ekan, biron-bir buyuk o‘zgarishlar qilib bo‘lmaydi. Milliy o‘z-o‘zini anglash u yoki bu millatni o‘zga millatlardan ajralib ketishiga emas, balki o‘zligini anglagan millatlarning ma’rifatlashgan hamkorliklarining mustahkamlanib borishiga xizmat qiladi. Ana shunday o‘ta murakkab vaziyatda milliy o‘zlikni anglashda milliy g‘oyaga asosiy tayanch kuch, ilmiy-nazariy va amaliy dastur sifatida har bir insonning ruhi, kayfiyati, hissiy kechinmalariga kirib borish orqali uning qalbi hamda ongiga ta’sir ko‘rsatadi. Bu milliy g‘oyaning xalq hayotiga yaqin, unga bevosita daxldor ekanligini ta’kidlash lozimdir.

To‘rtinchidan, mamlakatimiz mustaqilligini mustahkamlashda milliy g‘oyaning zarurligi yana bir muhim holat bilan ya’ni bugun bizning tarixiy o‘zgarishlar davrida totalitar tuzumdan erkin demokratik bozor munosabatlariga asoslangan demokratik tuzumga o‘tish sharoitida yashayotganligimizdan kelib chiqmoqda. Bu davrning o‘ziga xos xususiyatlarini chuqur tahlil qilgan Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov shunday xulosaga keladi: «Bu o‘tish davri o‘ziga xos, juda katta g‘ov va to‘siqlarga duch kelishi, qattiq kurashlar orqali kechishi barchamiz uchun ayon bo‘lmog‘i darkor. Xalqimiz va jamiyatimizni mana shu davrda yangi ufqlar sari boshlash, da’vat qilishda maqsadlarimiz aniq bo‘lishi kerak. Bunday maqsadlarga esa avvalo chuqur o‘ylangan va puxta ishlangan

mafkura asosida etishish mumkin». Demak, milliy g‘oya mustaqillikni mustahkamlash g‘oyasining o‘zagi bo‘lgan - tanlagan taraqqiyot yo‘limizning to‘g‘ri adolatli va haqqoniy ekanligiga, u mana shu zaminda istiqomat qiladigan har bir insonning hayotiy manfaatlariga mos tushishiga keng ommani ishontirish orqali ularni bunyodkorlik ishlariga safarbar etish uchun xizmat qiladi

Biz ertangi kunga-kelajakka tomon ko‘zni yumib, taxminlarga asoalanib, tavakkalchasiga ish tutib bora olmaymiz. Kishilar hozirdanoq biz qaysi yo‘ldan boramiz, ijtimoiy- iqtisodiy, siyosiy munosabatlarning qanday shaklini yaratamiz, o‘z tarixiy tajribamizning, jahon taraqqiyoti saboqlarining qaysi jihatlaridan foydalanamiz, kelajakda O‘zbekistonni qanday qilib buyuk davlatga aylantiramiz, mustaqillik muammolarni hal etish uchun nimalarga e’tiborimizni qaratishimiz kerak, degan o‘nlab, yuzlab savollarga javob topmoqlari zarur. Agar xalqimizni, millatimizni qiziqtirib kelayotgan barcha savollarga hozirdanoq aniq, ilmiy asoslangan javoblar, muhim yo‘l-yo‘riqlar bo‘lmasa, odamlar bunga qat’iy ishontirilmasa, amaliy faoliyatimizda xato ketidan xatoliklarga yo‘l qo‘yaveramiz. Bu kutilmagan oqibatlarni keltirib chiqarishi mumkin.Ana shunday ko‘ngilsiz hodisalar ro‘y bermasligi uchun xalq ommasini umumiy maqsad sari yakdillik bilan harakatga da’vat etadigan yangi mafkura yaratilmog‘i kerak.

Mafkura ahamiyati yana shundan iboratki, u jamiyatimizning rivojlanishi, olg‘a tomon harakat qilishini osonlashtiradi, millatni, barcha fuqarolarni umumiy maqsad yo‘lida birlashtiradi.

Milliy mafkura butun O‘zbekiston xalqining ruhini, his- tuyg‘usini, milliy g‘urur va iftixorini, kuch-qudratini, orzu-intilishlarini mujassamlashtiradigan buyuk g‘oyaviy kuchdir.

Milliy g‘oya va mafkuraning zarurligi eng avvalo, mamlakatimiz mustaqilligini mustahkamlash uchun zarurdir. Uning zarurati quyidagi maqsadlarni amalga oshirish bilan bog‘liq holda namoyon bo‘ladi.

- oldimizga qo‘ygan olijanob maqsad-muddaolarimizga, ya’ni ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot barpo etish;

- eski mafkuraviy asoratlardan batamom xalos bo‘lish;

- g‘oyaviy bo‘shliq paydo bo‘lishiga yo‘l qo‘ymaslik;

- uzoq davrlar mobaynida odamlar ongida hukmron bo‘lgan begona va yot g‘oyalarning yanada qaytadan tiklanishiga yo‘l qo‘ymaslik;

- xalqimiz tabiatiga zid bo‘lgan o‘zga g‘oyalardan, ayniqsa, yosh avlodni himoya qilish;

- har qanday tajovuzkor g‘oyalarga qarshi tura oladigan, har tomonlama barkamol avlodni voyaga etkazish zaruratining mustaqillikni mustahkamlashdagi o‘rnini anglash orqali harakat dasturiga ega bo‘lish;

- mustaqil davlatimizning har bir fuqarosida Vatan taqdiri uchun ma’sullik tuyg‘usi bo‘lishi uchun ham zarur.

Mustaqillikning taqdiri, O‘zbekistonning kelajagi, birinchi navbatda va asosan, odamlarga, ularning amaliy faoliyatiga, axloqiy barkamolligiga, g‘oyaviy-siyosiy yetuklik darajasiga, milliy o‘zligini qanchalik chuqur va mukammal anglab olishlariga bevosita bog‘liq. Mafkurasiz ommani jamiyat taraqqiyotini, mustaqillik bilan bog‘liq bo‘lgan ulkan vazifalarni bajarishga safarbar etish mumkin emas. Insonning faoliyati uning ilg‘or mafkuraga qat’iy amal va e’tiqod qilishiga bog‘liq.

Birinchi Prezidentimiz Karimov I.A jamiyat mafkurasini qanday tushunasiz, degan savolga quyidagicha javob berdi: «Odamlarning ming yillar davomida shakllangan dunyoqarashi va mentalitetiga asoslangan, ayni vaqtda shu xalq, shu millatning kelajagini ko‘zlagan va uning dunyodagi o‘rnini aniq-ravshan belgilab berishga xizmat qiladigan, kechagi va ertangi kun o‘rtasida o‘ziga xos ko‘prik bo‘lishiga qodir g‘oyani men jamiyat mafkurasi deb bilaman». Birinchi Prezidentimiz ta’kidlaganidek, milliy g‘oya, milliy mafkura quyidagi talablarga javob berishi kerak: 1) milliy o‘zligimizni, an’analarimizni, xalqimizning orzu-umidlarini, jamiyatimiz oldida turgan maqsad va vazifalarini qamrab olishi kerak; 2) jamiyatimizda istiqomat qiluvchi barcha kishilarning yagona milliy bayroq atrofida birlashtirib, ularni buyuk maqsadlar sari chorlaydigan g‘oya

bo‘lishi kerak; 3) millatchilik, boshqa xalqlarni mensimaslik kayfiyatidan holi bo‘lib, jahon hamjamiyatida o‘zimizga munosib o‘rin, hurmat va izzat qozonishida poydevor va rahnamo bo‘lishi darkor; 4) kishilarni, avvalombor yosh avlodimizni vatanparvarlik, el- yurtga sadoqat ruhida tarbiyalashga madadkor bo‘lishi zarur; 5) Vatanimizning o‘tmishi, bugungi kun va kelajagini bog‘laydigan jahon hamjamiyatiga, umumbashariy yutuqlarga eltuvchi g‘oya bo‘lishi kerak.

Ma’lumki, har bir millat, har bir xalq o‘z hayot tarzini, kelajagini ajdodlarining tarixiy tajribasi asosiga quradi, hech bir xalq begona qoliplar, begona andozalar asosida emin-erkin yashab, taraqqiy eta olmaydi. Har bir xonadonning o‘z tartib - qoidalari bo‘lganidek, har bir yurt hayotini tashkil etishning ham o‘z andoza-o‘lchovlari, qonun-qoidalari bo‘ladi. Ular o‘sha yurtning tabiiy - jug‘rofiy shart-sharoiti, tarixiy tajribasi, milliy fe’l-atvori bilan bog‘liq tarzda shakllanadi.

Ming yillar davomida er yuzidagi turli mintaqalarda yashagan xalqlarning o‘zaro siyosiy, madaniy, ijtimoiy aloqalari hozirdagidek yaqin bo‘lgan emas. Asrlar mobaynida yer yuzida turli madaniy mintaqalar shakllangan. Evropa xalqlarining umummintaqa madaniyati, janubiy-sharqiy Osiyo xalqlari mintaqa madaniyati, Hindiston yarimoroli va unga qo‘shni hududlarda yaratilgan umumiy madaniyat va boshqa bir qator mintaqalar madaniyati - bularning har biri o‘zgasidan farq qiluvchi qator diniy e’tiqod, falsafiy maktablar, san’at va adabiyot, urf-odat va an’analarning o‘ziga xos uyg‘un bir tizimlarini vujudga keltirgan-ki, ahli basharning bunday bebaho mulkini, ma’naviy xazinalarini befarqlik bilan bir-biriga qorishtirib yuborishimiz mutlaqo ijobiy natijalar bermaydi.

Umuminsoniy qadriyatlar har bir millat ma’naviyatida o‘ziga xos va maxsus tizim shaklida namoyon bo‘ladi. Chunki milliy ma’naviyat tarixiy hodisa, o‘zbekning ma’naviy takomili nemis yoki xitoy xalqi boshidan kechirgan tarixiy jarayonlardan butkul farq qiluvchi siyosiy-madaniy makon va zamonda yuz bergan. Har bir xalq mohiyatan umuminsoniy bo‘lgan qadriyatlarni tamomila o‘ziga xos shaklu shamoyilda ifoda etishining siri shu yerda.

Turli millatlar ma’naviyatining o‘ziga xosligi kamalakdagi turli ranglar tovlanishiga monand bo‘lib, ular bir-birini to‘ldiradi, boyitadi, ammo inkor etmaydi, bir so‘z bilan aytganda, ma’naviyat ellarni zidlashtirmaydi. Umuminsoniy qadriyatlarni biror-bir alohida xalq yaratmaydi, bu qadriyatlarni har bir xalq, har bir elat o‘z tarixiy tajribasi bilan asta-sekin shakllantirib boradi va o‘zaro turlicha munosabatlar jarayonida elatlar, millatlar bir-birini tushunib, o‘zaro ma’naviyatlaridagi umumiy jihatlarni tadrijiy anglab boradi.

Aytilganlardan xulosa shuki, o‘z milliy ma’naviyatimizni tiklashga astoydil kirishganimiz aslo o‘zgaga g‘ayirlik ma’nosini bildirmaydi, balki umumbashariy muvozanatni, uyg‘unlikni, demakki, adolatni tiklashga urinishdir. Zotan, uyg‘unlik buzilsa, bashar ma’naviyati ham to‘kis bo‘lmaydi. Butun dunyo xalqlari bir-birini tushunib yashashga intilmog‘i lozim. Dushmanlik, g‘ayr ko‘zi bilan qarash emas, mehr bashariyatni birlashtiradi. Bu ulug‘ haqiqatni bizning ajdodlarimiz allaqachon anglab yetganlar. Ammo o‘zgani tushunish uchun, o‘zgaga mehr ko‘zi bilan boqish uchun, avvalo, inson o‘zligini anglab yetmog‘i kerak. O‘zligini anglamagan zot hech qachon o‘zgani tushunmaydi, uni xolis qabul qilmaydi. Asli milliy ma’naviyatimizga bugungi ayricha e’tibor ham ushbu o‘zligimizni anglab yetishga bo‘lgan kuchli ehtiyoj natijasidir.

Ma’naviyat doimo milliy bo‘ladi, shu bilan birga unda umuminsoniy qadriyatlarga zid narsa ham bo‘lmaydi, chunki har bir millatning mustaqil ma’naviy dunyosi, ma’naviy qiyofasi bir paytning o‘zida ichki mohiyatiga, o‘zak tomirlariga ko‘ra, o‘zga xalqlar ma’naviyati bilan umumiy jihatlarga, butun bashariyatni birlashtirib turuvchi mushtarak unsurlarga ega bo‘ladi. Shunday ekan, ayni millatimizni o‘zga millatlardan ajratib turuvchi mohiyatlar emas, balki birlashtiruvchi omillar milliy ma’naviyat zamirini tashkil etadi. Faqat buni jo‘n tushunish ham, jo‘nlashtirib talqin etish ham xato. Ma’naviyatimizdagi eng umuminsoniy g‘oyalar ham nihoyatda milliy bir tarzda o‘zligini namoyon qiladi, ular boshqa millat ma’naviyati unsurlaridan nusxa ko‘chirish shaklida namoyon bo‘lmaydi.

Biz milliy urf-odatlarimiz, marosimlarimizga baho bermoqchi bo‘lsak, butun insoniyat manfaatlari nuqtai nazarini, alohida shaxs erkinligi, Vatan va millat manfaatlarini, milliy qadriyatlarimiz majmuyini yaxlit uyg‘unlikda olib qaramog‘imiz talab etiladi. Agar shu uyg‘unlikka mohiyatan muvofiq bo‘lsa, yoxud loaqal unga zid bo‘lmasa, demak, maqbul, ammo insonlararo ziddiyat tug‘dirsa, nifoq solsa, yoki o‘zga shaxs erkini bo‘g‘sa, Vatan va millat manfaatlariga zid bo‘lsa, demak, maqbul emas. Ammo bir narsani esdan chiqarmaylik: biz milliy ma’naviyatimizni qadrlasak, uni rivojlantirishga urinsak, qaysidir o‘zga xalqlar, siyosiy kuchlar, bizdan gumondor bo‘lishi mumkin, bizning tilimiz, dinimiz, kiygan kiyimimiz yoki urf-odatlarimiz ularning didiga o‘tirishmasligi, tanlagan mustaqil yo‘limiz ular nazarda tutgan qoliplarga mos kelmay qolishi mumkin deb, oshiqcha «andisha»larga berilsak, demak, bu hanuz ongimizdagi qaramlik asoratidir. Bir ishga jazm qilar ekanmiz, o‘zgalarning noo‘rin shubha-gumonlari bilan hisoblashish, chumchuqdan qo‘rqib tariq ekmaslik bilan barobar.

Yevropa xalqlari ijtimoiy va madaniy sohalarda o‘z tarixiy tajribalaridan kelib chiqib, ajdodlari qoldirgan merosga mos qilib, ilmiy andoza va o‘lchovlar yaratganlar, ta’rif va tizimlar shakllantirganlar. Agar ular yaratgan meros ta’sirida, unga ergashib boshqa bir xalq madaniy boylik hosil qilgan bo‘lsa (masalan, sovet davrida SSSR xalqlari vakillari yaratgan ko‘pchilik asarlarni olaylik), albatta, Yevropa madaniyati andoza va o‘lchovlarini unga tadbiq esa bo‘lar. Ammo o‘zbekning milliy tafakkuri oxirgi 70 yilda shakllangan deb bo‘lmaganidek, bugun endi ijtimoiyot mavzularida ilmiy mulohazalar yuritish uchun ongimizga kechagi zo‘raki joylashtirilgan sun’iy qoliplardan o‘ylamay-netmay foydalanishga urinishimiz ham o‘rinli emas.

Mavhum bir shakldagi umuminsoniy madaniyat, umuminsoniy ma’naviyat hayotda asli mavjud emas, jahon madaniyati turli o‘lka va mintaqalarning o‘ziga xos madaniyatlari majmuidan iborat. Qanday millat, qanday xalq bo‘lmasin, baribir, uni muayyan insonlar tashkil etadi. Insonlarning har biri o‘z qiyofasi, o‘z

fe’l-atvori, fikr-andishalari, o‘z hayot yo‘li va orzu-niyatlariga ega. Ammo ularning barchasi Alloh yaratgan mahluqotning bir toifasi - bani odamga mansub bo‘lgani tufayli ularning barchasi uchun umumiy bo‘lgan muayyan qadriyatlar majmui ham mavjuddir. Bu qadriyatlar har bir millat, har bir inson uchun alohida ahamiyatga ega bo‘lib, ularning ko‘r-ko‘rona inkor etilishi, tan olinmasligi butun bashariyat uchun halokatli bo‘lishi mumkinligini jahon tarixi tajribasi ko‘p marta isbotlagan. Albatta, bunday qadriyatlar barcha insonlar, barcha millatlar tomonidan birdaniga, azal-ibtidodan anglab etilgan, idrok qilingan deb bo‘lmaydi. Umuminsoniy qadriyatlar har bir millatning ma’naviy mulkiga aylanishi uchun asrlar, balki ming yillar kerak bo‘ldi. Xatto bugun ham barcha insonlar, barcha elat va toifalar ularni tugal anglab etgan, deyish qiyin.

**Mustahkamlash uchun savollar**

**1.** Dunyodagi global o‘zgarishlarni tinchlik va barqaror taraqqiyotga ta’siri.

**2.** Barqaror taraqqiyotning g‘oyaviy-mafkuraviy o‘zgarishlar bilan bog‘liqligi.

**3.** Milliy g‘oya barqaror taraqqiyot omili.

**4.** Ilm-ma’rifat rivojlanishi va barqaror taraqqiyot.

## 25-mavzu: Geosiyosat va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar

**Reja**

1. **Globallashuv va geosiyosat tushunchalarining o‘zaro munosabati.**
2. **Geosiyosiy maqsadlar va geosiyosatdagi o‘zgarishlar.**
3. **Geosiyosatda g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlarining aks etishi.**
4. **G‘oya va mafkura geosiyosiy omil ekanligi.**

**Globallashuv va geosiyosat tushunchalarining o‘zaro munosabati**

Geosiyosatning alohida ilmiy-tadqiqot sohasiga aylanishi va uning nazariy-metodologik asoslarining tarkib topishi hodisasi birdaniga yuz bergan emas. Insoniyat bungacha xiyla uzoq nazariy va amaliy taraqqiyot bosqichini bosib o‘tdi. XIX asr oxiridan boshlab XX asrning birinchi yarmigacha bo‘lgan davrda geosiyosat alohida ilmiy yo‘nalishga aylandi. Ayni chog‘da bu jarayon, asosan, uning amaliy fan sifatida shakllanishi tarzida yuz berdi va akademik ilm ehtiyojlariga qaraganda ko‘proq davlat siyosatini (xususan, harbiy strategiyani) rejalashtirish ehtiyojlari va siyosiy arboblarga amaliy tavsiyalar berish bilan bog‘liq bo‘ldi. Faqat XX asr boshlaridan, Yevropada ilmiy bilim rivojlanishi munosabati, ayniqsa, yangi siyosiy voqeliklarni bilish ehtiyoji bilan bog‘liq holda geosiyosat asta-sekin akademik ilmga aylandi.

**Geosiyosat** - (yunoncha «Geo» - yer, «Rolitika» - davlat yoki ijtimoiy ish) siyosiy tushuncha sifatida davlat siyosati hisoblanib, asosan tashqi, geografik xususiyatlari, omillari (davlatning egallab turgan hududiy qulayligi yoki noqulayligi, joylashuvi, katta yoki kichikligi, dengizga yaqinligi, tabiiy resurslari, iqlimi, kommunikatsion imkoniyatlari va boshqalar) tushuniladi.

Geosiyosat atamasi - amaldagi xalqaro siyosatning holati va imkoniyatlarini etiborga olgan holda, tarixiy jarayonlarda geografik faktorlarning umumiy ta’siri haqidagi fan sifatida paydo bo‘lgan. XIX asr oxiri - XX asr boshida bu atama vujudga kelgan. Birinchi jahon urushi arafasida keng qo‘llanila boshlangan. Asosan nemis fashizmining tashqi ekspansiya (lat. exrapz1o - tarqalish,

yoyilish)sini ma’qullash uchun ishlatilgan. ya’ni tarixda geosiyosat jamiyat taraqqiyotida geografik sharoitlarning o‘rnini yuqori darajada mutloklashtiruvchi qarash tarzida namoyon bo‘ldi. «Yer maydonlarini kengaytirish», «Davlat hududi va tabiiy sarhadlarini kengaytirish zarurati» kabi da’volar geosiyosatni bosqinchilikni targ‘ib qiluvchi va asoslovchi siyosiy konsepsiya, deb baholanishiga olib kelgan. Shuningdek, ushbu atamani davlatning tashqi siyosatida (geosiyosiy strategiyasi) muayyan geografik belgilar, omillarning (hudud, joylashuv) ta’sirini aniqlashda ishlatilgan. Shuni alohida aytib o‘tish lozimki, geosiyosat - strategik fan, «davlatning siyosiy elitasi (fransuzcha «elite» - yaxshi, sara tanlab olingan, ya’ni yuqori qatlam)' fani», davlatning taqdiriga kiruvchi yo‘ldir. Geosiyosat - davlatning yashirin siyosati bo‘lishi bilan bir qatorda uning taraqqiyotini belgilaydi.

Davlatning hududi, suvereniteti, xavfsizlik tomonlari xalqaro siyosatda muhim ahamiyat kasb etadi. Geosiyosatda esa davlatning geografik faktorlari (belgilari) asosiy o‘rinda turadi. Ya’ni, bu borada tadqiqot olib borgan olimlar qarashlariga ko‘ra, davlatning geografik joylashuvi muhim hisoblanib, ular davlatni hududiy borliq yoki geografik organizm sifatida baholaydilar. Shuning uchun ushbu atama dastlab geografik yo‘nalishdagi fanlar yoki ijtimoiy va gumanitar fanlarning geografik determinizmi (lot. determino - «aniqlayman») doirasida shakllandi. Geografik determinizm geografik faktorlarga asoslanib, (ya’ni davlatning joylashuvi, uning tabiiy iqlim sharoiti, dengiz va okeanlardan uzoqda yoki yaqinda joylashgani) u yoki bu xalqlarning tarixiy rivojlanishini, xarakterini, xalqaro siyosiy maydondagi faoliyatini belgilaydi.

Geosiyosat XIX asr oxirlaridan boshlab fan sifatida shakllana boshladi va siyosiy geografiya predmeti sohasidan ba’zi narsalarni qabul qilgan holda rivojlandi. Bu jarayon taxminan 1950- yillarda intihosiga etdi.

Gap shundaki, Buyuk geografik kashfiyotlar davrida asos solingan siyosiy geografiyadan insonlar o‘sha vaqtlari mutlaqo boshqacha vazifalarni hal qilib berishini kutgan edilar. Buyuk geografik kashfiyotlar natijasida olingan ko‘pdan-

ko‘p ma’lumotlarni umumlashtirish, yangi geografik va siyosiy aloqalar, maqsadlarni sistemalashtirish, eski va yangi dunyolarning geografik xaritasini yangidan tuzish va hokazolar, ayniqsa, dolzarb edi.

Bularning hammasi geograflardan jiddiy harakat va mehnat talab qilar edi. Ayni shuning uchun ham ko‘pgina tadqiqotchilar “siyosiy geografiya” “geosiyosat”dan oldin paydo bo‘lgan va asosan “qayd etuvchi” vazifasini bajargan, deb hisoblaydilar.

Klassik geosiyosatchilar bu fanga birinchi navbatda yangi hududlar va yangi geosiyosiy sharoit xususida davlatning *“qaror qabul qilish” hamda “buyurish” funksiyasini amalga oshirish sohasi* deb qaraganlar.

“Siyosiy geografiya”ga nemis olimi Fridrix Ratsel (1844-1904) 1897- yilda yozgan “Siyosiy geografiya” asarida asos solgan, “geosiyosat” tushunchasini bo‘lsa, taxminan yigirma yildan so‘ng asli shved bo‘lgan germanshunos olim Rudolf Chellen (1864-1922) ilmiy adabiyotga kiritgan, deb hisoblashadi.

Rudolf Chellen o‘zining “Davlat hayotning shakli sifatida” asarida geosiyosatni *“konkret makonda joylashgan, doim kengayadigan va rivojlanadigan, geografik va biologik organizm – davlat haqidagi ta’limot”* sifatida ta’riflagan[143].

Ratselning aytishicha, *geosiyosat davlatning o‘z atrofiga, qo‘shnilariga, birinchi navbatda, joylashgan makoniga munosabatini o‘rganadi va geografik makon munosabatlaridan (atrofdagi olamdan) kelib chiqadigan masalalarni hal etishni o‘z oldiga maqsad qilib qo‘yadi.*

Shuningdek, Ratsel geosiyosatni *geografik jihatdan izohlangan siyosat, o‘z mustaqil tadqiqot sohasi bo‘lmagan oraliq ilm sifatida baholagan, uni ko‘proq siyosatga yaqin bo‘lgan, siyosiy sharoitlarga, uning geografik jihatlarining tahliliga va geografik sharhiga yo‘naltirilgan soha deb hisoblagan.*

Sobiq SSSR va boshqa sotsialistik mamlkatlarda geosiyosatning tarixiy o‘tmishi juda qizik va murakkab bo‘lgan. 1917- yilgacha rus geosiyosiy maktabi

[143] Ҳасанов А. Геосиёсат /Тошкент “ТАМАДДУН” 2016 й. Б 225-226.

jahonda yetakchi va ilg‘orlardan biri hisoblangan bo‘lishiga qaramay, inqilobiy to‘ntarishdan so‘ng davlat tepasiga kelgan bolsheviklar amalda bu fanni taqiqlab qo‘ydilar. Shuning uchun ham bu mamlakatlarda geosiyosat hiyla uzoq vaqt – XX asrning 80-yillarigacha imperialistik davlatlarning hududiy bosqinchiligini oqlaydigan soxta burjua fani hisoblangan va bu fanning asosiy tadqiq obyektlari va predmetini o‘rganish asosan “iqtisodiy va siyosiy geografiya” zimmasiga yuklatilgan edi.

XX asrning 80-yillaridan boshlab butun sotsialistik dunyoda, shu jumladan SSSRda ilmiy tafakkurning bu yo‘nalishi qayta baholandi. Oldingi yondashuvlardan asta-sekin voz kechildi, “geosiyosat fani”ga salbiy burjua nazariyasi degan yorliqlar endi osilmay qo‘ydi. Endi bu fanni *davlatlarning siyosati, ayniqsa, tashqi siyosatini asosan turli geografik omillar: makon joylashuvi, muayyan tabiiy zaxiralarning bor-yo‘qligi, iqlimi, aholi zichligi va uning rivojlanish sur’ati kabi omillar bilan aniqlaydigan g‘arb siyosiy konsepsiyasi* sifatida ta’riflay boshladilar.

Shuni qayd qilish kerakki, garchi 1917-1991- yillarda SSSRda geosiyosiy maktab deb nomlangan ilmiy tadqiqot markazlari bo‘lmasa-da, ba’zi institutlar va harbiy akademiyalarda Sovet Ittifoqi Kommunistik partiyasi Markaziy Qo‘mitasi Siyosiy byurosining a’zolari uchun maxsus maxfiy dokladlar, tadqiqotchilardan pinhon tutilgan turli-tuman materiallar tayyorlangan. Haqiqatda mamlakatning tashqi siyosati, uning u yoki bu davlat bilan strategik munosabatlari ilmiy tadqiqot natijalariga va umuman, davlatdagi geosiyosiy ilm-fanga suyangan holda, uning strategik manfaatlarini aks ettirgan. Oliy o‘quv yurtlarida “geosiyosat” fani o‘qitilmaganiga qaramay, talabalarga siyosiy geografiya, topografiya, harbiy strategiya va boshqa fanlar doirasida umumiy geosiyosiy ma’lumot berilgan.

SSSR qulaganidan keyin butun jahonda ham, sovetlardan keyingi mamlakatlarda ham geosiyosiy tadqiqotlar yanada kuchaydi, uning kategoriya va obyektlari ancha kengaytirildi va boyitildi hamda konkret-tatbiqiy mazmunga ega bo‘ldi, hozirgi vaqtda jahonda yuz berayotgan o‘zgarishlarni anglash va ularga

ta'sir ko'rsatishning real vositasiga aylandi. Shubhasizki, bular geosiyosatning ko'pgina sohalari ilmiy asoslarining kengaygani mevasi bo'ldi.

Asosan *davlatning hududi va aholisi, xalqlarning etnik xususiyatlari, makon va sivilizatsiya xarakteristikasi, mamlakatning harbiy kuch-qudrati, xavfsizligi va hudud ekspansiyasi va h.k. geosiyosiy va geostrategik masalalarni* tadqiqot ob'ekti qilib olgan klassik gesosiyosatdan farqli o'laroq, hozirgi geosiyosat ko'proq *xalqaro olamda davlatning iqtisodiy-siyosiy, texnologiya, moliya, innovatsiya va energiya (shu jumladan, harbiy) imkoniyatlari va kuchi, jahondagi musbat imiji, xalqaro jarayonlarga ta'siri, sivilizatsiya mezonlari (madaniy taraqqiyoti, global axborot va kommunikatsiya texnologiyalariga chiqishi, virtual ta'sir sohalari va b.) bilan shug'ullanadigan ilmiy yo'nalishga aylandi.*

Bu aylanish, mohiyat e'tibori bilan, geosiyosatning fan sifatidagi tadqiqot obyektiga aloqador bo'libgina qolmay, *jahon tartibotining barcha asoslarini tubdan o'zgartirdi, o'zgargan davlatning hozirgi kuchini strategik va siyosiy baholash me'yori katta makon va harbiy qudrat emas, ko'proq yuqorida qayd etilgan omillar va vositalar bilan o'lchanishini isbot qilib berdi.*

Tadqiqotchilar bugungi kunda davlatning qudrati, uning jahondagi ta'sir doiralari, xalqaro imiji, XX asr boshidagi singari, mamlakat makonining katta-kichikligi, aholisining soni, tabiiy boyliklarining ko'pligi va harbiy kuchi emas (ular o'zining alohida ahamiyatini yo'qotmaganiga qaramay), balki ko'proq geoiqtisodiy mezonlar va yuqorida aytilgan omillar bilan o'lchanadi, deb hisoblashadi[144].

Hozirgi geosiyosatda ishlatiladigan, ko'pincha iqtisodiy va sivilizatsion yondashuvlarga suyanadigan g'oyalar va nazariyalar uning akademik fanga va siyosiy amaliyotga aylanishini (amaliy geosiyosat yoki geostrategiyaga) borgan sari shart qilib qo'ymoqda.

Hozirgi bosqichda akademik geosiyosat jahon geosiyosati sikllarini o'rganish va qayta baholash vositasida jahon tartiboti va uning tuzilmalarining

---

[144] Ҳасанов А. Геосиёсат /Тошкент "ТАМАДДУН" 2016 й. Б 227-228.

o‘zgarishini, davlatlarning geosiyosiy kodi va vektorlarini, buyuk davlatlarning qulashi va tarqab ketishi sabablarini tadqiq etadi va tegishli xulosalar asosida ilmiy bashoratlar beradi.

Bunday tadqiqotlarga, birinchi navbatda, tarixiy va zamonaviy geosiyosiy qonuniyatlarni o‘rganish va umumlashtirish, siyosiy va milliy-diniy ustunlikka, geografik iqtisodiy determinizmga asoslangan ko‘pstandartli nazariy-metodologik yondashuvlardan voz kechish va boshqa xususiyatlar xosdir.

Tadqiqotchilar hozirgi bosqichda amaliy geosiyosatda ikkita – *pragmatizm va idealizm* oqimini ajratib ko‘rsatishadi.

Klassik geosiyosiy g‘oyalar va nazariyalarga asoslangan pragmatiklar ko‘proq davlatlararo va davlatlarning ichki ziddiyatlarini baholash, xalqaro munosabatlarni o‘rnatish, davlat boshqaruvi tizimi, ularning farqi va jahon siyosatiga, hozirgi xalqaro tartibotga ta’siri, uning xarakteristikasi va sayyoraning konfliktli mintaqalariga ta’siri, kuch ishlatish variantlarini (harbiy-iqtisodiy ta’sir ko‘rsatish va b.) baholash va hal qilish bilan shug‘ullanadilar.

Xalqaro huquq normalarining ustuvorligidan kelib chiqadigan idealist geosiyosatchilar bo‘lsa, xalqaro munosabatlarda adolatli va insoniy davlatlararo munosabatlarni qaror toptirish, liberal jahon muhiti g‘oyasini targ‘ib etishadi.

Har ikkala geosiyosiy yo‘nalishni tadqiq etish va amlga oshirishda siyosiy geografiyaning, ayniqsa, uning davlatshunoslik, siyosiy mintaqashunoslik, mintaqaviy siyosat va eletoral geografiya sohalarining rolini alohida ta’kidlash lozim.

Shunday qilib, XXI asrning va uchinchi ming yillikning global da’vatlari, davlatlararo munosabatlar va jahon tartibotining mavjud vaziyati bilim sistemasi sifatidagi geosiyosat mazmuni, obyekti va predmetiga ham ta’sir o‘tkazadi, uning kategoriyalarining kengayishi va bir shakldan ikkinchi shaklga o‘tishini shart qilib qo‘yadi.

Jahon hamjamiyatining, butun insoniyatning kelajakdagi taqdiri va ehtiyojlari bugungi kunda geosiyosatchilar oldiga klassik geosiyosatning asos

tamoyillari, baholash mezonlari, geosiyosiy bilim va qoidalarini tubdan qayta baholash va hozirgi zamon talablariga uyg‘unlashtirish vazifasini qo‘ydi.

Rossiyalik tadqiqotchi E.A.Pozdnyakovning fikricha, geosiyosat *geografik muhitning siyosiy omillaridan foydalanish yo‘li bilan unga ta’sir ko‘rsatish imkoniyatlarini yuzaga chiqarishga, ularni o‘rganishga, davlatning iqtisodiy, ekologik, harbiy-strategik xavfsizligi ta’min etilishiga xizmat qiladi. Amaliy geosiyosat davlatning hudud muammolari, sarhadlari, aholisi bilan birga, u molik bo‘lgan strategik zaxiralarning joylashtirilishi va foydalanilishiga oid barcha narsalarni o‘rganadi*[145]. Shunday qilib, Pozdnyakovning fikricha, geosiyosat – makon ustidan nazorat haqidagi bilimlar tizimini o‘rganadigan fandir.

Ba’zi tadqiqochilar geosiyosat ilmi makonga tabiiy ma’noda emas, ko‘proq siyosiy-strategik, davlatlarning subyektiv nuqtayi nazaridan yondashadi, deb hisoblaydilar.

Hozirgi vaqtda geosiyosat faqat jahon tartibotining o‘zgartirilishida asosiy g‘oya va qurol emas, yetakchi mamlakatlarning strategik siyosatini va insoniyatning kelajakdagi qismatini bashorat etishda kalit rolini o‘ynaydi.

Geosiyosat davlatga o‘z makoni va bu makonda yashagan aholisini yuzaga kelishi mumkin bo‘lgan har qanday tahlikalardan himoya qilish haqida ma’lumotlar yetkazib beradi.

Bugungi siyosatshunoslar jahonning hozirgi siyosiy bo‘linishi bilan geografik va iqtisodiy mintaqaviy bo‘linish orasida uyg‘unlik yo‘qligini geosiyosatning o‘ziga xos xarakteristikasi sifatida taqdim etayotirlar. Shuningdek, davlatlarning siyosiy chegaralari bilan jahonning madaniy-axborot bo‘linishi bir-biriga qat’iyan mos kelmayapti. Zamon geosiyosat klassiklarining geosiyosatning asoslari, predmeti, sub’ekti va ob’ekti bilan bog‘liq ba’zi tushunchalari fan-texnika taraqqiyotining bugungi darajasi doirasida yangidan baholashni taqozo etmoqda.

Shunday qilib, umumiy xulosa chiqaradigan bo‘lsak, hozirgi davrda geosiyosatni maqsadli va subyektiv, ilmiy va mafkuraviy, nazariy va amaliy

[145] Ҳасанов А. Геосиёсат /Тошкент “ТАМАДДУН” 2016 й. Б 229.

faoliyat sohasi sifatida sayyoraning (qit’a, mintaqa, mamlakat, quruqlik, dengiz, havo, harbiy, kosmik va shu kabi makonlarning) vaziyatini, bu vaziyatga ta’sir ko‘rsatuvchi (geografik, tarixiy, siyosiy, mafkuraviy, demografik, axborot, mudofaa, diniy-madaniy, ijtimoiy-iqtisodiy, kommunikatsiya va b.) omillarni, mamlakatlar va mamlakatlar birlashmalarining geostrategik rivojini harakatlantiruvchi kuchlarni va faoliyati asoslarini o‘rganuvchi fan sifatida ta’riflasa bo‘ladi.

AQSHning *“Amerikana”* geosiyosiy qomusida geosiyosat geografik, tarixiy, siyosiy va boshqa omillarning birgalikdagi ta’sirini tadqiq etish bilan davlatning strategik kuch-qudratini o‘rganuvchi fan sifatida ta’riflangan.

Amerikalik olim J.Geddisning fikricha, geosiyosat pirovardida davlatlarning geosiyosiy kodlarining hozirlanishiga xizmat qiladi.

Geosiyosiy kod har bir mamlakatning o‘zi, qo‘shnilari, do‘stlari va raqiblari haqida ilmiy institutlar tomonidan tayyorlangan tushunchalarni, tashqi siyosatning vazifa va maqsadlarini, geostrategik va xavfsizlik doktrinalarini aniqlab beradigan qonunlar va faoliyatlar to‘plamidir1.

Geosiyosat jahonda yuz bergan xalqaro, mintaqaviy va davlatlararo siyosiy jarayonlarni bevosita o‘rganmaydi (buni “xalqaro munosabatlar” fani o‘rganadi), faqat ularga havola qiladi va tegishli munosabat bildiradi.

**Geosiyosiy maqsadlar va geosiyosatdagi o‘zgarishlar**

XX asrning so‘nggida jahon siyosiy xaritasida amalga oshgan ser-qirra jarayonlar Markaziy Osiyoda ham keskin o‘zgarishlar bo‘lishiga olib keldi. Mintaqamizda ro‘y berayotgan g‘oyaviy jarayonlar va mafkuraviy tahdidlar ana shu o‘zgarishlar bilan uzviy bog‘liqdir. Birinchi Prezident Islom Karimovning «O‘zbekiston XXI asr bo‘sag‘asida: xavfsizlikka tahdid, barqarorlik shartlari va taraqqiyot kafolatlari» asarida jahon, Markaziy Osiyo mintaqasi va respublikamizda qaysi omillar xavfsizlikka qanday tahdid solayotgani aniq ko‘rsatib berilgan. Hozirgi paytda Markaziy Osiyo mintaqasida turli siyosiy, iqtisodiy, harbiy va ekologiyaga oid muammolar mavjud mintaqalardan biri hisoblanadi. Bu joydagi yalpi

xavfsizlikka mintaqaviy, milliy, mahalliy mojarolar va diniy ekstremizm tahdid solishi ehtimoli mavjud. Bunday qarama-qarshiliklarda chetdagi ayrim yirik mamlakatlarning o‘z manfaatlarini va ta’sir doiralarini saqlab qolish, kuchlar muvozanatini o‘z foydalariga o‘zgartirish uchun olib borayotgan harakatlari ham o‘z o‘rniga ega. Tahdid tug‘diruvchi sabablardan yana biri – mintaqa o‘zining jug‘rofiy-siyosiy holati jihatidan yalpi xavfsizlik tizimi izchil yo‘lga qo‘yilmagan hududda joylashganligi bilan bog‘liq. Yaqin yillarda butun dunyo, Yevropa va Osiyo kelajagi uchun hal qiluvchi ahamiyatga ega bo‘lgan energiya, gaz va neftga boy konlar Markaziy Osiyoda joylashgan. Buning ustiga biz Sharq va G‘arb mamlakatlarining manfaatlari bir-biriga mos kelmaydigan mintaqaning bir qismimiz. Bizning hududimizdan ko‘pgina qudratli mamlakatlar ham o‘z manfaatlarini izlaydi. Yana bir tahdid manbayi O‘zbekistonning etnik, demografik, iqtisodiy va boshqa muammolar yuki ostida qolgan ba’zi mamlakatlar qurshab turganligi bilan izohlanadi. Buning ustiga, yurtimiz mintaqadagi diniy ekstremizm, etnik murosasizlik, narkobiznes va har xil tashqi kuchlar tomonidan rag‘batlantirib kelinayotgan, ichki mojaro avj olgan Afg‘oniston kabi beqarorlik o‘chog‘i bilan chegaradosh.

«Geosiyosiy maqsadlar — muayyan davlatning o‘z mavqeyi va ta’sirini o‘zga hudud va mintaqalarda kuchaytirishga qaratilgan siyosatni ifodalaydi. Bugungi kunda xalqaro maydonda turli shakllarda namoyon bo‘layotgan bunday maqsadlar mafkuraviy siyosat bilan qo‘shilib bormoqda. Inson qalbi va ongi uchun kurash — bu jarayonning asosiy yo‘nalishlaridan biridir». Mintaqaviy nizolar terrorizm va zo‘ravonlik, narkobiznes va qurol-yarog‘ bilan qonunsiz savdo qilish, inson huquqlarini ommaviy sur’atda poymol etish kabi xavfli tahdidlarning doimiy manbayiga aylanib bormoqda. Ayrim qo‘shni davlatlar yadro quroliga ega bo‘lishga oshkora intilayotganligi bizni tashvishga solmoqda. O‘zbekiston esa Markaziy Osiyo mintaqasini yadroviy qurollardan xoli hudud deb e’lon qilinishiga erishish uchun harakat qilmoqda. Xullas, havfsizlikka solinayotgan tahdidlar siyosiy ekstremizm, jumladan, diniy ruhdagi ekstremizmni,

millatchilik va milliy mahdudlikni, etnik, millatlararo, mahalliychilik va urug‘-aymoqchilik asosidagi ziddiyatlarni, korrupsiya va jinoyatchilikni, ekologiya muammolarini o‘z ichiga oladi. Ular garchi turlicha namoyon bo‘lsa-da, har birimizni hushyor va ogoh bo‘lishga undaydi.

Geosiyosatning ob’ekti va predmeti xususida siyosatshunoslar orasida qariyb yuz yildan buyon bahs olib borilmoqda. Bu bahs-munozaralar har doim ham ijobiy natija berayotgani yo‘q, ba’zan bo‘lsa, geosiyosatni har qanday ilmiy sohaga xos tavsiflardan umuman mahrum qiladi, uning chegaralarini juda nomuayyan va noaniq belgilaydi, geosiyosatning tadqiqot obyektlarini boshqa ilmiy sohalar: iqtisodiyot, siyosat, geografiya, harbiy strategiya, tabiiy resurslar, ekologiya, xalqaro munosabatlar, tashqi siyosat va hokazo sohalar bilan aralashtirib yuboradi. Sobiq SSSR va boshqa sotsialistik mamlakatlarning ilmiy-tadqiqot markazlari faoliyatiga uzoq vaqt mobaynida ana shunday xususiyat xos bo‘lgan edi.

Masalan, “siyosiy geografiya” va “geosiyosat” paydo bo‘lgan vaqtdan to bugungi kungacha ularning predmeti, funksiyalari va qonuniyatlari to‘g‘risidagi uzoq munozaralar davom etmoqda. Aytish mumkinki, geosiyosat bilan shug‘ullanadigan har bir tadqiqotchi bu ilmiy sohalarning ob’ektlari va predmetlari, umumiy xususiyatlari va tafovutlari to‘g‘risida o‘z qarashi va o‘z mulohazalarini ilgari surmoqda.

Biroq geosiyosatning asosiy vazifasi uni boshqa fanlar bilan taqqoslashda emas, balki uni tushunishning hamma tomonidan qabul qilinadigan shaklini topishda, obyekti, predmeti va tadqiqot metodolgiyasini aniq ta’riflashdadir. Mana bir qariyb asrdirki, siyosatshunoslar “Geosiyosat nima, u nimani tadqiq etishi kerak?” degan asosiy savollarga qaysidir jihati bilan o‘xshash, qaysidir jihati bilan esa tamomila bir-biriga zid javoblar berishmoqda. Bu masalada, yuqorida qayd qilganimizdek, geosiyosatchilar aniq ikki guruhga bo‘linadi. Bular – klassik geosiyosatchilar (1990- yillarga qadar boshqa geosiyosiy maktablarning vakillarini ham shu toifaga kiritishgan) va hozirgi sivilizatsiya geosiyosati tarafdorlaridir.

Klassik mualliflar orasida F.Ratsel va R.CHellen geosiyosatning vazifalari, obyekti va predmetini eng to‘la shaklda bayon etib berishgan. F.Ratselning aytishiga ko‘ra, geosiyosat siyosiy omillarning makon bilan o‘zaro munosabatlarining mamlakat hududi, aholisi va sub’ektlarining madaniy xatti-harakatiga ta’sirini o‘rganadi.

R.Chellen bo‘lsa, geosiyosatning tadqiqot obyektlari va tarkibini uch qismga bo‘lib, bunday taqdim qilgan:

**Monosiyosat** – konkret davlatning siyosiy muhofazasini, tashqi olamning va siyosiy ittifoqchilarining unga ko‘rsatadigan ta’siri va tazyiqini o‘rganadi;

**Morfosiyosat** – davlat yerining shakli, o‘lchamlarini o‘rganadi;

**Fiziosiyosat** – davlat yerining geostrategik mazmun va xarakteristikasini, fizik-geografik holatlari va hokazolarni o‘rganadi.

Chellen davlat hayotining turli jihatlarini o‘rgangan beshta fan sohasini maxsus qayd qilgan. Bular – geosiyosat, ekosiyosat, demosiyosat, sotsiosiyosat, kratosiyosatdan iboratdir. Muallif ular ichida ayni geosiyosatni birinchi o‘rinda qo‘ygan. Chellen geosiyosatning asosiy vazifasi bir organizm sifatidagi davlatning kattalashish va kengayishga bo‘lgan ehtiyojini, jahon yerlarining bo‘lishib olinishi hisobiga bu ehtiyojning qondirilishi lozimligini asoslab berishdan iborat ekanini qayd qilgan.

Chellen buyuk davlatlar aholining o‘sib borayotgan ehtiyojlarini ta’minlash uchun o‘z “hayotiy makoni”ni rejali tarzda kengaytirish bilan shug‘ullanishlari darkor, deb hisoblagan. Bu vazifani hal qilishda geosiyosat davlat qo‘lida asosiy qurol rolini o‘ynaydi[146].

Geostrategiya: bu kategoriya davlatlarning geosiyosiy vazifalarni va milliy xavfsizlik doktrinalarini amalga oshirishini aks ettiradi. Mamlakat geosiyosiy vaziyatini baholashga asoslangan geostrategiya davlatning tashqi siyosiy faoliyatini yo‘naltirish jihatidan quyidagicha tasnif etiladi:

- miqyoslariga ko‘ra (global, mintaqaviy va mamlakatlararo);

[146] Ҳасанов А. Геосиёсат /Тошкент “ТАМАДДУН” 2016 й. Б 230-232.

- makon omillariga ko‘ra (quruqlik, dengiz, havo va kosmik geostrategiya).

Geostrategiya subyektiv xarakterga ega bo‘ladi, chunki u hokimiyat va jamiyatning mamlakatning jahondagi o‘rni va rolini, geosiyosiy vaziyatini, milliy manfaatlari va ustuvor vazifalarini, milliy xavfsizlikka tashqi tahdidlarni qanday tushunishiga bog‘liq bo‘ladi.

Ayrim-ayrim mamlakatlarga munosabatlarda har bir davlat geostrategiyasi, shuningdek, quyidagicha:

- tarixan shakllangan va hozirgi munosabatlarni – strategik sheriklik, do‘stona, betaraf yoki dushmanona munosabatlarni hisobga olgan holda;

- tashqi aktorlarni o‘z metodologiyasi asosida milliy, diniy, sinfiy fanatizm va h.k. larga qarab guruhlashtirish yo‘sinida bo‘lishi mumkin[147].

**Geosiyosatda g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlarining aks etishi**

Jahonning bugungi geosiyosiy tuzilmasi shakllangunga qadar insoniyat ming yilliklar bilan o‘lchanadigan juda qiyin va chigal tarixiy yo‘lni bosib o‘tdi. Ijtimoiy-siyosiy xarakteri, kishilarning moddiy va ma’naviy talablari, ehtiyojlarini qondirish zaruriyatiga bog‘liq ravishda insoniy jamiyatlar va birlashmalar orasida turli-tuman munosabatlar maydonga kelgan, qonli urushlar olib borilgan, yirik davlatlar, imperiyalar barpo etilgan, so‘ngra bu davlat va imperiyalar qulagan. Shunga qaramay, Yer yuzida hayot davom etgan, kishilar eng qiyin sharoitlarga moslashgan, ulardan qutulishning turli yo‘llarini izlagan, oldinga harakat qilishga, yangi-yangi manzilgohlar – qishloqlar, shaharlar va mamlakatlarni bunyod etishga qodir bo‘lgan. Albatta, kishilar uzoq vaqt bir-biridan ayri-ayri holda, o‘zaro aloqa qilmasdan yashay olmagan. Shuning uchun ham manzilgohlar muqarrar suratda bir-biri bilan turli-tuman aloqaga kirishgan, savdo qilgan, urushgan va sulh tuzgan, bo‘lg‘usi munosabatlar borasida muayyan shartlar qo‘ygan va kafolatlar olgan. Bularning hammasi bugungi kunda xalqaro munosabatlar sistemasi deb ataladigan voqelikning kurtaklari edi. Geosiyosat fanining paydo bo‘lishi bilan tadqiqotchilar uning obyekti va predmeti borasida

[147] Ўша манбада. Б 247-248.

har xil fikrlar va nazariyalarni ilgari sura boshladilar, jahonning kun sayin o‘zgaradigan makon konfiguratsiyasini (geosiyosiy tuzilmasini) va uning asosida amalga oshiriladigan davlatlarning siyosatini tahlil etganlar va muhokama qildilar. Insoniyat jamiyati jahonning geosiyosiy tuzilmasi yoki siyosiy tartibotning turli bosqichlari, sayyoraviy “hayotiy makonlar” ustidan nazoratning shakl va modellari va hokazo masalalarga bevosita qiziqa boshladi. Agar o‘tgan ikki ming yil ichida Yer kurrasining hududi va aholisi xarakteristikasiga nazar tashlaydigan bo‘lsak, jahon geosiyosiy tuzilmasining dinamikasini va muayyan o‘zgarishlarini aniq-ravshan ko‘rish mumkin. Jahonning aholi yerlashgan hamma hududlari (shaharlar, kasabalar, qishloqlar va boshqalar) quruqlikning atigi ikki foyizini tashkil etadi. Shunga qaramay, XXI asrdan oldinoq kishilar (davlatlar, davlat birlashmalari va shu kabilar) sayyoraning quruqlik, dengiz, havo va hatto kosmik makonlari ustidan geosiyosiy va geostrategik nazorat o‘choqlarini barpo etishga muvaffaq bo‘lishdi. Yer kurrasi aholisining erlashish xarakteristikasi shuni ko‘rsatadiki, taxminan 6 milliard kishining ko‘pchiligi Osiyo, Yevropa va AQSHning shimoliy va janubiy sohillarida yashaydi. Quruqlikning 15 foyizida bir kilometr kvadrat hududga 10 kishi to‘g‘ri keladi. Ayni chog‘da quruqlikning taxminan 50 foyizida bir kilometr kvadratga o‘rtacha bir kishi, quruqlikning 25 foyizida bir kvadrat kilometrga bir kishidan kam to‘g‘ri keladi, quruqlikning 10 foyizi bo‘lsa, umuman, yashashga yaroqsizdir. Vaholanki, o‘tgan ikki ming yil ichida Yerning makon ko‘rsatkichi, aytish mumkinki, deyarli o‘zgarmadi, aholi soni bo‘lsa, 230 milliondan 6 milliard kishiga etdi[148] . Jahon geosiyosiy tuzilmasi shakllanishi va o‘zgarishi sur’atiga ta’sir o‘tkazuvchi jahonshumul hodisalar sirasiga: - Yevroosiyo xalqlarining IV – XI asrlardagi buyuk ko‘chishini; XV – XVII asrlardagi Buyuk geografik kashfiyotlarni; - jahon sanoat inqilobi va kapitalistik munosabatlarning taraqqiyotini; - jahon hududlarining mustamlakaga aylantirilishi va va u erlarda aholining joylashtirishini; - Shimoliy Amerika, Sibirning bosib olinishi va bu

[148] Қаранг: Мухаев Р.Т. Геополитика. М., 2007, 23-бет.

erlarga aholini joylashtirishni va hokazolarni kiritish mumkin. Ayrim-ayrim davlatlarning muhim hududlari ustidan nazorat qilish vositalari va mexanizmlarining o‘zgarishi va yangilanishi jahon geosiyosiy tuzilmasi transformatsiyasiga hal qiluvchi ta’sir o‘tkazuvchi yana bir omildir.

XV asrdan boshlab kishilar tomonidan o‘zlashtirilgan va ishlatilgan texnika, naqliyot, mudofaa va hujum vositalari, yangi texnologiyalar ham odamlarning turli geosiyosiy makonlardagi faoliyatiga tegishli yangiliklar kiritdi. Bu esa ko‘rsatilgan geosiyosiy dinamikaga ta’sir qilmay qolmadi. Insonlarning o‘z geosiyosiy maqsadlarini amalga oshirish uchun daryolar va ularning oqimlaridan foydalanishlari jahon geosiyosiy tuzilmasiga ta’sir ko‘rsatgan dastlabki muhim omillardan bo‘ldi. Shundan keyin kishilarning dengizchilik sirlarini kashf etishlari va dengiz yo‘li ochib bergan imkoniyatlar tufayli foyda olishlari sayyorada navbatdagi geosiyosiy sakrashga, insonlarning yanada kengroq makonlarga chiqishiga sababchi bo‘ldi. Qadimgi dunyoning Bobil, Misr, Rim va Vizantiya imperiyalari, Karfagen, Hindiston, Xitoy, o‘rta asrlarda Arab xalifaligi kabi davlatlarning suv havzalari va dengiz sohillarida joylashgani jahon geosiyosiy tuzilmasini shakllantirish va rivojlantirishda dengiz va dengiz naqliyotining rolidan guvohlik beruvchi asosiy dalillardan biridir. Dengizchilik va dengiz kommunikatsiyalarining rivoji dengiz vositasida yangi makonlarni o‘zlashtirish, turli makonlarni birlashtiruvchi yo‘llarni ochish, shuningdek, bu yo‘llar ko‘magida ayrim-ayrim mamlakatlar o‘rtasida aloqa yo‘llarini barpo etish va intensivlashtirish uchun sharoit yaratdi. Boshqa tomondan, dengizga chiqish sayyoraning yagona makonini (hududiy sistemani) yaratib, dengiz davlatlariga uning ustidan nazorat qilishning qo‘shimcha imtiyozlarini yuzaga keltirdi, savdo yo‘llarini, xususan, Yevropadan Hindiston, Sharqiy Osiyo va boshqa makonlarga yo‘l ochish, yangi-yangi savdo sheriklarini topish va ular bilan aloqa o‘rnatish imkonini berdi. Usmoniylar Kichik Osiyo va Suriyani egallab olganlaridan va Yevropaning Sharqqa borish yo‘llarini batamom yopib qo‘yganlaridan keyinoq

Yevropa davlatlari Atlantika yo‘nalishida yangi savdo yo‘llarini izlashga kirishgani tasodifiy emas.

XX asr oxiri va XXI asr boshida dunyo miqyosida ro‘y bergan jiddiy geosiyosiy o‘zgarishlar ta’sirida geomafkuraviy oqimlar paydo bo‘lib, Yer yuzining turli mintaqa va mamlakatlariga o‘z ta’sirini o‘tkaza boshladi. Bu jarayonlar Yevroosiyo qit’asida (Makkinder ta’biricha «Xartlend»da), ayniqsa, yaqqol namoyon bo‘ldi. Tabiiyki, sobiq Ittifoqning parchalanishi oqibatida paydo bo‘lgan mustaqil davlatlar ham geomafkuraviy oqimlar ta’siridan chetda qolmadi. Geosiyosiy o‘zgarishlar jahon siyosatchi va davlat arboblarini sobiq Ittifoq hududida, ayniqsa, Markaziy Osiyoda kechayotgan jarayonlarga yangicha nigoh bilan qarashga undamoqda. Masalan, amerikalik taniqli olim va davlat arbobi Z.Bzejinskiy ushbu mintaqada kechayotgan voqea-hodisalarga va ularning AQSH manfaatlari uchun ahamiyatiga e’tibor qaratib kelmoqda. Uning nazarida, Yevroosiyo jahonning eng yirik va geosiyosiy jihatdan g‘oyat muhim mintaqasi bo‘lgani bois bu hududni nazorat ostiga olgan davlat dunyoning iqtisodiy jihatdan rivojlangan uchdan ikki qismida hukmronlik qilishi mumkin. Zero, sayyoramiz aholisining taxminan 75 foizi shu hududda istiqomat qiladi, jahon yalpi ichki mahsulotining taxminan 60 foizi va aniqlangan energetika zaxiralarining taxminan to‘rtdan uch qismi ham shu qit’a ulushiga to‘g‘ri keladi. AQSHdan keyin iqtisodiy va harbiy jihatdan eng qudratli davlatlar ham Yevroosiyoda joylashgan. Mintaqada yetakchilik qilishga va global ta’sir ko‘rsatishga intilayotgan, eng ko‘p aholiga ega davlat ham shu qit’ada joylashgan. Yevroosiyo umumiy kuchqudrati va iqtisodiy salohiyati jihatidan hatto AQSHni ortda qoldirayotgani bu mintaqa imkoniyatlaridan dalolat beradi. Shu bois, iqtisodiy va harbiy jihatdan qudratli davlatlar, jumladan, AQSH siyosatida bu hudud ustuvor ahamiyat kasb etayotgani bejiz emas. Ya’ni, AQSH bu qit’ada o‘z manfaatlariga putur yetkazishi mumkin bo‘lgan har qanday voqea yoki hodisaga nisbatan zudlik va qat’iyatlik bilan munosabat bildiradi. Xususan, so‘nggi besh yil

**G‘oya va mafkura geosiyosiy omil ekanligi**

ichida Afg‘oniston va Iroqda amalga oshirilgan va hozirgi vaqtda ham davom etayotgan harbiy harakatlar bunga yaqqol misol bo‘la oladi. Shu bilan birga, bu masalada Rossiya ham o‘z manfaatlarini qat’iy himoya qilishi (ayniqsa, so‘ngi yillarda) tabiiy holdir. So‘nggi yillarda Amerikaning gegemonlik siyosati sayyoramizning barcha qit’alarida va xalqaro munosabatlarning har bir sohasida ko‘zga tashlanmoqda. E’tiborga molik jihati shundaki, barcha amerikaliklar – davlatni boshqarayotganlardan tortib, oddiy fuqarolargacha bunday siyosat to‘g‘ri ekanligiga qattiq ishonadi va boshqalar ham shunday o‘ylashga majbur degan e’tiqod bilan yashaydi. Bunga juda ko‘p misol keltirish mumkin. Oddiy amerikaliklar, siyosatshunoslar, olimlar, biznesmenlar yoki amerikalik jurnalistlarni qo‘yib turaylik-da, zamonaviy tashqi siyosatda chuqur iz qoldirgan diplomatlardan biri, AQSHning sobiq davlat kotibi Genri Kissenjerning “Amerikaga tashqi siyosat kerakmi?” kitobidan bir parcha keltiramiz: “Yangi ming yillik bo‘sag‘asida Amerika o‘tmishdagi barcha imperiyalarni ham ortda qoldirib, o‘z kuch-qudratining samarasini ko‘rmoqda. Harbiy sohadan to biznesgacha, ilm-fandan, to texnologiyalargacha, oliy ta’limdan ommaviy madaniyatgacha Amerika butun dunyoda cheksiz miqyosda ustun kelmoqda. XX asrning so‘nggi 10 yilligida har jihatdan ustun pozitsiyaga ko‘tarilish natijasida Amerika xalqaro barqarorlikni asrashning yagona kafolatiga aylandi”. Muallifning fikricha, jahonning istalgan nuqtasidagi har qanday ziddiyatni hal etishda AQSHga teng keladigani yo‘q. Mamlakatning bunday gegemonlik siyosatiga qarshi bo‘lgan har qanday harakat Kissinjerning ta’kidlashicha, “milliy manfaatlarga tahdid”dir. Xo‘sh, Prezident G.Trumen davridayoq mukammal tarzda yo‘lga qo‘yilgan, bugun esa yanada shiddatli va andishasiz ko‘rinish kasb etayotgan bu gegemonizm nimalarda namoyon bo‘ladi? Avvalo, siyosiy sohada. Bu borada amerikalik siyosatdonlar amalga oshirishga ulgurgan ishlarga o‘nlab misollar keltirish mumkin. AQSH o‘z yo‘rig‘iga yurishni istamagan davlatlarga, birinchi navbatda, siyosiy jihatdan bosim o‘tkazadi. Sanksiyalar qo‘llash bilan tahdid qilish, axborot xuruji, siyosiy jihatdan yakkalash va mamlakatning xalqaro

maydondagi obro‘sini tushirish kabilar shunday vositalardandir. Qolaversa, BMT, Xalqaro Valyuta Jamg‘armasi, Jahon Savdo Tashkiloti, Jahon banki singari dunyoning eng yirik xalqaro tashkilotlaridagi yetakchi mavqeyi ham bosim o‘tkazishda katta imkoniyat beradi. Suriya, Sudan, Shimoliy Koreya, Venesuela kabi davlatlarga nisbatan olib borilgan siyosat bunga misol bo‘la oladi. Boshqa mamlakatlardan xalqaro huquq normalariga so‘zsiz amal qilishni talab qiladigan AQSHning o‘zi bu normalarni ko‘p marotaba buzgan yoki ularga umuman qo‘shilmagan. Biologik qurollarni tarqatmaslik haqidagi bitim, Kioto protokoli singari xalqaro shartnomalar shular jumlasidandir. Darvoqe, Kioto protokoli haqida bir narsani aytib o‘tish joiz. Hozirga kelib, har yili iyundan noyabrga qadar amerikaning tropik mintaqalarida davom etadigan to‘fonlar mavsumi AQSH sanoat korxonalari tomonidan tabiatga yetkazilgan cheksiz zararning, aniqrog‘i, ana shu xalqaro shartnomaga qo‘shilmaslikning oqibatidir.Bu haqda olimlar amerika hukumatini bundan 35 yil oldin ogohlantirgan edilar va bugun ham bu chaqiriqlar tingani yo‘q. Ammo protokolga qo‘shilish — juda katta xarajat, deganidir. Ortiqcha xarajatlar esa Qo‘shma SHtatlarga kerak emas. AQSH tomonidan gegemonizm siyosati iqtisodiy siyosatda ham faol qo‘llaniladi. Hech ko‘zingiz tushganmi, “Microsoft” korporatsiyasining mashhur kompyuter dasturlarini o‘rnatayotganingizda dastavval ekranda “Litsenziya kelishuvi” degan oyna paydo bo‘ladi. Unda shunday yozuv bor: “Siz ushbu kompyuter dasturini AQSH tomonidan cheklovlar joriy etilgan davlatlar, jumladan, Kuba, Eron, Iroq, Liviya, Shimoliy Koreya, Sudan va Suriyaga olib kirmaslik, bu davlatlar fuqarolariga vaqtinchalik foydalanish uchun bermaslik majburiyatini olasiz”. Bunday cheklov AQSH Savdo vazirligining Eksport nazorati byurosi tomonidan Amerikada ishlab chiqariladigan barcha mahsulotlarga belgilanadi. Ushbu taqiqning demokratiya talablariga qay darajada mos kelishi masalasini inson huquqlari himoyachilariga qoldirgan holda aytmoqchimizki, bu iqtisodiy bosim o‘tkazish yo‘llaridan biri, xolos. Gegemonizmning uchinchi asosiy ko‘rinishi madaniy siyosatda namoyon bo‘ladi. Yuqorida tilga olingan kitobida Kissinjer

yozadi: “Biz bu millatni insonlarni ozod qilish uchun yaratdik, biz o‘z konsepsiyamiz va maqsadlarimiz nuqtai nazaridan olib qaraganda, Amerika bilan cheklanmaymiz va endi barcha insonlarning ozod bo‘lishi uchun harakat qilamiz. Agar bunday qilmasak, Amerikaning shon-shavkati barbod bo‘ladi, uning qudrati esa havoga uchib ketadi”. Amerikanizmning mohiyatini mana shu so‘zlardan yanada mufassalroq anglab etish mumkin. Bunday siyosat odatda “madaniyatlarni boyitish”, “demokratiya an’analarini joriy etish” yo‘llari bilan amalga oshiriladi. O‘z qadriyatlarini saqlashga urinib, bunday “madaniy uyg‘unlik”ni, “demokratiya talablari”ni qabul qilmaydigan davlatlar oldida esa ikki yo‘l turadi: yo bo‘ysunish, yo qoloqlik, xalqaro siyosatda yakkalanish, obro‘sizlanishga duchor bo‘lish. Bu va yuqorida sanab o‘tilgan boshqa holatlar AQSH tomonidan qo‘llaniladigan bosimlardan ayrim misollar xolos. Amerikaning bunday tashqi siyosatidan ko‘zlangan bosh maqsad – insoniyatning eng muhim tabiiy, moliyaviy, intellektual va informatsion resurslari ustidan o‘z nazoratini o‘rnatishdir. 2005- yil Andijonda amalga oshirilgan terrorchilik harakatlaridan so‘ng, mana ikki yilki, mamlakatimizga nisbatan o‘tkazilayotgan bosimlar hamon tinmayapti. Bu ssenariy (balki endi, serial deb atash maqsadga muvofiqdir) davomida bosimning barcha usullari qo‘llanildi: Bi-Bi-Si, “Ozodlik” radiosi, «Nyu-York Tayms» kabi gazetalar «Assoshieyted Press», «Reyter» axborot agentliklari singari turli OAV orqali axborot xuruji; BMT, Human Rights Watch, IWPR, Xalqaro Amnistiya qo‘mitasi singari xalqaro tashkilotlar orqali siyosiy bosim o‘tkazilmoqda. Shunday merosga ega xalq hech qachon hech kimga qaram bo‘lmaydi. O‘zini himoya qilishga qodir. Shuning uchun ham O‘zbekiston rahbariyati mintaqadagi geosiyosiy vaziyatni e’tiborga olib, mamlakat mustaqilligi va istiqboliga tahdid solayotgan xavf-xatarga qarshi turish uchun barcha imkoniyatlarni ishga solmoqda. Shu ma’noda, O‘zbekiston — Rossiya ittifoqchilik munosabatlarining ahamiyati beqiyosdir. Bu munosabatlar O‘zbekiston mustaqilligi, tanlagan yo‘li, mustaqil tashqi siyosatini himoya qilish, ko‘zlagan maqsadimizga erishishga xizmat qiladi. Mikromintaqaviy nuqtayi nazardan asosiy geosiyosiy obyekt

sanalgan Markaziy Osiyo Rossiyaning strategik muhim qo‘shnisigina emas, balki Yevroosiyo va umuman, jahon siyosati jumboqlarining o‘ziga xos «kaliti»dir. Shu bois, Markaziy Osiyo hududida ro‘y berayotgan va bu mintaqa davlatlariga tahdidlar, nafaqat shu hududda joylashgan mamlakatlar xavfsizligi va barqarorligi, balki Rossiya Federatsiya-sining milliy xavfsizlik muammolariga ham bevosita daxldordir. Markaziy Osiyo tarixan G‘arb-Sharq, Shimol-Janub yo‘nalishlari chorrahasidagi transport-kommunikatsiya bo‘g‘ini, g‘oyat muhim resurslar oqimining markazi, sharqiy (musulmon) va g‘arbiy (nasroniy) sivilizatsiyalar o‘rtasidagi barcha jarayonlarda «filtr» va «bo‘g‘in» sifatida hozirgi zamon xalqaro tartibotning shakllanishida O‘zbekiston va Rossiya manfaatlari himoyasini ta’minlashda muhim o‘rin tutadi. Bu jarayonda manfaatdor hukmron doiralarning mablag‘i evaziga beqarorlik keltirib chiqarishni ko‘zlayotgan turli nodavlat tashkilotlarining faoliyatidan tortib, dunyoni yakka qutblilik asosida boshqarishga qaratilgan barcha geosiyosiy harakatlargacha nazorat qilinishiga alohida e’tibor qaratiladi. Bunday xulosa chiqarishga yetarli asoslar bor. Ko‘pgina tahlilchilarning ta’kidlashicha, so‘nggi 20–30 yilda jahon bo‘yicha energiya iste’moli ancha ko‘paygan. AQSH energetika vazirligining ma’lumotlariga ko‘ra, 1993- va 2015-yillar oralig‘ida yoqilg‘ining energiya zaxiralariga ehtiyoj kamida 50 foizga ortadi. Z.Bzejinskiy ta’kidlaganidek, “Osiyodagi iqtisodiy taraqqiyotga berilgan turtki yangi energiya zaxiralarini izlab topish va ulardan foydalanishga katta ta’sir ko‘rsatilishini anglatadi. Ma’lumki, Markaziy Osiyo va Kaspiy mintaqasi hududlarida tabiiy gaz va neft zaxiralari joylashgan”. Energiya mahsulotlariga bo‘lgan bunday katta ehtiyoj va ko‘pgina davlatlarda ularning tanqisligi iqtisodiyotini ushbu mahsulotlar bilan ta’minlash harakatidagi davlatlar o‘rtasidagi o‘zaro munosabatlarning qanday bo‘lishini tasavvur etish qiyin emas. Ikkinchidan, xalqaro munosabatlarda kuchlar mutanosibligida jiddiy o‘zgarishlar yuz berganini ta’kidlash joiz. Endilikda bitta yoki bir necha yirik davlatlar guruhining ustunligini o‘rnatib bo‘lmaydi. Bunda dunyoning barcha nuqtalaridagi kuch markazlari, jumladan, YevroAzES davlatlari kuch-qudrati, salohiyati bilan hisoblashishga

to‘g‘ri keladi. Davlatlararo munosabatlar amaliyoti shundan dalolat beradiki, kuchlar mutanosibligi tamoyilini tushunmaslik, uni tan olmaslik yoxud davlatning tashqi siyosatida e’tiborga olmaslik va og‘ir oqibatlarga olib kelishi mumkin. Kuchlar mutanosibligi va undagi jiddiy o‘zgarishlarni inobatga olish nafaqat siyosatning ustuvor yo‘nalishlari, maqsad va vositalarini ishlab chiqishda, balki xalqaro munosabatlar rivojining istiqbolini bashorat qilishda ham alohida ahamiyat kasb etadi. Davlatlarning o‘zaro aloqadorligi ortayotgan, xalqaro terrorizm va diniy ekstremizm xavfi kuchayayotgan hozirgi davrda bu, ayniqsa, muhimdir. Bugungi kunda dunyoning ko‘pgina hududlarida o‘ziga xos mintaqaviy kuchlar mutanosibligi tizimi qaror topgan. Bunday tizim Markaziy Osiyoda ham shakllangan. U ko‘pgina davlatlarning, jumladan, AQSH va Rossiya ekspertlari va tahlilchilarining e’tiborini jalb etmoqda. Mintaqaviy kuchlar mutanosibligida ro‘y berayotgan o‘zgarishlar, avvalo, uning ishtirokchilari, ya’ni Markaziy Osiyo respublikalari uchun muhim ahamiyat kasb etadi. Ularning bu tizimga moslashishi, harakatlari, siyosat yuritishi nafaqat o‘zining, balki butun mintaqa hududida xavfsizlikni belgilab beradi. Zero, bu yerdagi kuchlar mutanosibligi ko‘plab yirik davlatlar ta’siri bilan belgilanadi. Bu o‘rinda O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti Islom Karimov tomonidan ilgari surilgan “globalizmga regionalizm orqali” g‘oyasi dolzarb ahamiyat kasb etadi. Bizningcha, unda jahon siyosatining asosiy yo‘nalishlari jumladan, geosiyosiy vaziyat, milliy manfaatlar, global va mintaqaviy kuchlar mutanosibligining uzviy bog‘liqligi o‘z ifodasini topgan. Qolaversa, bu g‘oya globallashuv jarayoni keltirib chiqarayotgan muammolarni hal etish, turli tahdidlarni mintaqaviy jipslik va hamkorlikni kuchaytirish orqali bartaraf etish, demakki, mamlakatimizning xalqaro maydonda munosib o‘rin egallash, har jihatdan taraqqiy etishiga xizmat qiladi.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Globallshuvning geosiyosiy maqsadlarga ta’siri.
2. Geosiyosiy maqsadlarning turli xil g‘oya va mafkuralar bilan bog‘liqligi.
3. Globallashuv davrida geosiyosiy, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdid ko‘rinishlari.
4. G‘oyaviy va mafkuraviy tahdidlarning oldini olish omillari.

## 26-mavzu: Globallashuv ijtimoiy, g‘oyaviy va mafkuraviy xavfsizlik

**Reja:**

1. **Globallashuv va ijtimoiy xavfsizlik tushunchasi va ma’no-mazmuni.**
2. **Ijtimoiy-g‘oyaviy xavf-xatarlar va uning ko‘rinishlari.**
3. **Globallashuv sharoitida ijtimoiy xavf-xatarlarni oldini olish shart-sharoitlari va omillari.**

**Globallashuv va ijtimoiy xavfsizlik tushunchasi va ma’no-mazmuni**

XX asr oxiri va XXI asr boshlariga kelib kommunistik va sotsialistik partiya ta’siridagi sotsializm lageri parchalandi. Dunyo mamlakatlari rivojlangan va rivojlanayotgan mamlakatlarga bo‘lindi. Ana shu rivojlangan ba’zi mamlakatlar o‘z milliy mustaqilligini qo‘lga kiritgan, rivojlanayotgan mamlakatlarni, jahon maydonlarini mafkuraviy jihatdan bo‘lib olishga urinmoqsa. Bular quyidagi holatlarda ko‘rinadi:

Dunyoni bo‘lib olishga urinayotgan siyosiy markazlar:

1. Buyuk davlatchilik mafkurasi.
2. Diniy ekstremistik mafkuralar.
3. Pansovetizm mafkurasi.
4. Individualizm va egoizm g‘oyalarini ifodalagan mafkuralar.
5. Turli diniy sektalarning g‘oyalarni ifodalovchi mafkuralar.

Bu jarayonda turli mamlakatlarni mafkuraviy zabt etish g‘oyat katta iqtisodiy manfaatlar bilan qo‘shilib ketmoqda. G‘oyaviy-mafkuraviy tazyiq va tajovuzlarning oldini olish uchun esa har bir millat, davlat o‘zining g‘oyaviy-mafkuraviy daxlsizligini ta’minlaydigan chora-tadbirlarni ko‘rishi zarur bo‘lmoqda.

Hozirgi davrda turli xil eski va yangi mafkura, g‘oyalarning o‘zaro kurashi har qachongidan ham shiddatli tus olmoqda. Bunga sabab sotsialistik totalitar tuzum yemirilganidan keyin dunyoning ikki qarama-qarshi qutblarga bo‘linishi

barham topgan bo‘lsa-da, turli xil maqsad-manfaatlarni ifoda etuvchi mafkuralar, g‘oyalar kurashi, tortishuvi hali to‘xtagani yo‘q. Bu kurashlardan maqsad inson, shu jumladan, yoshlar qalbini egallash, muayyan mamlakat yoki mintaqadagi biror millat yoki xalqning ongi va tafakkuriga ta’sir o‘tkazish, uni o‘ziga bo‘ysundirish, ma’naviy jihatdan zaif va tobe qilishdan iboratdir. Fikr qaramligi, tafakkur qulligi esa har qanday iqtisodiy va siyosiy qaramliklardan ham ko‘ra dahshatliroqdir. Shu boisdan mafkura poligonlari yadro poligonlariga nisbatan ham ko‘proq kuchga ega. Agar harbiy, iqtisodiy, siyosiy tahdid, xavf-xatar, tazyiq bo‘lsa, buni sezish, ko‘rish, oldini olish mumkin. Ammo mafkuraviy, g‘oyaviy xavfni, tazyiqni tezda ilg‘ab olish, sezish nihoyatda qiyin. Inson o‘z mustaqil fikriga, sobit e’tiqodiga, o‘zi tayanib yashaydigan hayotiy milliy qadriyatlarga, mustahkam irodaga ega bo‘lmasa, jamiyatda xalqni yagona maqsad yo‘lida birlashtiruvchi milliy g‘oya va mafkura mavjud bo‘lmasa, uning turli zararli g‘oya va mafkuralarning tazyiqiga bardosh berishi amri maholdir. Hozirgi davrda O‘zbekistonda «…jamiyatimiz hayotiga jiddiy xavf tug‘diradigan mafkuraviy tahdidlar quyidagilardan iborat:

- islom xalifaligini tiklab, uning bayrog‘i ostida musulmon xalqlarini yangi imperiyaga birlashtirishga qaratilgan intilishlar;
- yosh mustaqil davlatlarni sobiq ittifoqqa birlashtirish g‘oyasi;
- tariximizni, milliy qadriyatlarimiz va dinning mohiyatini soxtalashtirishga urinishlar;
- axloqsizlik g‘oyalarini yoyib, xalqni ma’naviy jihatdan buzishga intilishlar;
- turli mafkuraviy vositalar orqali mintaqaviy va davlatlararo mojarolarni keltirib chiqarishga qaratilgan harakatlar»[149].

Bunday g‘oyaviy, mafkuraviy tahdidlar insonlar va xalqning qalbi, ongini zabt etishga, ularni o‘z milliy va ma’naviy, madaniy qadriyatlaridan, umumbashariy sivilizatsiya yutuqlaridan mahrum qilishga, pirovard natijasida

[149] Миллий истиқлол ғояси: асосий тушунча ва тамойиллар.- Т., Ўзбекистон, 2000. 41-б.

mamlakatni o‘zlariga qaram qilib olishga qaratilgandir. Shu boisdan g‘oyaviy, mafkuraviy xavfsizlikni ta’minlash g‘oyat muhim ahamiyat kasb etmoqda.

Ekologik xavfsizlik tabiat va insonning o‘zaro munosabatlaridagi muayyan qonuniyatlarning buzilishi oqibatida yuzaga keladigan ekologik falokatlarning oldini olishga qaratilgandir. Ekologik xavf-xatar, falokatlar insonning tabiat imkoniyatlarini va uning rivojlanish qonuniyatlarini hisobga olmasdan, tabiiy va mineral xom- ashyo zaxiralaridan vahshiylarcha, ekstensiv usulda, juda katta xarajatlar va isrofgarchiliklar bilan foydalanishga asoslanib xo‘jalik faoliyatini yuritish oqibatida yuzaga kelmoqda. Birinchi Prezidentimiz Islom Karimov ekologik xavfsizlikni ta’minlashning ahamiyati to‘g‘risida gapirib «Taraqqiyotning hozirgi bosqichida inson bilan tabiatning o‘zaro ta’siriga oid bir qator muammolarni hal etish faqat bir mamlakat doirasida cheklanib qola olmaydi. Ularni butun sayyoramiz ko‘lamida hal qilish zarur. Ko‘rinib turibdiki, tabiiy muhitni inson yuritadigan xo‘jalik faoliyatining zararli ta’siridan himoya qilish bilan bog‘liq ko‘pgina muammolar keng ko‘lam kasb etadi. Shu sababli ular faqat xalqaro hamkorlik asosida hal qilinishi lozim»[150] , -deb ta’kidlagan. Demak, ekologik xavfsizlik milliy xavfsizlikning muhim tarkibiy qismi bo‘lishi bilan bir qatorda global ahamiyatga va tavsifga egadir.

Iqtisodiy xavfsizlik mamlakatning iqtisodiy jihatdan mustaqil, barqaror rivojlanishga qodirligini ifodalaydi.

Informatsion xavfsizlik yuqorida tavsiflangan milliy xavfsizlikning barcha shakllarini, ayniqsa, g‘oyaviy, mafkuraviy xavfsizlikni ta’minlashning vositasi sifatida namoyon bo‘ladi.

Shuni ta’kidlash joizki, milliy xavfsizlik tushunchasi ko‘p qirrali va xilma-xil shakllarda namoyon bo‘ladi. Ammo shunga qaramay, milliy xavfsizlik tushunchasi quyidagi xususiyatlarga ega.

[150] Каримов И.А. Ўзбекистон XXI аср бўсағасида: хавфсизликка таҳдид, барқарорлик шартлари ва тараққиёт кафолатлари. – Т., Ўзбекистон, 1997 йил 115-116-б.

Birinchidan, milliy xavfsizlik aniq tarixiy mazmunga ega, ya’ni jamiyatga qaysi sohalarda va qanday darajada tahdidlarning vujudga kelayotganligini aniqlashga qaratilgan aniq holatlardagi aniq tahlillarni talab qiladi.

Ikkinchidan, milliy xavfsizlik bir-biriga zid o‘lchamlar, jamiyatga xavf soladigan tahdidlar va ularni bartaraf etishni tavsiflaydigan ijtimoiy-iqtisodiy parametrlar va ko‘rsatkichlar bilan ifodalanadi.

Uchinchidan, milliy xavfsizlik muammosining ahamiyati va keskinligi jahon hamjamiyati hamda ayrim mamlakat, hudud taraqqiyotining burilish davrlarida g‘oyat o‘sib ketadi.

To‘rtinchidan, milliy xavfsizlik tomoyillari va parametrlari, ko‘rsatkichlari o‘zgaruvchan hamda turli mamlakatlarda o‘ziga xos xususiyatga ega bo‘ladi. Ammo shunga qaramasdan har bir mamlakatning milliy xavfsizligi insoniyatning ijtimoiy va iqtisodiy taraqqiyotining umumiy tendensiyalari bilan bog‘liqdir. Shuningdek, umumbashariy, iqtisodiy, siyosiy va ijtimoiy munosabatlar tizimidagi o‘zgarishlar milliy xavfsizlikka ta’sir o‘tkazib turadi.

Beshinchidan, milliy xavfsizlik tushunchasiga milliy davlat manfaatlari va milliy g‘oya, milliy mafkura ham o‘z ta’sirini ko‘rsatadi.

Oltinchidan, milliy xavfsizlikni ta’minlashda iqtisodiy xavfsizlik muhim o‘rin tutadi. Chunki milliy xavfsizlikni, shu jumladan, mamlakatning siyosiy, konstitutsion tuzumini, davlat mustaqilligini va suverenitetini saqlash, harbiy qudratini oshirish, ekologik muammolarni yumshatish va hal etish avvalambor, mamlakatning iqtisodiy salohiyatiga va qudratiga, uning iqtisodiy xavfsizligining qay darajada ta’minlanganligiga bog‘liqdir.

XX asrning oxirlariga kelib, “xavfsizlik” va “milliy xavfsizlik” tushunchalari bizning leksikonimizda tez-tez qo‘llanila boshlandi. Bu insoniyat rivojlanishining murakkablashuvi, yadro, atom va boshqa ommaviy qirg‘in qurollarining keng tarqalishi, ekologik vaziyatning keskinlashganligi, yangi xavfli kasalliklarning vujudga kelishi, terrorizm xavfining kuchayishi, totalitar tuzum emirilganidan keyin dunyoning qarama-qarshi qutblarga bo‘linishi barham topgandan keyin davlatlar o‘rtasidagi muvozanatning buzilishi, yangi mustaqil

davlatlarning paydo bo‘lishi, ularda bozor islohotlarining amalga oshirilishi bilan izohlanadi. Dunyodagi bunday o‘zgarishlar xavfsizlik, umumiy va milliy xavfsizlik muammolariga bo‘lgan e’tiborni yanada kuchaytirdi.

**Ijtimoiy xavfsizlik**-mamlakat va aholining ijtimoiy sohadagi manfaatlarini himoya qilish, jamiyatda ijtimoiy tuzilmalar va munosabatlar, hayot ta’minoti tizimlari va kishilarni ijtimoiylashtirish, hozirgi va kelajak avlodlar ehtiyojlari taraqqiyotiga muvofiq turmush tarzini rivojlantirish bo‘yicha chora-tadbirlar yig‘indisini ifodalaydi. Ijtimoiy xavfsizlik milliy xavfsizlikning bir qismi sifatida shaxs, aholi ijtimoiy guruhlari va jamoalarining hayotiy muhim manfaatlari, huquqlari va erkinliklarining buzilishi tahdidlaridan himoyalanganlik holatidir[151]. Demak, ijtimoiy xavfsizlik - pirovard natijada davlatning o‘zining bosh boyligi bo‘lgan insonga g‘amxo‘rlik munosabatidir.

Mazkur atama xalqaro va milliy ilmiy muomalaga yaqinda kirib keldi. 1995-yilda bo‘lib o‘tgan Ijtimoiy rivojlanish bo‘yicha Umumjahon konferensiyasida qabul qilingan Umumjahon ijtimoiy deklaratsiyasida ijtimoiy xavfsizlik atamasi qo‘llanilgan. Unda xususan «Biz shunday jamiyat qurishni taklif etamizki, unda ovqatga bo‘lgan huquq ovoz huquqi kabi muqaddasdir, unda boshlang‘ich ta’lim olish huquqi narx erkinligi huquqi kabi hurmatga loyiqdir, unda rivojlanish huquqi insonning asosiy fundamental huquqlaridan biri sifatida qaraladi» deyilgan.

Deklaratsiyada ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlashning minimal vazifalari belgilangan:

- o‘g‘il bolalar va qizlar uchun umumiy boshlang‘ich ta’lim;
- katta yoshdagi aholi o‘rtasida savodsizlikni ikki barobarga qisqartirish, shuningdek, ayollar savodsizligi erkaklar savodsizligi darajasidan oshmasligi kerak;
- barcha uchun elementar tibbiy yordam, bolalarni vaksinatsiyalash ustuvorligini ta’minlash;
- o‘tkir to‘yib ovqatlanmaslik (yarim ochlik) holatlarini bartaraf etish;

[151] Социальная безопасность. //https: //textbooks. studio/uchebnik-mejdunarodnie-otnosheniya /sotsialnaya- bezopasnost-24614.html

- barcha xohlovchilar uchun oilani rejalashtirish bo‘yicha xizmatlar ko‘rsatish;
- barcha uchun xavfsiz ichimlik suvi va sanitariya;
- barcha uchun o‘zini o‘zi band qilish imkoniyatlarini ta’minlash uchun kredit[152].

Bulardan kelib chiqib, fikrimizcha, davlatning ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlash bo‘yicha bosh vazifasi aholining kam ta’minlangan qatlamlarini aniq maqsadga yo‘naltirilgan kompleks iqtisodiy, huquqiy va tashkiliy chora-tadbirlar orqali ijtimoiy himoyalash, har bir fuqaroning shaxsiy xavfsizligini ta’minlash, uning huquq va erkinliklari, sog‘lig‘i va mulkini himoya qilishdan iborat bo‘ladi. Ijtimoiy himoya jamiyat har bir a’zosining eng muhim ijtimoiy huquqlarini amalga oshirishni ta’minlovchi qonunchilikda mustahkamlab qo‘yilgan iqtisodiy, huquqiy va ijtimoiy kafolatlar bo‘yicha davlatning ijtimoiy siyosatining ustuvor vazifasini hayotga tatbiq etishdir.

Fikrimizcha, ijtimoiy xavfsizlik tushunchasi keng qamrovli bo‘lib, o‘z ichiga quyidagilarni oladi:

- kambag‘allik va qashshoqlikning oldini olish, ular ko‘lamini qisqartirish;
- ishsizlikdan himoyalash;
- aholi daromadlari va turmush darajasini ko‘tarish;
- aholining daromadlar va mulk bo‘yicha
- tabaqalari o‘rtasidagi farqlarning kattalashib ketishining oldini olish;
- har bir ish o‘rnida ishlab chiqarish va mehnat xavfsizligini ta’minlash;
- xizmat ko‘rsatish va iste’mol xavfsizligi;
- ekologik xavfsizlik;
- jamoat tartibini o‘rnatish va jinoyatchilikning oldini olish;
- xotin-qizlar xavfsizligini ta’minlash.

---

[152] Социальная безопасность. //https://textbooks.studio/uchebnik-mejdunarodnie-otnosheniya/sotsialnaya- bezopasnost-24614.htm

Ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlashda ijtimoiy sohani rivojlantirishga hamda xavfsizlikni ta’minlashga ta’sir etuvchi quyidagi omillarni hisobga olish lozim bo‘ladi:

- iqtisodiy - mamlakat, hududning ijtimoiyiqtisodiy rivojlanishi darajasi, ijtimoiy infratuzilma rivojlanishining xususiyatlari, korxonalardagi mulk turi va tavsifi, taqsimot munosabatlari bilan bog‘liq omillar;
- siyosiy - ijtimoiy soha salohiyatini oshirishga davlat ijtimoiy siyosatining ta’siri, aholini ijtimoiy takror ishlab chiqarish sohasidagi huquqiy kafolatlarni amalga oshirish, kam ta’minlangan aholi guruhlarini qo‘llab-quvvatlash, ularga yordam berish, shuningdek, ijtimoiy-siyosiy vaziyat bilan bog‘liq omillar;
- huquqiy - ijtimoiy munosabatlarni tartibga solish sohasidagi qonunchilik normalari va huquqiy munosabatlar, aholining huquqiy ongi darajasi bilan bog‘liq omillar;
- madaniy - jamiyatda hukmron bo‘lgan axloqiy, madaniy-ma’naviy qadriyatlar, normalar va an’analar, ularning hududlardagi xususiyatlarining ijtimoiy munosabatlarga ta’sir qilishi bilan bog‘liq omillar;
- tabiiy-iqlimiy - aholining hayot tarzi va standartlariga ta’sir etuvchi tabiiy muhit, ekologik vaziyat bilan bog‘liq omillar;
- ijtimoiy-demografik - aholi ijtimoiy guruhlari va jinsi soni hamda tarkibi, tug‘ilish, o‘lim, migratsiya, bandlik, kasb-malaka tarkibi bilan bog‘liq omillar;
- milliy-etnik-milliy mentalitet, manfaatlar, an’analar va odatlarning ijtimoiy jarayonlarga ta’sirini belgilab beruvchi omillar;
- ijtimoiy-psixologik - ijtimoiy munosabatlarda namoyon bo‘luvchi aholining kayfiyati, kutishi, ularning intilishi, shaxs va guruhlarning qarashlari[153] .

Ushbu omillardagi o‘zgarishlar nafaqat ijtimoiy sohaga, shu bilan birga ishchi kuchini takror ishlab chiqarishga ham ta’sir qiladi. Bu omillarning yomonlashuvi yoki ularning ijtimoiy soha rivojlanishiga salbiy ta’siri ijtimoiy

---

[153] Осадчая Г.И. Социология социальной сферы: учеб. пособие для высш. шк. - М.: «Академический Проект», 2003. -С. 34-36.

xavfsizlikka tahdidlar hisoblanadi. Ijtimoiy xavfsizlikka tahdid deganda kimningdir manfaatlariga zarar yetkazuvchi yuz berayotgan yoki yuz berishi mumkin bo‘lgan potensial voqeliklar, harakat, jarayon yoki hodisa tushuniladi. Umuman tahdid deganda xavfsizlikni buzuvchi sabab tushuniladi.

**Ijtimoiy-g‘oyaviy xavf-xatarlar va uning ko‘rinishlari**

Xavf-xatar jamiyatga nisbatan obyektiv bo‘lib, u doimo mavjuddir. Ijtimoiy xavf-xatar makon va zamonda doimiylik, cheksizlik kasb etsa, unga qarshi o‘laroq “tahdid” esa makon va zamonda aniq va chegaralanganlik xususiyatiga ega bo‘ladi. Ushbu ma’noda, “ijtimoiy xavf-xatar” “tahdidli vaziyat”ga nisbatan shart-sharoit, muhit vazifasini o‘taydi. Shu bilan birga xavf-xatarning bu qadar tabiiylashtirilishi, obyektivlashtirilishi, inson faoliyati, boshqaruvchi hohish-irodasiga bo‘ysunmaydi, barcha davlatlarda bir xil ta’sirga ega bo‘ladi, degan fikr bo‘lmasligi lozim. Aksincha, ijtimoiy xavf-xatar nechog‘lik tabiiy bo‘lmasin, baribir inson-xohish irodasi ta’siridan xalos bo‘la olmaydi.

“Xavf-xatar” ijtimoiy siyosiy fenomen sifatida, o‘zini keltirib chiqargan omil — shart-sharoitlarga borib taqaladi. Demak, xavf-xatar manbai birinchi navbatda yechimini topmagan ma’lum fursatdan keyin yangi nizoga sabab bo‘luvchi ijtimoiy siyosiy omillar yig‘indisi, nisbatan kundalik, o‘tkinchi manfaatlar, maqsadlar tizimi bilan chambarchas bog‘liqdir.

**Ijtimoiy xavf-xatar** - zamon va makon nuqtai nazaridan doimiy, jamiyat hayotiy faoliyati va rivojlanishiga salbiy ta’sir kuchiga ega, hadsiz-xududsiz substansional ijtimoiy-siyosiy hodisa. Uning salbiy ta’sir qilish qudrati jamiyatning siyosiy va intellektual salohiyati darajasiga teskari proporsionaldir.

Bizning nazarimizda mamlakatda ijtimoiy xavfsizlikka tahdidlar quyidagilardan iborat:

- jamiyatdagi ijtimoiy barqarorlik, aholi guruhlari o‘rtasidagi ijtimoiy totuvlik va kelishuvni buzadigan darajada kambag‘al va qashshoq aholining aholi umumiy sonidagi ulushining o‘sishi;
- aholining daromadlar va mulk bo‘yicha tabaqalanishining kuchayishi;

- ishsizlikning o‘sishi;
- uy-joy bilan ta’minlashning past darajadaligi;
- ijtimoiy xizmatlarga erishish darajasi bo‘yicha jamiyatning tabaqalanishi;
- noqonuniy migratsiyaning kengayishi;

Bu tahdidlar quyidagi ko‘rinishdagi salbiy oqibatlarga olib kelishi mumkin:

- yirik ijtimoiy nizolarning vujudga kelishi;
- aholining depopulyasiyaga uchrashi;
- jamiyatning kriminalizatsiyalashuvi;
- giyohvandlik;
- fohishabozlikning kuchayishi va h.k.

Bunga misol qilib Rossiyada rasman qayd etilgan quyidagi kishilar guruhlari to‘g‘risidagi ma’lumotlarni keltirish mumkin:

nogironlar — 12 milliondan ortiq;

piyanistalar — 4,6 million;

giyohvandlar — 2,4 million;

ruhiy kasallar — 978 ming kishi;

sil kasali bilan og‘riganlar — 570 ming kishi;

gipertoniklar — 22,5 million kishi;

VICH-kasaliga duchor bo‘lganlar — 960 ming kishi.

Rasmiy ma’lumotlarga ko‘ra, har yili 250 ming kishi tashqi sabablar tufayli o‘lmoqda. Bu sovet davriga nisbatan 3 martaga ko‘p. Ulardan 25 ming kishi qotillik, 41 mingi o‘z joniga qasd qilgan, 25 mingi alkogol tufayli, 40 mingdan ortig‘i transport bilan bog‘liq baxtsiz hodisalar tufayli vafot etmoqda[154].

[154] Угрозы в социальной сфере. //http://www.oboznik. ru/?p=14803




**ХАВФ-ХАТАРЛАР**

**Ички**

**Сиёсий**
- Марказ ва минтақалар ўртасида сиёсий қарама-қаршиликлар
- Ижрочи ва вакиллик ҳукумати ўртасида ҳаракатлар қарама-қаршиликлар

**Иқтисодий**
- Инвестицион фаолликнинг пастлиги
- Маҳаллий солиқларнинг юқорилиги
- Минтақада структурали деформация
- Минтақада зиён кўриб ишлайдиган корхоналар банкротлиги

**Демографик**
- Меҳнат ресурсларининг салбий таркиби
- Аҳолининг зарарли одатлари ва йўл тутишлари
- Табиий камайиш
- Жинс ва ёш таркиби
- Малака таркиби

**Ижтимоий**
- Минтақа ижтимоий сиёсати самарасизлиги
- Минтақада ижтимоий соҳани ривожлантириш учун маблағларнинг чекланганлиги
- Маҳаллий касаба уюшмалар самарасизлиги
- Ишсизларга ёрдам кўрсатилмаслиги
- Бандлик хизматининг самарасизлиги

**Техник-технологик**
- Минтақада маънавий эскирган технологиялар
- Минтақада малакали мутахассисларни қайта тайёрлашнинг мавжуд эмаслиги
- Илмий марказларнинг йўқлиги

**Экологик**
- Минтақада экологик ифлосланганлик
- Зарарли ишлаб чиқаришлар кенгайишини тўхтатишнинг самарасизлиги

**Ташқи**

**Сиёсий**
- Дезинтеграция жараёнлари
- Фаол иш ташлаш ҳаракати
- Фаол ҳарбий ҳаракатлар
- Хорижий мамлакатлар билан сиёсий битимларнинг йўқлиги
- Сиёсий инқирозлар

**Иқтисодий**
- Инфляция суръатининг юқорилиги
- Лойиҳаларни давлат томонидан молиялаштиришнинг етарли эмаслиги
- Самарасиз солиқ сиёсати
- Тўловларнинг амалга оширилмаслиги
- Иқтисодий ўсиш суръатининг пастлиги
- Номақбул хўжалик таркиби
- Хусусийлаштиришнинг салбий оқибатлари
- Инқирозлар

**Демографик**
- Меҳнат ресурслари самарасиз таркиби
- Аҳоли миграцияси суръатининг пастлиги
- Ноҳаракатчан меҳнат ресурслари

**Ижтимоий**
- Бандлик сиёсатининг самарасизлиги
- Ижтимоий дастурларнинг етарли даражада молиялаштирилмаслиги
- Касаба уюшмалар ҳаракатининг самарасизлиги
- Ишсизлик даражасининг юқорилиги

**Техник-технологик**
- Самарасиз инновация сиёсати
- Самарасиз инвестиция сиёсати
- Ҳаётийлик даврлари пасайиш босқичларида

**Экологик**
- Экологик аудитнинг ишлаб чиқилмаганлиги
- Экологик жараёнлар соҳасида давлат сиёсатининг самарасизлиги

Milliy xavfsizlik elementlari ichida armiyaning jangovarligi, boshqa mamlakatlarda demokratiyani qo‘llab-quvvatlash bilan bir qatorda Amerikaning iqtisodiy taraqqiyotiga ko‘maklashish ham kiritilgan. Iqtisodiyotni jonlantirish, milliy mahsulotlar raqabatbardoshliligini oshirish, yangi xorijiy bozorlarni ochish, yangi ish joylarini yaratish ham milliy xavfsizlikning muhim elementlari hisoblanadi. Milliy xavfsizlik fuqarolarning, jamiyat va davlat hayotiy muhim manfaatlarining, shuningdek, milliy qadriyat va hayot tarzining keng ko‘lamdagi va turli-tuman tashqi va ichki tahdidlardan himoyalanganlikni ifodalaydi.

Xalqaro tinchlik va xavfsizlikni qo‘llab-quvvatlash deganda davlatlar va xalqaro tashkilotlarning faoliyatidagi maqsadi tinchlikning buzilishiga yo‘l qo‘ymaslik va xalqaro xavfsizlikka tahdid qilishning oldini olishdan iborat bo‘lib, jumladan, xalqaro huquqning asosiy prinsipiga ayniqsa kuch ishlatish va tahdid solishni man etishga asoslanadi. Xalqaro tinchlik va xavfsizlikni qo‘llab-quvvatlash faoliyati davlatlararo siyosiy, iqtisodiy, ijtimoiy va boshqa xalqaro hayotga taalluqli bo‘lgan tarmoqlarni yanada rivojlantirish va o‘rnatishdan iborat. Bundan tashqari, xalqaro tinchlik va xavfsizlikni qo‘llab-quvvatlashning maxsus normativli, tashkiliy va moddiy xususiyatga ega bo‘lgan kafolatlari mavjuddir. Xalqaro nizolarda va tinchlik yo‘li bilan barqarorlashtirishda va mavjud jamoa xavfsizlikni qo‘llab-quvvatlashda tashkiliy kafolatlar tashkil etiladi. Moddiy kafolatlarga qurollashtirilishning cheklanishi va qurolsizlantirish kabi choralar kiradi. Xalqaro tinchlik va xavfsizlikni qo‘llabquvvatlashda maxsus vakolatga BMT egadir. U Nizomining 1-moddasiga asosan xalqaro tinchlikni va xavfsizlikni qo‘llab-quvvatlash va shu maqsadsa uning oldini olishda effektli jamoa choralarini qo‘llashda tinchlik yo‘l bilan xal qilish maqsadini ko‘zlaydi.

Milliy xavfsizlik manfaatlarni himoyalashning umumiy shakli bo‘lib hisoblanadi. Shuningdek, u manfaat ehtiyojlarining namoyon bo‘lish shakli hamdir. Boshqacha aytganda, manfaat ehtiyojlarini qondirish va moddiy, ma’naviy, umuminsoniy qadriyatlardan bahramand bo‘lish va farovonlikka intilish to‘g‘risidagi tasavvurlarning jamisini ifodalaydi.

Milliy xavfsizlik fuqarolar, ya’ni shaxs, jamiyat va davlat manfaatlarini himoya qilishga yo‘naltirilgan bo‘ladi. Shaxs, fuqaro manfaatlari konstitutsion huquq va erkinliklarini, yashash xavfsizligini ta’minlash, turmush darajasi va sifatini oshirish, jismoniy ma’naviy, intellektual rivojlanishdan iborat.

Jamiyat manfaatlari demokratiyani mustahkamlash, ijtimoiy-siyosiy barqarorlik, fuqarolar o‘rtasida tinchlik va millatlararo totuvlikni saqlash, aholining yaratuvchilik faolligini oshirish va uning barcha ijtimoiy va etnik guruhlarining ma’naviy rivojlanishini ta’minlashni o‘z ichiga oladi.

Davlat manfaatlari esa konstitutsion tuzumni, mamlakat suvereniteti va territorial yaxlitligini himoya qilishni, siyosiy, iqtisodiy va ijtimoiy barqarorlikni qaror toptirish, qonunlarning so‘zsiz amal qilishini ta’minlash, huquq tartibotni qo‘llab-quvvatlash va teng sheriklik asosida xalqaro hamkorlikni rivojlantirishdan iborat. Ushbu manfaatlar bir-birlari bilan o‘zaro bog‘langan bo‘lib, ular jamiyat a’zolarining mustaqilligini ta’minlash, xalq farovonligi va turmush darajasini oshirish, uning madaniyatini ma’naviy qadriyatlarini saqlashga bo‘lgan intilishlarini ifodalaydi. Shu boisdan har qanday mamlakat manfaatlari uchta muhim maqsadga yo‘naltirilgan bo‘ladi:

1) xalq farovonligini oshirish;

2) mamlakat hayot faoliyatini va hududini himoya qilish hamda obod etish;

3) milliy madaniyatni rivojlantirish.

O‘zbekistonda milliy xavfsizlik milliy istiqlol mafkurasi bilan hamohangdir. Chunki «...milliy istiqlol mafkurasi, o‘z mazmun-mohiyatiga ko‘ra, O‘zbekistonning ijtimoiy-siyosiy taraqqiyotiga xizmat qiladi, barcha siyosiy partiyalar, guruhlar va qatlamlarning - butun xalqimizning quyidagi umumiy manfaatlarini ifodalaydi:

- mamlakatning mustaqilligi, hududiy yaxlitligi, sarhadlar daxlsizligi;
- yurtning tinchligi, davlatning harbiy, iqtisodiy, g‘oyaviy, ekologik, informatsion tahdidlardan muhofaza etilishi;
- mamlakatda fuqarolararo va millatlararo totuvlik, ijtimoiy barqarorlik muhitini ta’minlash;

- har bir oila va butun xalqning farovonligi;
- jamiyatda adolat ustuvorligi, demokratiya, o‘z-o‘zini boshqarish tamoyillarining amal qilishi»[155].

Ushbu manfaatlar milliy davlat manfaatini tashkil etadi. Mamlakatning milliy xavfsizligi uning milliy manfaatini turli siyosiy, harbiy, iqtisodiy, ekologik, g‘oyaviy, informatsion va boshqa omillar hamda tahdidlardan himoya qilishga yo‘naltirilgan bo‘ladi. Shu boisdan milliy xavfsizlik tarkibi murakkab tuzilishga ega bo‘lib, siyosiy, harbiy-mudofaa, g‘oyaviy, iqtisodiy, ekologik, informatsion xavfsizliklarni o‘z ichiga oladi.

Siyosiy xavfsizlik mamlakatning milliy-davlat tuzilishini, konstitutsion tuzumni himoya qilishga yo‘naltirilgan bo‘ladi. Harbiy-mudofaa xavfsizligi mamlakat mustaqilligi, hududiy yaxlitligi va sarhadlar daxlsizligini ta’minlashga qaratilgan. G‘oyaviy, mafkuraviy xavfsizlik hozirgi davrda dolzarb ahamiyat kasb etmoqda. Mafkura, g‘oya har qanday jamiyat hayotida muhim rol o‘ynaydi. Chunki mafkura mavjud bo‘lmasa, har qanday jamiyat o‘z tanlagan yo‘lini yo‘qotishi mumkin. Qayerda mafkuraviy bo‘shliq vujudga kelsa, o‘sha yerda begona mafkura hukmronlik qilashi barchaga ayon haqiqatdir.

Milliy g‘oya mamlakatning rivojlanish strategiyasidir. Unda O‘zbekiston aholisining manfaatlari, maqsadlari va eng ezgu orzu-istaklari ifodalangan. Ayni paytda milliy g‘oya O‘zbekiston xalqi ma’naviyati va mentaliteti mahsuli hamdir. Birinchi Prezident I.Karimov ta’kidlaganidek, “Yor, oila, ota-ona, bolalar, qarindosh-urug‘lar, qo‘ni-qo‘shnilar, xalq, vijdon, mustaqil davlatimizga sadoqat, insonlarga hurmat, ishonch, xotira, erkinlik, ma’naviyatning ana shunday ma’nosi keng”[156]. Xuddi shu hodisalar milliy g‘oyaning negizini tashkil etadi. Milliy g‘oya mana shu qadriyatlar, orzu-umidlar asosida vujudga keladi.

Xalqimiz ichida “falonchining o‘g‘li yoki qizi yo‘ldan ozdi”, “aynidi” “yo‘ldan urishibdi”, “xiyonat qildi”, “ishonchdan chiqdi”, degan iboralar yuradi. Bular bir odam haqida ilgaridan mavjud bo‘lgan tushuncha xulosaning

---

[155] Миллий истиқлол ғояси: асосий тушунча ва тамойиллар. - Т., Ўзбекистон, 2000 - 45-б.
[156] И.Каримов Ўзбекистоннинг ўз истиқлол ва тараққиёт йўли. Ўзбекистон: миллий истиқлол, иқтисод, сиёсат, мафкура. Т.: Ўзбекистон, 1-том. 1996. 72-бет.

o‘zgarganligini odamlar birbirlariga shunday bildiradilar. Bu – biror kishi haqida xalq fikrining yo yaxshi, yo yomon tomonga o‘zgarganligini, bundan keyin unga munosabatda, u bilan hamkorlik qilishda shuni hisobga olinglar, degan ma’noni bildiradi. Bunga sabab – odamning biror sinov vaziyatida o‘z obro‘si, hurmatini saqlab, unga ilgaridan bildirib kelinayotgan ishonchni himoya qilganligi, yoki aksincha, oqlamaganligini, ishonchdan qolganligini bildiradi. Bu – mafkuraviy immunitetning o‘zbeklarimizning kundalik hayotidagi ko‘rinishlaridan biri, desa bo‘ladi.

Aslida mafkuraviy immunitetning ichki tuzilishi qanday? Mafkuraviy immunitet – odam o‘z hayotida amal qiladigan anglangan qoidalar yig‘indisi. Yoki ramziy qilib, uni shaxsning mafkuraviy konstitutsiyasi deb atasa ham bo‘ladi. Bu konstitutsiya ikki asosga tayanadi. Birinchisi – u yashayotgan milliy-ma’naviy muhitda qabul qilingan meyorlar. Ikkinchisi – shu me’yorlarning odam dunyoqarashida o‘zlashtirilgan qismi. Demak, shaxs va jamiyat mafkurasi uyg‘unligi jamiyatni, davlatni kuchli qiladi. Aks holda, odamlar mafkurasi hammani birlashtirib turuvchi umummilliy g‘oya, mafkura, dunyoqarashdan qanchalik uzoqlashsa, bunday jamiyat shunchalik mafkuraviy parokandalikka yaqinlasha boradi. Bu muammoni milliy tarbiya, mafkuraviy profilaktikaga yo‘naltirilgan targ‘ibot– tashviqot ishlari bartaraf qiladi.

Har bir mamalakatning o‘z targ‘ibot–tashviqot tizimlari bor. Ular turlicha nomlansa ham maqsad va funksiyalari bir. Ya’ni, umummilliy birlikni yaratish, saqlab turish, kuchaytirish, umummilliy maqsad sari rag‘batlantirish, yo‘naltirishdan iborat. “Agar tarixga nazar solsak, ilgari kuchli davlatlar zaif mamlakatlarni ochiqdan-ochiq bosib olib, ularga o‘z hukmini o‘tkazgan bo‘lsa, XX asrning oxiriga kelib, bunday siyosat yangi bir shakl kasb etdi. Hozirgi vaqtda qudratli davlatlar va muayyan siyosiy markazlar o‘z maqsadlariga erishish uchun avvalo zabt etmoqchi o‘z ta’sir doirasiga olmoqchi bo‘lgan mamlakatlarning aholisi ongini o‘ziga qaram kilishga intiladi”[157].

[157] Каримов И.А. Озод ва обод Ватан, эркин ва фаровон ҳаёт – пировард мақсадимиз. 8-жилд, - Т.: Ўзбекистон, 2000. 491-бет.

Xalqaro terrorizm mafkurasi va biz duch kelayotgan informatsion xurujlar, diniy aqidaparastlik, ekstremizmning xalqimiz ongi va qalbini egallashga qaratilgan urinishlari yoshlarni milliy istiqlol g‘oyasi asosida tarbiyalash oldiga yangi vazifalarni qo‘ymoqda. Jumladan, tarbiyaviy ishlarda yot mafkuralarning mustaqilligimizni mustahkamlashimizga qarshi olib borayotgan yovuz hujumlarini zararsizlantirish zarurati alohida ta’kidlanmoqda.

Toki ular milliy ildizlari baquvvat, dunyoni chuqur anglaydigan. zamon taraqqiyoti bilan barobar qadam tashlaydigan insonlar bulib etishsin. Ana shunda johil aqidaparastning "da’vati" ham, axloqni rad etadigan, biz uchun mutlaqo begona g‘oyalar ham ularga o‘z ta’sirini o‘tkaza olmaydi. Shu ma’noda milliy mafkura masalasi biz uchun bugungi kunda nechog‘li muhim va dolzarb ekaniga yana bir bor ishonch hosil qilish mumkin”[158].

**Globallashuv sharoitida ijtimoiy xavf-xatarlarni oldini olish shart-sharoitlari va omillari**

O‘zbekiston Respublikasi IIV ma’lumotlariga ko‘ra, 2017- yilda 73692 ta jinoiy holat qayd etilgan bo‘lib, 2016 -yilga nisbatan 15,7% ga kamaygan. 1990- yilda 88,2 ming jinoyat ro‘yxatga olingan bo‘lib, har 10,0 ming aholiga 43,2 ta jinoyat to‘g‘ri kelgan. 1995 -yilda jinoyatlar soni 67,0 mingtaga kamaygan bo‘lib, 2010- yilda jinoyatlar soni 90,1 mingtagacha oshgan, har 10,0 ming aholiga jinoyatlar soni 31,5 tani tashkil etgan. 2017- yilda ro‘yxatga olingan jinoyatlar soni 73,7 mingtaga kamaygan, ro‘yxatga olingan jinoyatlar soni har 10,0 ming aholiga 22,8 tani tashkil etmoqda.

Keyingi yillarda O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning tashabbusi bilan sudning tarbiyaviy rolini kuchaytirish, uning faoliyatida ochiqlik va oshkoralikni ta’minlash, sud hukmlarini qabul qilishda jamoatchilik fikrini inobatga olishga jiddiy e’tibor qaratilayotganligi ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlashda muhim ahamiyatga ega bo‘lmoqda. Birgina 2018 -yilning 10 oyi davomida sudlar tomonidan 191 nafar shaxsga nisbatan oqlov hukmlari chiqarildi. Holbuki, ilgari bitta oqlov hukmi chiqarish ham sudlar faoliyatida o‘ta kam uchraydigan hodisa

[158] Каримов И.А. Озод ва обод Ватан, эркин ва фаровон ҳаёт – пировард мақсадимиз. 8-жилд, - Т.: Ўзбекистон, 2000, 493-495-бетлар.

edi. Tergovning sifati yaxshilanib, tergovchilar mas'uliyati oshirildi. Xususan, shu davr mobaynida tergov organlari tomonidan 238  ta holatda jinoiy hodisa yuz bermagani aniqlandi. 302 ta holatda javobgarlikka tortish muddati o'tgani aniqlangan, 370 ta holatda aybdorlar qilmishiga chin ko'ngildan pushaymon bo'lgani inobatga olindi. 549 ta holatda qilmish ijtimoiy xavflilik xususiyatini yo'qotgani, 1  ming 636 ta holatda qilmishda jinoyat tarkibi yo'qligi isbotlandi. Ana shularga tayanib, 3,5  mingdan ortiq jinoyat ishi tugatildi. Mahalla fuqarolar yig'inlari, O'zbekiston yoshlar ittifoqi tuman va shahar kengashlari, xotinqizlar qo'mitalari kafilligi asosida sudlanuvchilarga, ayniqsa, yoshlarga ozodlikdan mahrum qilish bilan bog'liq bo'lmagan jazo turlari tayinlanmoqda. Ularning to'g'ri yo'lga qaytishlari uchun yana bir bor imkoniyat berilmoqda. Xususan, shu yilning o'zida mahalla fuqarolar yig'inlari kafilligi asosida 152 nafar, YOshlar ittifoqi kafilligi asosida 18 nafar, xotin-qizlar qo'mitalari kafilligi asosida 3 nafar, jami 173 nafar fuqaroga nisbatan jazo tayinlashda jamoatchilik kafilligi e'tiborga olindi. Bu fuqarolarning 38 nafarini yoshlar, 18 nafarini voyaga etmaganlar, 11 nafarini ayollar tashkil etadi[159] .

Ijtimoiy xavfsizlikni ta'minlashda davlatning ijtimoiy siyosati muhim o'rin tutadi. **Davlatning ijtimoiy siyosati** deganda, davlatning jamiyatdagi ijtimoiy muammolarning hal qilinishiga bo'lgan munosabati, ijtimoiy infratuzilmalar samarali va bir maromda amal qilishini ta'minlashga qaratilgan kundalik davlat faoliyati, ijtimoiy ahamiyatga molik vazifalarning bajarilishi ta'minlanishidagi strategiya va taktik yondashuv nazarda tutiladi. Davlatning ijtimoiy siyosati bozor iqtisodiyoti sharoitida ijtimoiy sohani davlat tomonidan tartibga solishga yo'naltiriladi[160] .

Ijtimoiy sohani davlat tomonidan tartibga solishning shakllari quyidagilardan iborat:

---

[159] Президент Шавкат Мирзиёевнинг Ўзбекистон Республикаси Конституцияси қабул қилинганининг 25 йиллигига бағишланган тантанали маросимдаги маърузаси. // http://uza.uz/oz/documents/konstitutsiya-erkin-vafarovon-ayetimiz-mamlakatimizni-yanad-08-12-2017

[160] Абулқосимов Ҳ.П. Иқтисодиётни давлат томонидан тартибга солиш. - Т.: «Noshirlik yogdusi», 2018. –212- б.

1) mulkchilik shaklidan qat'iy nazar ishchilar uchun eng kam ish haqi darajasi, pensiya, ish kunining davomiyligi, mehnat ta'tilining davomiyligini qonunda qat'iy belgilash;

2) byudjet xodimlari uchun va davlat tashkilotlaridagi ishchilar uchun mehnatga haq to'lash tizimi tariflarini o'rnatish;

3) pensiya, nafaqalar, stipendiyalar darajasini o'rnatish, imtiyozlar tizimini o'rnatish;

4) ishchilar uchun progressiv soliq stavkalarini o'rnatish;

5) ijtimoiy soha tarmoqlari o'rtasida davlat byudjeti xarajatlarining eng optimal proporsiyasini o'rnatish;

6) ko'proq ijtimoiy-zaruriy mahsulot va xizmatlarning yuqori narxlarini o'rnatish, davlat ijtimoiy soha xodimlarining daromadlarini indeksatsiyalash.

O'zbekistonda amalga oshirilayotgan ijtimoiy siyosatning asosiy vazifalari etib quyidagilar belgilangan:

- aholining iqtisodiy faolligini qo'llabquvvatlash;

- mahsulot, xizmat va uy-joyning kuchli ichki iste'mol bozorini shakllantirish;

- aholining to'lov talablarini keng miqyosda qondirish va uning o'sishini ta'minlash;

- aholining daromad va mulkka egalik darajasining keskin tabaqalashuvining oldini olish;

- ijtimoiy xizmatlarga bo'lgan zarur kafolatni ta'minlash.

Shundan kelib chiqib davlat ijtimoiy siyosatini amalga oshirishning asosiy yo'nalishlari quyidagilardan iborat:

- davlat ijtimoiy iste'mol fondlarini tashkil etish;

- davlatning markazlashgan ijtimoiy sug'urta fondini tashkil etish;

- ko'rsatilgan xizmatlar va samarali mehnatlari uchun davlat tomonidan beriladigan imtiyozlar;

- ish haqi va pensiya minimumining davlat tomonidan kafolatlanishi;

- ko‘p bolali oilalarga to‘lanadigan nafaqalarni muntazam muvofiqlashtirib borish;

- kam ta’minlangan aholi tabaqalariga moddiy yordam ko‘rsatish;

- bolalikdan nogiron va boshqa mehnat qobiliyatini yo‘qotganlarni ijtimoiy qo‘llab-quvvatlash;

- talabalar uchun to‘lanadigan davlat stipendiyalar minimal miqdorini muvofiqlashtirish;

- ishsizlik nafaqasini ist’emol savati va ish staji bilan muvofiqlashtirib borish;

- eng muhim oziq-ovqat mahsulotlari turlarining belgilangan narxlarda sotilishini ta’minlash;

- ijtimoiy ahamiyatga ega bo‘lgan xizmatlar baholaridagi farqlarni byudjet hisobidan qoplash;

- ijtimoiy sohaning eng muhim tarmoqlari (sog‘liqni saqlash, ta’lim, jismoniy tarbiya, sport va madaniyat) moddiy bazasini rivojlantirishni qo‘llab-quvvatlash va mustahkamlash[161] .

O‘zbekistonda aholini ish bilan ta’minlash siyosatining amalga oshirilishi tufayli ish bilan bandlik darajasi 2000- yildagi 72,3 foizdan 2017- yilda 72,4 foizga o‘sdi. Ishsizlik darajasi 5,4%dan 5,8% ga o‘sdi. Shu davrda aholining iqtisodiy faollik darajasi 72,0%dan 76,9%ga oshdi. Aholining iqtisodiy nofaollik darajasi 25,5% dan 23,1% ga tushdi.

Iqtisodiyotda ish bilan band mehnat resurslari iqtisodiyot tarmoqlari tarkibini tahlil qilish shuni ko‘rsatmoqdaki, sanoatda band bo‘lganlarning ulushi 2010-2017- yillarda 13,8%dan 13,6%ga tushgan, qishloq, o‘rmon va baliqchilik xo‘jaligida band bo‘lganlar ulushi esa 26,8%dan 27,3%ga ko‘tarilgan[162].

Ta’kidlash joizki, mehnat resurslarining 24,5%ini iqtisodiy nofaol aholi, ishsizlik darajasining 5,8%ga yaqinini tashkil etishi mehnat resurslaridan unumli

---

[161] Абулқосимов Ҳ.П. Иқтисодиётни давлат томонидан тартибга солиш. - Т.: «Noshirlik yogdusi», 2018. –217-218-б.

[162] Ўзбекистонда ижтимоий ривожланиш ва турмуш даражаси. Статистик тўплам. 2014 йил. - Т., 2015. -47-б; Ўзбекистонда ижтимоий ривожланиш ва турмуш даражаси. Статистик тўплам. 2017 йил. - Т., 2018. -52-б.

foydalanish borasida foydalanilmayotgan zahiralar hamda boshqa muammolar mavjudligidan dalolat beradi. Shu boisdan mehnat resurslaridan to‘liq, oqilona va samarali foydalanish omillaridan foydalanish dolzarb ahamiyat kasb etadi.

Mamlakatimizda aholi daromadlari va turmush darajasini oshirishga qaratilgan ijtimoiy siyosatning amalga oshirilishi natijasida, aholi jon boshiga o‘rtacha to‘g‘ri kelgan pul daromadlari, ish haqi va pensiyalar o‘sishining ijobiy dinamikasi vujudga kela boshladi[163].

Ushbu jadval ma’lumotlari keyingi yillarda aholi jon boshiga daromadlar, ish haqi va pensiyalar miqdorining o‘sish sur’atlarining pasayganligini ko‘rsatmoqda. Ammo tahlil davrida, ya’ni 2016- yilda 2000- yilning mos davri darajasiga nisbatan o‘rtacha aholi jon boshiga daromadlarning haqiqiy o‘sishi 11,7 martani, o‘rtacha ish haqining haqiqiy o‘sishi 23,6 martani va pensiya miqdorining haqiqiy o‘sishi 18,1 martani tashkil etdi[164] .

Aholining tadbirqorlik faoliyatidan, mulki va mustaqil ravishda bandlikdan olinadigan daromadlari tez sur’atlar bilan o‘smoqda. Buning oqibatida o‘rta sinf ko‘lami tobora kengayib bormoqda. O‘zbekistonda aholi guruhlari daromadlarining teng taqsimlanishini ifodalovchi Jini koeffitsiyenti 2000- yildagi 0,39 dan 2016- yilda 0,26 ga pasaydi. Shuningdek, 2000-2016- yillarda detsil koeffitsiyenti 21,1 dan 6,4 gacha, kvintil koeffitsiyenti esa 9,9 dan 4,1 gacha kamaydi. Bu ko‘rsatkichlar aholi daromadlari bo‘yicha tabaqalanishi darajasining jiddiy ravishda kamayganligini bildiradi[165] .

Bozorning shunday oqibatlari borki, bunda ma’lum toifa himoyaga muhtoj bo‘lib qoladi. Shuning uchun ham sivilizatsiya ijtimoiy himoya tizimini talab qiladi. Ijtimoiy himoyalashdagi muhim masala aholini bozor bahosining tez o‘sishi, inflyatsiya ta’siridan himoya etish va buning oldini olish bilan bog‘liqdir. Kuchli ijtimoiy siyosat aholining ijtimoiy-iqtisodiy faolligini oshirish, ishonchli,

---

[163] Анализ развития уровня жизни и благосостояния населения в Республике Узбекистан. // stat.uz, нашр этилган: 21/07/2017; Социально-экономическое положение Республики Узбекистан за 2017 год. - Т.: Госком стат РУз., 2018. -С. 158, 164, 166

[164] Анализ развития уровня жизни и благосостояния населения в Республике Узбекистан. // stat.uz, нашр этилган: 21/07/2017.

[165] Абулқосимов Ҳ.П. Иқтисодиётни давлат томонидан тартибга солиш. - Т.: «Noshirlik yogdusi», 2018. –234- б.

aniq manzilli, ya'ni shunga muhtoj aholi guruhlarini ijtimoiy himoya qilishga qaratiladi.

Prezident Shavkat Mirziyoyevning O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi qabul qilinganining 25 yilligiga bag'ishlangan tantanali marosimdagi ma'ruzasida 2018-yilda Fuqarolarimizning Konstitutsiyada mustahkamlangan ijtimoiy huquqlarini ta'minlash borasida yil davomida qishloq joylarda yangi namunaviy loyihalar asosida 24 mingta, shaharlarda 187 ta zamonaviy ko'p qavatli uy-joylar barpo etilganlini ta'kidladi. Shuningdek, aholini markazlashtirilgan tarmoqlar orqali suv bilan ta'minlash maqsadida 218 ta loyiha amalga oshirilib, 350 ming kishining suv ta'minoti yaxshilandi. Qishloq vrachlik punktlari negizida 800 ga yaqin oilaviy poliklinikalar, 400 dan ziyod tez tibbiy yordam shahobchalari tashkil etildi. Tez tibbiy yordam xizmatlari 1 ming 260 ta maxsus transport vositasi bilan ta'minlandi. 300 dan ortiq maktabgacha ta'lim muassasasi ta'mirdan chiqarildi. Shu borada joriy yilning o'zida nogironlarga 2 trillion 600 milliard so'm pensiya va nafaqalar to'landi. Kam ta'minlangan, uy-joyga muhtoj 1 ming 200 dan ortiq nogiron fuqarolarga arzon uy-joy ajratish bo'yicha shartnomalar imzolanib, boshlang'ich to'lovlar uchun 22 milliard so'mdan ortiq mablag' ajratildi. Mehnatga layoqati cheklangan 972 nafar nogiron ayolga kasanachilik bilan shug'ullanish uchun tikuv mashinalari olib berildi va ular uchun doimiy daromad manbai yaratildi. Shu toifaga mansub fuqarolarga 7 mingdan ortiq protez-ortopediya vositasi, 6 ming 500 dan ortiq nogironlik aravachasi, 1 ming 600 ga yaqin eshitish apparati bepul berildi. Nogironligi bo'lgan va nafaqa yoshidagi fuqarolarning davolash-profilaktika muassasalarida bepul davolanishi uchun 23 ming 500ga yaqin yo'llanma ajratildi[166] .

Prezident Sh.M.Mirziyoyev o'z ma'ruzasida «Biz uchun eng katta boylik bo'lgan aholi salomatligini saqlashga oid konstitutsiyaviy normalar ijrosini ta'minlash davlat siyosatining eng ustuvor yo'nalishiga aylantirish hamda bizning faoliyatimiz eng muhim konstitutsiyaviy qoidaga – ijtimoiy adolat tamoyilini

---

[166] Президент Шавкат Мирзиёевнинг Ўзбекистон Республикаси Конституцияси қабул қилинганининг 25 йиллигига бағишланган тантанали маросимдаги маърузаси. // http://uza.uz/oz/documents/konstitutsiya-erkin-va farovon-ayetimiz-mamlakatimizni-yanad-08-12-2017

ta’minlashga qaratilishi shart», degan muhim ustuvor vazifalarni belgilab berdi. Prezident «Ijtimoiy adolat – bu siyosiy qarashlari, jinsi, millati, tili va diniy e’tiqodidan qat’i nazar, qonun oldida barcha fuqarolarning tengligini ta’minlashdir. Bu – ta’lim, tibbiyot va boshqa sohalardagi imkoniyatlar tengligidir. Bu – kafolatlangan mehnat faoliyati erkinligi, mansab lavozimlari bo‘yicha ko‘tarilib borishdagi imkoniyatlar tengligidir. Eng muhimi, bu – keksa avlod vakillari va ijtimoiy himoyaga muhtoj fuqarolar to‘g‘risidagi g‘amxo‘rlikdir. Jamiyatda ijtimoiy adolat tamoyilini qaror toptirish borasidagi asosiy vazifamiz – bu adolatli qonunlar qabul qilishdan iborat»[167] , deb ta’kidladi.

Ijtimoiy xavfsizlik milliy xavfsizlikning bir qismi sifatida shaxs, aholi ijtimoiy guruhlari va jamoalarining hayotiy muhim manfaatlari, huquqlari va erkinliklarining buzilishi tahdidlaridan himoyalanganlik holati bo‘lib, uni ta’minlashda davlat ijtimoiy siyosati muhim rol o‘ynaydi. Mustaqillik yillarida O‘zbekistonda amalga oshirilgan ijtimoiyiqtisodiy islohotlar va davlat ijtimoiy siyosatining amalga oshirilishi natijasida mamlakatimizda ijtimoiy xavfsizlik ta’minlandi.

Buni mamlakatimizda aholi turmush darajasining o‘sib borishi va ijtimoiy-iqtisodiy barqarorlikning ta’minlanganligida ko‘rish mumkin. Ammo hozirgi vaqtda ijtimoiy sohada bir talay muammolarning mavjudligi, jumladan, ishsizlik, inflyatsiya, aholi tashqi mehnat migratsiyasining va kam ta’minlangan aholi qatlamining hamda ijtimoiy soha tarmoqlari rivojlanishidagi muammolarning ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlash masalasining hamon dolzarbligicha qolayotganligidan dalolat beradi.

Shu boisdan fikrimizcha, endilikda mamlakatimizda ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlash uchun quyidagilarni amalga oshirish maqsadga muvofiq bo‘ladi:

- aholi hayot sharoitlarini yaxshilash, turmush farovonligini yanada oshirish maqsadida ijtimoiy sohaning istiqboldagi rivojlantirilishini

[167] Президент Шавкат Мирзиёевнинг Ўзбекистон Республикаси Конституцияси қабул қилинганининг 25 йиллигига бағишланган тантанали маросимдаги маърузаси. // http://uza.uz/oz/documents/konstitutsiya-erkin-va farovon-ayetimiz-mamlakatimizni-yanad-08-12-2017

makroiqtisodiy barqarorlik va izchil yuqori iqtisodiy o‘sishi sur’atlarini ta’minlash bilan uzviy bog‘liqlikda amalga oshirish;

- iqtisodiyotni tarkibiy jihatdan o‘zgartirish va diversifikatsiya qilishni chuqurlashtirish, ishlab chiqarishni modernizatsiya qilish, texnik va texnologik yangilash, mamlakatimiz iqtisodiyotining raqobatbardoshligini oshirish asosida aholi uchun munosib ish o‘rinlarini yaratish;
- ta’lim-tarbiya sifatini yanada oshirish;
- ta’lim berish jarayonlarini o‘quvchi-talabalarni jismoniy va ma’naviy jihatdan tarbiyalashni uyg‘unlikda olib borish;
- mamlakatimizdan chet mamlakatlarga borib ishlashni xohlovchi kishilar uchun maxsus o‘quv kurslari tashkil etish, tegishli hujjatlarni rasmiylashtirishni osonlashtirish; ularni ijtimoiy himoyalash mexanizmini takomillashtirish, O‘zbekiston Respublikasining «Migratsiya to‘g‘risida»gi qonunini ishlab chiqish va qabul qilish;
- har bir viloyat kesimida kambag‘allikni kamaytirish va qashshoqlikka barham berish bo‘yicha hududiy dasturlarni ishlab chiqish;
- jamiyatda jinoyatchilik va korrupsiyaga qarshi kurashni yanada kuchaytirish.

## Mustahkamlash uchun savollar

1. Ijtimoiy xavfsizlik, g‘oyaviy xavfsizlik, ma’naviy va mafkuraviy xavfsizlik tushunchalarining ma’no mazmuni.
2. Ijtimoiy xavfsizlikni ta’minlash shart-sharoitlari.
3. Inson resurslaridan foydalanish.
4. Ma’naviy yuksalish ijtimoiy xavfsizlik omili.

## XULOSA

Xulosa qilib aytganda, mazkur o‘quv qo‘llanma globallashuv va g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarning ko‘rinishlari, uning mazmun-mohiyati, globallashuvning turli xil oqibatlarga ega ekanligi, pozitiv va negativ sabablari to‘g‘risida umumiy tasavvur beradi. Yoshlarni globallashuvni obyektiv jarayon ekanligini insoniyat tarixida shunga ehtiyojning mavjudligi, uning obyektiv xarakteri to‘g‘risida xulosalar beradi. Ayni paytda globallashuvning g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidli ko‘rinishlari, uning yutuqlaridan qanday maqsadda va kimning manfaati yo‘lida qanday foydalanish bilan bog‘liq ekanligini ta’kidlashni zarur qilib qo‘yadi. Uni o‘rganayotganda bunga alohida e’tibor berishni taqozo etadi.

Bugungi dunyo globallashmoqda. Global o‘zgarishlar turli davlatlar va xalqlar hayotini bir-biriga integratsiyalashini tezlashtirmoqda. Ammo bu jarayon silliq ko‘chayotgani yo‘q. Globallashuv o‘zining ijobiy jihatlari bilan birga, uning yutuqlaridan turli xil maqsadlarda foydalanish xalqlar hayotiga turli xil ta’sir ko‘rsatmoqda. Globallashuv yutuqlaridan g‘oyaviy-mafkuraviy maqsadlarda foydalanishga bo‘lgan urinish, global o‘zgarishlarni mafkuralashtirishga, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarni kuchayishiga sabab bo‘layotganligini o‘quvchi aniq hisobga olishi lozim.

XXI asr globallashuv jarayonini yanada kuchayishi asri bo‘ladi. Bunda qo‘lga kiritilayotgan ilm-fan yutuqlari, raqamli iqtisodiyotga o‘tish bilan bog‘liq jarayonlar globallashuvni umumdunyo miqyosida, mintaqalar darajasida va lokal ko‘rinishlaridagi o‘zaro ta’sirini yanada kuchayishi bilan birga mamlakatlar taraqqiyotini bir-biriga bog‘liqligini ham oshiradi. Global o‘zgarishlar, uning yutuqlaridan o‘zaro hamjihatlik, o‘zaro manfaatli hamkorlik va strategik sheriklik orqali insoniyat oldida turgan muammolarni yechishga xizmat qilishi lozim. Bu xolislikni taqozo etadi. Aks holda, globallashuvdan bir tomonlama maqsadlar va manfaatlar yo‘lida foydalanishga urinish turli darajadagi nizo va ixtiloflarga, g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlarga sabab bo‘ladi. Bu bugungi global dunyodagi ziddiyatlarni bartaraf etishga xizmat qilmaydi. Har bir xalq o‘zining milliy g‘oyasiga ega bo‘lishi bilan birga dunyo xalqlarini mushtarak maqsadlarga undab turadigan xalqni xalq va millatni millat qiladigan maqsadlariga, ya’ni g‘oyasiga ham ega bo‘lishi lozim. Bu ularni global o‘zgarishlardan g‘oyaviy-mafkuraviy tahdidlar yo‘lida foydalanishga urinayotgan ayrim siyosiy kuchlarning oldini olishga muhim omil bo‘lib xizmat qiladi.

## GLOSSARIY

**Axborot -** (lotincha «informatio»-tushuntirmoq, bayon etmoq) zamonaviy fan va siyosatning asosiy tushunchalaridan biri; dastlab kishilar tomonidan og‘zaki, keyinroq yozma yoki boshqa shakllarda uzatilgan ma’lumot.

**Axborotlashtirish** - axborot resurslarini shakllantirish va ulardan foydalanish hisobiga fuqarolar, davlat hokimiyati va o‘z-o‘zini boshqarish organlari, tashkilotlar va jamoat birlashmalarining axborot sohasidagi ehtiyojlarini qondirish, huquqlarini ro‘yobga chiqarish maqsadida optimal sharoitlarni yaratish uchun tashkil etiladigan ijtimoiy-iqtisodiy va ilmiy-texnik jarayonlar majmui.

**Axborot tizimi (informatsion sistema)**-informatsion jarayonlarni amalga oshiruvchi tartibga solingan hujjatlar hamda axborot texnologiyalari majmui.

**Axborot resurslari -** muayyan (kutubxona, arxiv, fond, ma’lumotlar banki kabi) axborot tizimlaridagi alohida hujjatlar va hujjatlar majmui.

**Aqidaparastlik** – kishilarning qalbi va ongiga mafkuraviy tazyiqlar asosida singdirilib, e’tiqod darajasiga ko‘tarilgan dunyoqarash shakllaridan biri.

**Axborot xurujlari -** muayyan kuchlar tomonidan kishilar ongi va qalbiga yot g‘oyalarni singdirish maqsadida ularning hissiyotlari, e’tiqodi va tuyg‘ulariga ta’sir etishning mafkuraviy omillaridan, jamiyat turmush tarzi va mentalitetdagi o‘zgarishlarni amalga oshirish uchun unga moddiy, ma’naviy, ruhiy ta’sir o‘tkazishning noan’anaviy va noxolis usullaridan foydalanish asosida siyosiy maqsad va muddaolarni amalga oshirish majmuasini anglatadi

**Barqarorlik** - (ijtimoiy)- jamiyatdagi tinch-totuvlik va uni mustahkamlash uchun shart-sharoitning mavjudligi; ijtimoiy qatlamlar, kuchlar va siyosiy partiyalar o‘rtasidagi hamjihatlik vaziyati; davlat, jamoat tashkilotlari, fuqarolar o‘rtasidagi ijtimoiy kelishuv holatining muttasil davom etishidir.

**Diniy ekstremizm – e**kstremizmning diniy sohada nomayon bo‘lish shakli.

**Destruktiv g‘oyalar** - inson va jamiyatni tubanlikka boshlaydigan, odamlarni g‘arazli niyat va qabihlikka undaydigan, davlat va jamiyatni parokandalik va halokatga yetaklaydigan g‘oyalardir.

**Siyosiy globallashuv** - davlat vakolatlarining katta qismini transmilliy korporatsiyalarga, iqtisodiy birlashmalarga berishni targ‘ib qilgan xolda muayyan hududdagi milliy davlatchilik «gegemonligi» ga barham berishni ifoda etuvchi mafkuraviy jarayon.

**Separatizm -** (frans. separatisme — ajratilgan) — ajralishga, alohidalikka intilish, davlatning bir semiki milliy, diniy, etnografik, siyosiy, iqtisodiy sabablarga ko‘ra, ajratib olib yangi davlat tuzilmasi tuzish yoki mamlakatning bir qismini muxtoriyatga aylantirish harakati.

**Sport -** inglizcha, eski fransuz tilidagi desport- “o‘yin”, zavqlanish ma’nolarini beradi. Sport jismoniy madaniyatning tarkibiy qismi bo‘lib insonning jismoniy va aqliy salohiyatini yuksaltirib borishga, ma’lum bir musobaqalarda ishtirokini ta’minlashga qaratilgan ma’lum bir qonun –qoidalar asosida yo‘lga qo‘yilgan chora-tadbirlar, faoliyat tizimidir.

**Ekstremizm** (lot. – eng oxiri, o‘ta ketgan, ashaddiy, keskin) – siyosatda va mafkurada ashaddiy, favqulodda usullar bilan yo‘l tutishga, keskin choralar ko‘rishga tarafdorlik.

**Geosiyosiy maqsadlar** — muayyan davlatning o‘z mavqei va ta’sirini o‘zga hudud va mintaqalarda kuchaytirishga qaratilgan siyosatni ifodalaydi.

**Geosiyosat** - (yunoncha «Geo» - er, «Rolitika» - davlat yoki ijtimoiy ish) siyosiy tushuncha sifatida davlat siyosati hisoblanib, asosan tashqi, geografik xususiyatlari, omillari (davlatning egallab turgan hududiy qulayligi yoki noqulayligi, joylashuvi, katta yoki kichikligi, dengizga yaqinligi, tabiiy resurslari, iqlimi, kommunikatsion imkoniyatlari va boshqalar) tushuniladi.

**Globallashuv** – dunyodagi turli davlat va hududlarning o‘zaro bog‘liqligining kuchayishi jarayoni. Jahondagi mamlakatlarning o‘zaro ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy va madaniy sohada o‘zaro yaqinlashuvi, birlashuvi voqea-hodisalarning bir mamlakat doirasidan chiqib, umuminsoniy miqyosga ega bo‘lishi, butun yer sharini qamrab olishi hisoblanadi.

